

مۇھەممەت ئوسمان

# دولان مەشرەپ- مۇقاملىرى

**(1)**

نەشرگە ئۇيۇشتۇرغۇچى: شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم
رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى

شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى

مەسئۇل مۇھەررىرى: ئەخەت ھاشىم
بارىجان زەپەر
مۇقاۋىسىنى لايىھىلىگۈچى: رىزۋان تۇردى

# دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى (1)

مۇھەممەت ئوسمان

*

شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى نەشر قىلدى ۋە تارقاتتى
(ئۈرۈمچى شەھىرى جەنۇبىي ئازادلىق كوچىسى 348№)
«بوغدا» ئېلېكترونلۇق مەتبەئە مەركىزىدە تىزىلدى
شىخو ناھىيىلىك باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
فورماتى: 850×1168 مىللىمېتىر 32 / 1
باسما تاۋىقى: 10.625 قىستۇرما ۋارىقى: 6
1995-يىل 9-ئاي 1-نەشرى
1995-يىل 9-ئاي 1-بېسىلىشى
تىراژى: 1——1100
ISBN7-228-03464-3/I.1221
باھاسى: ئاددىي مۇقاۋىلىقى: 19.20 يۈەن
قاتتىق مۇقاۋىلىقى: 21.30 يۈەن

责任编辑：艾海提·阿西木
巴力江·札帕尔
封面设计：热孜万·吐尔地

刀郎麦西热甫木卡姆(1)（维吾尔文）

穆罕默德·吾斯曼 著

策划：新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会

---

新疆人民出版社出版发行
（乌鲁木齐市解放南路348号 邮政编码：830001）
«博格达»电子排版中心排版
乌苏县印刷厂印刷
850×1168毫米 32开本 10·625印张 6插页
1995年9月第1版 1995年9月第1次印刷
印数：1———1100

---

ISBN7—228—03464—3/I.1221 定价：平装19·20元
精装21·30元

# 内容题要

作者通过几年艰苦的收集，对照资料，对维吾尔十二木卡姆最源始的源泉—刀郎麦西热甫木卡姆的历史，形成，传播以及刀郎弹拨乐器及其形成，结构，特征，刀郎麦西热甫的种类，麦西热甫民歌，刀郎著名木卡姆演奏者超过的道路，创作等做了祥细地阐述。作者不仅提出了掌握的资问料，而且也大胆地提出了自已的新观点。他提出的主要观点有：刀郎麦西热甫木卡姆是做为维吾尔族一部分的刀郎人保存下来的，是维吾尔歌舞艺术最古老的形式，由于刀郎人自古以来生活在独特的地理环境中，尚未接触新的文化影响，因此，刀郎麦西热甫木卡姆至今保持了原始状态和原味。刀郎麦西热甫木卡姆是维吾尔十二木卡姆的原泉之一，维吾尔十二木卡姆就是在刀郎歌舞艺术的基础上形成的。只有明确了刀郎麦西热甫木卡姆的历史，才能更好地理解维吾尔十二木卡姆的历史等。

这本书确实具有自已的特点和令人信服的根据。尽管如此，这只是作者的观点，还不是已定的或多数研究者的共同观点。我们想信，本书是广大读者，特别是维吾尔十二木卡姆研究者的很好的参考材料。



# كىرىش سۆز

«شەرق مۇزىكىسىنىڭ گۆھىرى» دەپ ئاتىلىپ جاھاندا شۆھرەت قازانغان ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ئەمگەكچان ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەقىل-پاراسىتىنىڭ جەۋھىرى، شۇنداقلا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ھاياتىنىڭ ھەممە تەرەپلىرىنى مۇزىكىلىق تىل بىلەن ئىپادىلەپ بېرىدىغان چوڭ ھەجىمدىكى بۈيۈك بەدىئىي قامۇس.

ئون ئىككى مۇقامدىن ئىبارەت بۇ ئۇلۇغ ئەڭگۈشتەرىمىز ئەسىرلەردىن بۇيان خەلقىمىزنىڭ روھىي دۇنياسىغا، ئىجتىمائىي ھاياتىغا، پسىخولوگىيىسىگە سىڭىپ كىرىپ، ئىجتىمائىي ھاياتنى بېيىتىدىغان، مىللىي غۇرۇرىنى، ئىقتىدارىنى نامايان قىلىدىغان، سەنئەت ھۇزۇرىنى ئاشۇرىدىغان قۇدرەتلىك مەنىۋى ئوزۇق بولۇپ كەلمەكتە.

ئازادلىقتىن كېيىن پارتىيە ۋە ھۆكۈمەت بۇ بىباھا مەدەنىي مىراسىمىزنى قۇتقۇزۇش، توپلاش-رەتلەش، تەتقىق قىلىش ۋە نەشر قىلىش خىزمىتىگە ئىنتايىن ئەھمىيەت بېرىپ كەلدى.

ئۇزاق مۇددەتلىك جاپالىق تەتقىقات ۋە ئىزدىنىش نەتىجىسىدە يىغىدىن رەتلىنىپ تولۇقلانغان ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ لېنتىسى ۋە ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ يىغىدىن نەشر قىلىنغان ئون ئىككى كىتابى تارقىتىلغاندىن كېيىن تەڭرىتاغنىڭ شىمالى ۋە جەنۇبىدا ناھايىتى چوڭقۇر تەسىر قوزغىدى.

خەلق ئارىسىدا ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنى تەتقىق قىلىش، ئۆگىنىش ۋە سەھنىلەشتۈرۈش قىزغىنلىقى يۇقىرى دولقۇنغا كۆتۈرۈلدى.

جەمئىيىتىمىز ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ئۈستىدىكى تەتقىقات ۋە تونۇشنى تېخىمۇ چوڭقۇرلاشتۇرۇش مەقسىتىدە، ئۇيغۇر ئون ئىككى

مۇقامىغا دائىر ئون كىتابنى نەشىرگە تەييارلىدى. بۇ كىتابلاردا ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ۋە يەرلىك مۇقاملارنىڭ شەكىللىنىش تارىخى، مۇقاملارنىڭ مۇزىكىلىق قۇرۇلمىسى ۋە مىلودىيىلىك ئالاھىدىلىكلىرى، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامنى بېيىتىش ۋە خەلق ئارىسىدا ئومۇملاشتۇرۇشتا تۆھپە قوشقان مۇقامچىلار بىر قەدەر ئەتراپلىق، ئىلمىي ئاساستا تونۇشتۇرۇلغان بولۇپ، مۇقام ھەققىدىكى تەتقىقاتىمىزنى تېخىمۇ چوڭقۇرلاشتۇرۇشتا رېئال ئەھمىيەتكە ئىگە.

شۇنى مۇئەييەنلەشتۇرۇپ ئۆتۈش زۆرۈركى، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىغا دائىر كىتابلارنىڭ ئاپتورلىرى ئۆزلىرىنىڭ ئۆزۈندىن بۇيانقى ئىزدىنىشلىرى ۋە تەكشۈرۈپ-تەتقىق قىلىشلىرى ئاساسىدا ئوتتۇرىغا قويغان بەزى كۆز قاراش ۋە يەكۈنلەرنى يۈزدە يۈز توغرا دەپ مۇتلەق قىلەشتۇرۇۋېتىشكە بولمايدۇ. تەتقىقات، ئىلمىي مۇھاكىمە جەريانىدا ئوتتۇرىغا قويۇلغان مەسىلىلەرگە ئىلمىي پوزىتسىيە بىلەن مۇئامىلە قىلىشىمىز لازىم.

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ئۇيغۇر خەلقىنىڭ كۆپ ئەسىرلىك شانلىق مەدەنىيەت تارىخى جەريانىدا ئۈزلۈكسىز راۋاجلىنىپ، تولۇقلىنىپ كەلگەن. ئىشىنىمىزكى، مۇزىكا تارىخىمىزنىڭ بۇ ئۇلۇغ نامايەندىسى تەتقىقات ۋە ئىزدىنىشىمىزنىڭ چوڭقۇرلىشىشىغا ئەگىشىپ تېخىمۇ مۇكەممەللىشىپ جاھان مەدەنىيەت سەھنىسىدە پارلاق نۇر چاچىدۇ.

بۇ كىتابلار شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونى قۇرۇلغانلىقىنىڭ 40 يىللىقىغا سوۋغا قىلىندى.

**شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى**



# ئاپتوردىن

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى ئۇيغۇرلارنىڭ بىر قىسمى بولغان دولانلىقلار داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن ئۇيغۇر مىللىي ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ قەدىمكى شەكلى بولۇپ، ئۇ قەدىمكى ئۇيغۇر مەدەنىيىتىنىڭ قىممەتلىك بىر نامايەندىسى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. دولانلىقلار قەدىمدىن تاكى دەۋرىمىزگە قەدەر باشقا ئۇيغۇر رايونلىرىدىن ئۆزگىچە جۇغراپىيىلىك مۇھىتتا ياشاپ كەلگەچكە، يېڭى مەدەنىيەتنىڭ تەسىرىگە ئانچە ئۇچرىمىغان. شۇڭا، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى بۈگۈنگىچە ئىپتىدائىي ھالەتتە ئەينەن ساقلىنىپ كەلگەن. پۈتۈن ئۇيغۇر ھاياتىنىڭ ھەممە تەرەپلىرىنى مۇزىكىلىق تىل بىلەن ئىپادىلەپ بېرىدىغان دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى جۇڭخۇا مەدەنىيەت خەزىنىسىدىكى قىممەتلىك مىراس ھېسابلىنىپ كېلىۋاتقان كلاسسىك مۇزىكىمىز ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ قەدىمكىگە خاس تارىخىي قىسمىدىن ئىبارەت.

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئېتىنىك مەنبەلىرىدىن بىرى بولۇپ، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى ئاساسىدا بارلىققا كەلگەن. دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ تارىخى ئۇزۇن. شۇڭا، ھەر خىل ناملار بىلەن ئاتىلىپ كېلىۋاتقان ئۇيغۇر ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ ھەممىسى دولانلىقلار نامى بىلەن ئاتىلىپ كېلىۋاتقان بۇ ئىپتىدائىي سەنئەت شەكلىنىڭ ئۇزاق تارىخ داۋامىدا ئۆزگەرگەن ۋارىيانتلىرىدۇر. شۇنىڭ ئۈچۈن، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخى ئۇيغۇر مەدەنىيەت تارىخىنى يورۇتۇپ بېرىدۇ. دولان

مەشرەپ-مۇقاملىرى تەتقىقاتى ئارقىلىق ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئېتنىك مەنبەسىنى روشەنلەشتۈرۈپ، ئۇنىڭ شەكىللىنىشى، تەۋەلىكى، ئۆتمۈشى ۋە تەرەققىياتىغا ئائىت نۇرغۇن تارىخىي مەسىلىلەرنى ئايدىڭلاشتۇرغىلى ھەمدە مۇقام تەتقىقاتىدا مۇنازىرە باسقۇچىدا كېتىۋاتقان بىر قىسىم سوئاللارغا جاۋاب تاپقىلى بولىدۇ. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخىنى ئايدىڭلاشتۇرغاندىلا، ئاندىن ئۇيغۇر كلاسسىك ئون ئىككى مۇقامىنىڭ تارىخىنى چۈشەنگىلى، سىستېمىلاشتۇرغىلى، دۇنياغا يۈزلەندۈرۈش ئۈچۈن، ئىلمىي تەتقىقاتنى تېخىمۇ چوڭقۇرلاشتۇرغىلى ۋە ئىلگىرى سۈرگىلى بولىدۇ.

يۇقىرىقى مەقسەتكە يېتىش ئۈچۈن، ھازىرقى ساقلىنىپ كېلىۋاتقان تارىخىي ماتېرىياللار تولۇق بولمىغان ئەھۋال ئاستىدا، ئامما ئارىسىغا چوڭقۇر چۆكۈپ، ئامما ئارىسىدا ساقلىنىپ كېلىۋاتقان پاكىتلارنى تېخىمۇ ئىنچىكىلەپ قېزىش ھەم ئەمەلىي كۆزىتىشكە توغرا كېلىدۇ. مەن ئۆزۈمنىڭ دولان رايونىدا دولانلىقلار بىلەن بىللە ياشاپ كېلىۋاتقانلىقىمدەك قولايلىقتىن پايدىلىنىپ، دولانلىقلار ئولتۇراقلاشقان ناھىيىلەرنىڭ يېزا-كەنتلىرى، ھەتتا ئەڭ يىراق، چەت-ياقا جايلارغىچە بېرىپ ئۇزاق مەزگىل ئەمەلىي تەكشۈرۈش ئېلىپ بېرىش ئارقىلىق، كۆپلىگەن يېڭى مەنبەلەرگە، ھەتتا ئۆزۈممۇ تەسەۋۋۇر قىلمىغان ئىنتايىن مۇھىم تارىخىي ئاساسلارغا ئىگە بولدۇم. ئەمەلىيەتنى كۆزدىن كۆچۈرۈش ئارقىلىق، بەزىبىر خاتا قاراشلارنى توغرىلىۋالدىم. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنى توغرا شەرھىيلەپ، تەتقىقاتچىلار بىلەن يۈز كۆرۈشتۈرۈش ئۈچۈن، قولغا كەلتۈرگەن ماتېرىياللاردىن ئىشەنچلىك دەپ قارىغانلىرىم ئاساسىدا بۇ كىتابنى يېزىپ چىقتىم. ئوتتۇرىغا قويغانلىرىم كىتابخانلارنى تولۇق قانائەتلەندۈرۈپ كېتەلمىسىمۇ، ئىشىنىمەنكى، تەتقىقاتچىلارنى بىر قىسىم مۇھىم، يېڭى ماتېرىياللار بىلەن تەمىنلەيدۇ. تەكشۈرۈش ئارقىلىق ئېرىشكەن ماتېرىياللىرىم

كۆپ بولسمۇ، ئىقتىدارىمنىڭ يېتەرسىزلىكىدىن، قەلەم قۇۋۋىتىمنىڭ ئاجىزلىقىدىن دېمەكچى بولغانلىرىمنى تولۇق ۋە توغرا ئىپادىلەپ بېرەلمىگەن بولۇشۇم مۇمكىن، شۇنىڭدەك، ئەسەردە بەزى سەۋەنلىكلەرمۇ بولۇشى مۇمكىن. ھۆرمەتلىك كىتابخانلارنىڭ تەنقىد ۋە تۈزىتىش ھەققىدە پىكىر-تەكلىپلەرنى بېرىشىنى سەممىي ئۈمىد قىلىمەن.

1993-يىل 15-ئىيۇل، ئاۋات

# مۇندەرىجە

بەشىنچى باب دولان مۇقامچىلىرى .......... 270



## بىرىنچى باب

# دولان ۋە دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخىي شەكىللىرى

## 1. دولانلىقلار

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى دولانلىقلار تەرىپىدىن ۋارىسلىق قىلىپ كېلىنگەن ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئىپتىدائىي مىللىي سەنئىتى بولۇپ، دولان ۋە دولانلىقلار دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ مەنبەسى، شۇنداقلا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئىپتىدائىي سەنئىتىنى راۋاجلاندۇرغۇچىلار ۋە بېيىتقۇچىلار-دۇر. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىدىن سۆز ئاچقاندا «دولان» سۆزى بىلەن دولانلىقلارنىڭ ئېتنىك مەنبەسىنى ئايدىڭلاشتۇرۇپ ئۆتۈش زۆرۈر. شۇڭا، ئالدى بىلەن دولانلىقلارنىڭ ئېتنىك مەنبەسگە ئائىت ئىككى مەسىلە ئۈستىدە قىسقىچە توختىلىپ ئۆتەيلى:

## «دولان» سۆزىنىڭ كېلىپ چىقىشى

مېنىڭچە «دولان» دېگەن سۆز «دولۇن» دىن كېلىپ چىققان. «دولۇن» دولانلىقلار بۇنىڭدىن 1500 يىل ئىلگىرى بەيئەت قىلغان ھۆكۈمرانىنىڭ ئىسمى. قەدىمكى قەبىلىلەرنىڭ ئەسلىدىكى ئۇرۇق

تەشكىلاتى يىمىرىلىپ رايونلارغا بۆلۈنگەندىن كېيىن، ئۇلار ئۆز تەۋەلىكىنى فامىلىگە ئوخشاش ئۆز ناملىرىغا قوشۇپ ئاتاش ئادەتلىرىنى قوللىناتتى. بۇنداق ئادەتلەر شۇ قەبىلىنىڭ ئۆزلىرى ۋە باشقا قەبىلىلەر تەرىپىدىنمۇ قوللىنىلاتتى. بەزى قەبىلىلەرنىڭ نامى، ئالايلۇق، دىڭلىڭلارنىڭ نامى بەرنامى سۈپىتىدىمۇ قوللىنىلغان. ئۇيغۇرلارنىڭ قەدىمكى ئەجدادلىرى — ئېگىز قاڭقىللار ئارىسىدا بولسا، باشلىقلىرىنىڭ قايسى قوۋمدىن بولۇشىغا قارىماي، ئۇنىڭ ئىسمىنى ئۆز قەبىلىسىنىڭ نامى قىلىپ ئاتاپ، ئۆزلىرىنى باشقا رايون ۋە قەبىلىلەردىن پەرقلەندۈرگەن. بۇنداق پەرقلەندۈرۈش بولۇپمۇ ئېگىز قاڭقىللارنىڭ بۈركلى قەبىلىسىنىڭ نامىدا ئېنىق بىلىنىدۇ. مەسىلەن: ئېگىز قاڭقىللارنىڭ كۈلۈگۈ قەبىلىسىگە بىخولى (بېكقولى) تۇنجى خان بولغاندا قەبىلىنىڭ نامى بىخولى (بېكقولى) نىڭ ئىسمى بىلەن ئاتالغان. بىخولى سەللان تەرىپىدىن مەغلۇپ قىلىنغاندىن كېيىن، 391-يىلى جۇجانلاردىن كۈلۈگۈ ئاكىسى سەللان ۋە جى گۈيچى قاتارلىقلار بىلەن بىرلىكتە شىمالىي ۋېي خانلىقىغا ئەسىر چۈشۈپ قېلىپ، قەبىلىلەرگە بۆلۈپ بېرىلدى. كۈلۈگۈ قاڭقىللارنىڭ بىر قەبىلىسىگە باشلىق بولۇپ، ئۇزاق ئۆتمەيلا ئۇ قەبىلىنىڭ نامى كۈلۈگۈنىڭ ئىسمى بىلەن ئاتىلىپ قاڭقىللارنىڭ كۈلۈگۈ قەبىلىسى مەيدانغا كەلگەن①. كېيىن «ئۇيغۇر» دېگەن نام داۋاملىق «خۇيگۇ» دەپ ئاتالغاندىن باشقا، «ئارسلان ئۇيغۇرلىرى»، «شاجۇ ئۇيغۇرلىرى»، «شىجۇ ئۇيغۇرلىرى» قاتارلىق ناملار بىلەنمۇ ئاتالغان. «ئارسلان ئۇيغۇرلىرى» دېگەن ناممۇ ئىدىقۇت خانى ئارسلان خاننىڭ نامىدىن كەلگەن②.

يۇقىرىقى مىساللار قەدىمكى قەبىلە ۋە خەلقلەرنىڭ ئۆزى ياشىغان رايوننىڭ نامىنى ياكى قەبىلە ئاقساقاللىرىنىڭ، خانلىرىنىڭ

---

① «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ئىچكى ژۇرنىلى، 1987-يىل 8-سان 29-، 35-بەتلەر.

② «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1986-يىل 2-سان 135-بەت.

نام-ئىسمىنى ئۆزلىرىنىڭ نامى سۈپىتىدە قوللانغانلىقىنى چۈشەندۈرۈپ بېرىدۇ.

مېنىڭچە «دولانلىق» دېگەن نام جۇجانلارنىڭ خاقانى دولۇننىڭ نامىدىن كەلگەن. دولانلىقلار بۆلۈنۈپ چىقىشتىن ئىلگىرى دولۇن خاننىڭ پۇقراسى بولغان. كېيىن ئۇنىڭدىن يۈز ئۆرۈپ ئايرىلىپ چىقىپ، ئاخىرىدا تارىم بوستانلىقىدىن ماكان تۇتقان. ئۇلار تىل، ئۆرپ-ئادەت، ئىشلەپچىقىرىش ئۇسۇلى ۋە تۇرمۇش شەكلى جەھەتتە ئەسلىدىكى يەرلىك قەبىلىلەردىن پەرقلىنىپ تۇرغان. شۇڭا يەرلىك كىشىلەر ئۇلارنىڭ تېگى تەكتىنى سۈرۈشتۈرۈپ، ئەسلىدە دولۇن دۆلىتىگە قاراشلىق قەبىلىلەر ئىكەنلىكىنى كۆزدە تۇتۇپ، ئۇلارنى دولۇن تەۋەسىدىن كەلگەنلەر دېگەن مەنىنى بىلدۈرىدىغان دولۇنلۇقلار دېگەن نام بىلەن ئاتىغان. كېيىن دولانلىقلارمۇ بۇ نامنى قوللانغان. لېكىن دولانلىقلار «ئۇ» نىڭ ئورنىغا «ئا» نى ئالماشتۇرۇپ ئىشلەتكەچكە، «دولۇنلۇق» كېيىن «دولانلىق» بولۇپ كەتكەن. مەسىلەن: دولانلىقلار «قوغۇن» نى «قوغان»، «ئوتۇن» نى «ئوتان». «ئوغۇل» -نى «ئوغال»، «موغۇل» نى «موغال»، «بولۇپ» نى «بولاپ»، «قىلىدۇ» نى «قىلىدا» دەيدۇ. دولانلىقلار شېۋىسىدىكى بۇ پەرقلەر يۇقىرىقى قارىشىمىزنى تىل جەھەتتىن ۋاستىلىك ھالدا ئىسپاتلاپ بېرىدۇ.

## دولانلىقلارنىڭ ئېتنىك مەنبەسى

«دولانلىق»لار مىلادى 480-يىللاردا تەختكە چىققان جۇجان خانى دولۇن دەۋرىدە — جۇجانلاردا پاراكەندىچىلىك يۈز بېرىپ دۆلىتى قالايمىقانلىشىپ كەتكەن، قەبىلىلىرى تارقىلىپ كەتكەن چاغدا دولۇندىن يۈز ئۆرۈپ، بۆلۈنۈپ چىققان ئېگىز قاڭقىللارنىڭ بۇركىلى قەبىلىسىنىڭ ئەۋلادلىرىدۇر. «جۇجانلار ئەسلىدە

سىيانپىلارنىڭ بىر قەبىلىسى بولۇپ، توقباتلارنىڭ ھۆكۈمرانلىقىدا ئىدى» ①. جۇجان دېگەن نام IV ئەسىرنىڭ بېشىدا مەيدانغا كەلدى. ئېگىز قاڭقىللارنىڭ ئىقتىسادىي تۇرمۇشى جۇجانلارنىڭكىگە ئاساسەن ئوخشاتتى. جۇجانلار دەسلەپتە ئېگىز قاڭقىللارغا تايىنىش، كېيىن ئۇلارنى ئۆزىگە قوشۇۋېلىش ئارقىلىق قۇدرەت تېپىپ، مىلادى 402-يىلى جۇجان دۆلىتىنى قۇرۇپ، موڭغۇل دالاسىدا ھۇن، سىيانپىلاردىن كېيىن، كۆچمەن چارۋىچىلارنىڭ يەنە بىر قۇدرەتلىك ھاكىمىيىتىنى بارلىققا كەلتۈردى.

جۇجانلارنىڭ باشلىقى سەللان 402-يىلى ئۆزىنى قاغان دەپ ئاتىغاندىن باشلاپ 555-يىلى تۈركلەر تەرىپىدىن يوقىتىلغانغا قەدەر جۇجانلار موڭغۇل دالاسىنى بىر يېرىم ئەسىر باشقۇردى. سەللان ئۆزىنى قاغان دەپ ئېلان قىلغان چاغلاردا ئۇلارنىڭ زېمىنى شەرقتە چاۋشيەنگىچە، غەربتە كىنگىت (قارا شەھەر) نىڭ شىمالىغىچە كېڭەيگەن، دۇنخۇاڭ بىلەن جاڭيىنىڭ شىمالىنى مەركىزىي رايون قىلغانىدى. سەللاننىڭ بىر نەۋرە قېرىندىشى داتەن ئۆزىنى قاغان دەپ جاكارلىغان چاغلاردا جۇجانلارنىڭ غەربىي رايوندىكى ھۆكۈمرانلىق دائىرىسى تېخىمۇ كېڭىيىپ، «غەربتە ئىلى ۋادىسىنى ئىگىلەپ تۇرغان ياپيانلار ② چېگرىسىغا، جەنۇبتا قۇمۇل، قوجۇ، قاڭقىل، كىنگىت، كۇچا، ئاقسۇ قاتارلىق جايلارغا يېتىپ باردى» ③.

جۇجانلارنىڭ جەنۇب تەرەپتە ئوتتۇرا تۈزلەڭلىككە ئۈزلۈكسىز بېسىپ كىرىشتىن تاشقىرى، غەربىي رايونغا كېڭەيمىچىلىك قىلىشتىكى مەقسىتى، ئۆزلىرىنىڭ كۆچمەن چارۋىچىلىق ئىقتىسادىنىڭ تەرەققىيات ئېھتىياجىنى قامداش ئۈچۈن، سودا يولىنىڭ ھۆكۈمرانلىق ھوقۇقىنى ئېلىپ ئوتتۇرىلىقتىكى سودا تىجارەت ئىشلىرىنى كونترول قىلىش ئىدى.

---

① «شىنجاڭنىڭ قىسقىچە تارىخى» 135-بەت.

② ياپيانلار — ھۇنلارنىڭ ئەۋلادى بولۇپ، ئۆرپ-ئادىتى، تىلى ئېگىز قاڭقىللارنىڭكىگە ئوخشايدۇ.

③ «شىنجاڭنىڭ قىسقىچە تارىخى» 135-بەت.

جۇجانلار ئۇدۇن (خوتەن)غا بېسىپ كىرىپ ئىدىقۇتنى كونترول قىلغاندىلا شىمالىي يول بىلەن جەنۇبىي يولنىڭ ھەر ئىككىسى قولغا كىرگۈزەلەيتتى. بۇ دەۋردىكى غەربىي رايوندىن ھەرقايسى ئەللەرگىچە تۇتىشىدىغان يىپەك يولى دەپ ئاتالغان سودا يولى قەشقەردىن خوتەن (ئۇدۇن)گە، ئاندىن كىرىيە، چىرىيە، نىيە، لوپنۇر، چەرچەن، چارقىلىقلار ئارقىلىق كەڭسۇ (گەنسۇ)دىكى ئۇيغۇر يۇرتلىرىغا باراتتى.

يەنە بىرى، قەشقەردىن يەركەن، مارالبېشى، ئاقسۇ، باي، كۇچا، قارا شەھەر، ئىدىقۇت، قۇمۇللار ئارقىلىق گەنسۇدىكى ئۇيغۇر يۇرتلىرىغا تۇتىشاتتى①.

460-يىلى تۇرپان ئويمانلىقى پۈتۈنلەي جۇجانلار تەرىپىدىن ئىگىلىۋېلىندى. شۇنىڭدىن كېيىن «جۇجانلارنىڭ ئىدىقۇتقا بولغان كونتروللىقى كۈچەيگەنلىكى ئۈچۈن، كىنگىت، پىشامشان، كۇسەن ھەتتا ئۇدۇنمۇ قايتىدىن جۇجانلارنىڭ دائىرىسىگە ئۆتۈپ كەتتى»②.

«ملادى 480-يىللار داۋامىدا دولۇن خانلىقى ئۇلتۇرغاندىن كېيىن، جۇجان خانلىقى ھۆكۈمرانلىق گۇرۇھى ئىچىدىكى ئۆزئارا پىتنىماسلىق تېخىمۇ كەسكىنلىشىپ، بىر-بىرىنى ئۆلتۈرۈش ۋە يوقۇۋېتىش دەرىجىسىگە يەتتى. خەلق ئاممىسىنىڭ قارشىلىق كۆرسىتىش كۈرىشى قۇراللىق قوزغىلاڭغا تەرەققىي قىلدى. شۇنىڭ بىلەن پاراكەندىچىلىك يۈز بېرىپ، دۆلەتنى قالايمىقانلىشىپ كەتتى، قەبىلىلىرى تاراپ كەتتى. ھەممىدىن ئاۋۋال ئېگىز قاڭقىللارنىڭ بۈركلى قەبىلىسى قوزغىلاڭ كۆتۈردى»③.

«ئېگىز قاڭقىللار — ئۇيغۇرلارنىڭ قەدىمكى ئەجدادلىرىنىڭ

① «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1984-يىل 4-سان 24-بەت.

② «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1986-يىل 4-سان 125-بەت.

③ «شىنجاڭنىڭ قىسقىچە تارىخى» 1-قىسىم 141-بەت.

بىرى. ئېگىز قاڭقىللار ئەسلىدىكى تېلى (تۇرا) لاردىن قېپقالغان قوۋم بولۇپ، دەسلەپتە تېلى دەپ ئاتالغان. ئۇلارنى شىمالىي تەرەپتىكىلەر تېلى دەپ ئاتىسا، شيالىقلار ئېگىز قاڭقىل ياكى دىڭلىڭ دەپ ئاتايتتى» ①. «ئېگىز قاڭقىللار موڭغۇل دالاسىنىڭ جەنۇبى ۋە شىمالىدىكى ئالاھىدە جۇغراپىيىۋى مۇھىتتا كۆپىنچە ئېگىز چاقلىق ھارۋىلارغا ئولتۇرۇپ يول يۈرگەچكە، ئېگىز قاڭقىللار (ئېگىز ھارۋىلىقلار) دەپ ئاتالغان» ②.

ئېگىز قاڭقىللار نۇرغۇن قوۋملاردىن تەركىب تاپقان بولۇپ، ئۇلارنىڭ دى (دىل)، چىئون (ئۇيغۇر)، كۇلۇگۇ، چاپىش، كەنكۇن، ئىچكىن قاتارلىق قەبىلىلىرى بولغان. شۇنداقلا ئۇچغىلى، تۇركىش، يىجان، دالان، كۇخ، داك (دابۇ)، ئالۇن، مويۇن، ئېغىن، بۇركلى، يۇسىپى قاتارلىق 12 قوۋمگە بۆلۈنگەن. بۇنىڭدىن باشقا يەنە ئۇنىڭ تۇتۇلىڭ، خىتۇلىڭ، قۇلۇلىڭ، شۆگان، پۇتۇران، سوفۇ، سوغۇيان، يۆچىن قاتارلىق باشقا قوۋملىرىمۇ بولغان③. مىلادى 399-يىلى شىمالىي ۋېي سۇلالىسىنىڭ تۇنجى خانى داۋ ۋۇدى (توبا گۇي) نىڭ ھۇجۇمى بىلەن ئېغىر زەربىگە ئۇچراپ ئادەملەردىن تارتىپ چارۋىلارغىچە ناھايىتى چوڭ چىقىم تارتقاندىن كېيىن، بىر قىسمى سېپىلنىڭ جەنۇبىدىكى ئىچكى موڭغۇل رايونلىرىغا، بىر قىسمى غەربكە كۆچۈپ كەتكەن. يەنە بىر قىسمى بايقال كۆلى ئەتراپلىرىدا كۆچمەن چارۋىچىلىق قىلغان.

مىلادى 429-يىلى ۋېي شىزۇ بايقال كۆلى بويلىرىدا قېلىپ چارۋىچىلىق قىلىۋاتقان قاڭقىللارغا يەنە بىر قېتىم زەربە بېرىپ، كۆپ قىسمىنى موڭغۇل دالاسىنىڭ جەنۇبىغا كۆچۈپ ئولتۇراقلىشىشقا مەجبۇر قىلغان. ئىككى قېتىملىق ھۇجۇمدىن كېيىن، شەرقىي قاڭقىللار ھەر تەرەپكە تارقىلىپ كەتكەن.

---

① ② «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1985-يىل 11-سان.

③ «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1987-يىل 8-سان 28-بەت.

V ئەسىرنىڭ بېشىدا جۇجانلار زېمىن دائىرىسىنى كېڭەيتىپ نۇرغۇن كىچىك قەبىلىلەرنى ئۆزىگە قوشۇۋالغان①. شۇنىڭ بىلەن جۇجانلار كۈچىيىپ موڭغۇل دالاسىنىڭ شىمالىدا دەۋران سۈرگەن چاغلاردا ئېگىز قاڭقىل قەبىلىلىرىنىڭ ھەممىسى دېگۈدەك ئۇلارنىڭ ھۆكۈمرانلىقىدا ئىدى. ئۇلار جۇجان ئاقسۆڭەكلىرىنىڭ زۇلۇمىغا تاقەت قىلالماي ھەمىشە قارشىلىق كۆرسىتەتتى②.

جۇجانلار تۇرپان ئويمانلىقىدا ئېگىز قاڭقىللار بىلەن زېمىن تالىشىپ دەھشەتلىك ئۇرۇش قىلدى. ئالدى قاڭقىل خانلىقىنىڭ قارارگاھى يارغول شەھىرىدە بولۇپ، قوجۇغا ناھايىتى يېقىن يەردە ئىدى③. تۇرپان ئويمانلىقى قاڭقىل خانىنىڭ تەسىرىدە ئىدى. قاڭقىللار تۇرپان ئويمانلىقىنىڭ شىمالى ۋە غەربىي شىمالى تەرەپلىرىدىن تاكى تيانشاندىكى يۇلتۇز يايلىقىنىڭ شەرقىي تەرەپلىرىگىچە بولغان جايلاردا كۆچمەن چارۋىچىلىق قىلاتتى. 460-يىلى تۇرپان ئويمانلىقى جۇجانلار تەرىپىدىن ئىگىلىۋېلىنغاندىن كېيىن، ئېگىز قاڭقىللار قاراشەھەرنىڭ شەرقىي ۋە شەرقىي شىمالى تەرىپىدىكى تاغلىق رايونلارغا كۆچۈپ، جۇجانلارنىڭ بېسىپ كىرىشىدىن مۇداپىئە كۆردى. 488-يىل قاڭقىللار بۇركلى قەبىلىسىنىڭ باشلىقى ئاۋۇزلۇ بىلەن ئىنىسى چۇڭچى قاڭقىللارنىڭ 100 مىڭدىن ئارتۇق قوۋمىنى باشلاپ ئىسيان كۆتۈرۈپ دولۇن دۆلىتىدىن ئايرىلىپ، ئېگىز قاڭقىللارنىڭ غەربىي شىمالىغا كۆچۈپ باردى ۋە بۈگۈنكى ئۈرۈمچى، جىمسار ئەتراپلىرىدا ئۆز ئالدىغا خانلىق قۇردى④. ئاۋۇزلۇ شىمال تەرەپكە، چۇڭچى جەنۇب تەرەپكە (قاراشەھەرگە) ⑤ جايلاشتى.

---

① «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1985-يىل 11-سان 7-بەت.

② «شىنجاڭنىڭ قىسقىچە تارىخى» 1-قىسىم 139-بەتلەر.

③ «شىنجاڭنىڭ قىسقىچە تارىخى» 1-قىسىم 139-بەتلەر.

④ ⑤ «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1986-يىل 4-سان 131-، 132-بەتلەر.

شۇنىڭدىن كېيىن تەگرى تېغى بىلەن ئالتاي تېغىنىڭ ئارىلىقى يەنى جۇڭغار ئويمانلىقى ۋە ئۇنىڭ غەربىدىكى جايلارنى ئىگىلەپ تۇردى. 491-يىلى جەنۇبقا قاراپ يۈرۈش قىلىپ، جۇجانلار تىكلىگەن ئىدىقۇت ھاكىمىيىتىنى يوقىتىپ، بۇ قاتناش تۈگۈنىنى ئۆز كونتروللۇقىغا ئالدى ①.

«قاڭقىللارنىڭ ئىدىقۇتنى كونترول قىلغان ۋاقتى ئېفتالىتلار (ئاق ھۇنلار) نىڭ شەرققە قاراپ پائال ھەرىكەت قىلىۋاتقان ۋاقتى ئىدى. شۇڭا، قاڭقىللارغا جۇجانلاردىن كېلىۋاتقان بېسىمغا بەرداشلىق بېرىشتىن باشقا، غەرب تەرەپتىكى ئېفتالىتلارغا قارشى تۇرۇشقا توغرا كەلدى ②.

ئىدىقۇت جۇجانلار قولىدىن قاڭقىللارغا ئۆتكەندىن كېيىن، ئېفتالىتلار ئىدىقۇتنى قولغا كىرگۈزۈپ جۇجانلارنىڭ تەسىر كۈچىنىڭ غەربكە كېڭىيىشىنى چەكلەپ، سودا يولىنىڭ راۋانلىقىنى ساقلاپ قالماقچى بولدى. ئېفتالىتلار كىنگىت (قاراشەھەر) نى بېسىۋېلىپ، چۈگچىنى ئۆلتۈرگەن، ئوغلىنى ئەسىر ئالغاندىن كېيىن كىنگىت خەلقى تاراپ كەتتى، بەزىلىرى يا ئېفتالىتلارغا بېقىندى يا جۇجانلارغا تەسلىم بولدى... ئاۋۇزلۇ زالىم بولغانلىقتىن، خەلقنىڭ رايى يېنىپ، كۆپچىلىك ئۇنى ئۆلتۈرۈپ ئۆز ئىچىدىن بالياننى خان قىلىپ تىكلىدى. يىل ئۆتۈپ، ئېفتالىتلار قاڭقىللار ئۈستىگە يۈرۈش قىلدى» ③. شۇنىڭ بىلەن ئېفتالىتلار قاڭقىللارنىڭ خانلىق تەختىنى تۇنجى قېتىم ئىدارە قىلدى. چۈگچىنىڭ ئۆلۈمىدىن كېيىن ئېفتالىتلارغا بېقىنغان ياكى جۇجانلارغا تەسلىم بولغانلاردىن باشقا، يەنە بىر قىسىم قاڭقىللار ئۆز ئالدىغا ماكان ئىزدەپ، كىنگىت ئەتراپىدىن كۆچۈپ غەربىي يول بىلەن ئاقسۇدىن ئۆتۈپ، چوڭ يول ئۈستىدىكى بوستانلىققا — دولان يۇرتىغا يېتىپ بارغان. بۇ بوستانلىقنىڭ سۈيى

---

① ② «شىنجاڭ قىسقىچە تارىخى» 1-قىسىم 142-، 143-بەتلەر.

③ «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1986-يىل 4-سان 133-بەت.

مول، توغرىقى غول، يايلىقى كەڭ، يەرلىرى مۇنبەت، ئوتۇنى بار ئىدى. ئۇنىڭ ئۈستىگە، بۇ جاي يولۇچىلار كېلىپ-كېتىپ تۇرىدىغان ئۆتكەل، چارۋىچىلىق، دېھقانچىلىق، ئوۋچىلىققا باب كېلىدىغان ياخشى ماكان ئىدى.

قاڭقىللار دولان يۇرتىغا كەلگەندىن كېيىن ماكانلىشىپ، يەر ئۆزلەشتۈرۈپ تېرىقچىلىق بىلەن تۇرمۇش كەچۈرگەن. ئۇلار ئېفتالىتلارنىڭ زەربىسىدە چارۋىلاردىن ئايرىلغانلىقى ئۈچۈن چارۋىچىلىق قىلالماي دېھقانچىلىق بىلەن شۇغۇللىنىشقا مەجبۇر بولغان. «ئۇيغۇرلار مىلادىدىن ئىلگىرىلا تىيانشاننىڭ جەنۇبىي ۋە شىمالىغا تارقالغانىدى» ①.

«V ئەسىردىن كېيىن تەڭرى تېغىنىڭ جەنۇبىدىكى رايونلاردا تۇرالار، ئۇيغۇرلار خېلى كەڭ كۆلەمدە دېھقانچىلىق بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن بولغاچقا، كۆچمەن قاڭقىللار بوستانلىقتىكى يېڭى ماكانغا كەلگەندىن كېيىن، قوشنا رايونلارغا تونۇلغان ۋە بۇلار بىلەن يېقىن مۇناسىۋەتتە بولغان. ئۇلار ئۇيغۇرلار بىلەن بىر قوۋم، تىل، ئۆرپ-ئادەت، دىنىي جەھەتلەردە ئورتاقلىققا ئىگە بولسىمۇ، بەزى جەھەتتە ئۆزگىچىلىككە ئىگە ئىدى. چۈنكى، ئۇلارنىڭ ئەسلىدىكى ياشىغان رايونلىرى ۋە ئارىلاشقان قەبىلىلەر ئوخشاش بولمىغاچقا، مەلۇم جەھەتلەردە ئارىلاشما ئېلېمېنتلار كۆرۈلگەن. قاڭقىللارنىڭ بۇركلى قەبىلىسىنى ئالساق، گوبى (موڭغۇل دالاسى) نىڭ شىمالىدا ياشىغان دەۋرلەردە، گەرچە ئېگىز قاڭقىل ئومۇمىي نامى بىلەن ئاتالسىمۇ، تىل، ئۆرپ-ئادەتلىرى ئاساسەن ئوخشمايدىغان قىرغىزلارنىڭ كەنكۈن قەبىلىسى بىلەن يېقىن ياشىغان. جۇجانلاردىن كەلگەن ئالۋان-ياساقنىڭ ئېغىرلىقىدىن V ئەسىرنىڭ ئوتتۇرىلىرىدا ئاسىياغىمۇ كۆچۈپ، يەنە باشقا جايلاردىمۇ ياشىغانىدى. ئۇلار ئەزەلدىن مەدەنىيەت جەھەتتە ۋە ئىشلەپچىقىرىش ئۇسۇلى، ھۈنەر-سەنئەت

① «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1985-يىل 11-سان 5-بەت.

جەھەتلەردە بىر قەدەر تەرەققىي قىلغان بولۇپ، يېڭى جايغا كەلگەندىن كېيىن، قوشنا خەلقلەرگە زور تەسىر كۆرسەتكەن. ئۇلار ئۇسسۇل-سەنئەتتە داڭ چىقارغاچقا، قوشنا يۇرت خەلقلىرىمۇ ئۇلاردىن ئۆگىنىپ، شۇلارنىڭ مۇقامىنى توۋلىغان. شۇلارنىڭ ئۇسسۇلىنى ئوينىغان. ئۇلار ئەسلىدە دولۇننىڭ تەۋەلىكىدە بولغاچقا، يەرلىك قەبىلىلەر ئۇلارنىڭ تېگى-تەكتىنى سۈرۈشتۈرۈپ، ئۇلارنىڭ دولۇننىڭ تەۋەلىكىدىن كەلگەنلىكىنى ئىپادىلەپ، ئۇلارنى «دولۇنلۇقلار» دەپ ئاتىغان. كېيىنچە «دولۇن» دېگەن نام دولۇنلۇقلارنىڭ تىل ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن دولانلىقلار (دولان) دەپ تەلەپپۇز قىلىنىدىغان بولغان.

## 2. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ ئىپتىدائىي شەكلىنىشى

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى ئۇيغۇر مىللىي سەنئىتىنىڭ ئىپتىدائىي شەكلى بولۇپ، ئۇيغۇر ئىپتىدائىي مىللىي سەنئىتى بولسا، تېخى مىللەت ۋە قەبىلىلەر شەكىللىنىشتىن بۇرۇنقى ئەجدادلىرىمىز تەرىپىدىن ئورتاق يارىتىلغان ئىپتىدائىي سەنئەتتىن شەكىللەنگەن.

ئىپتىدائىي سەنئەت ئىپتىدائىي ئەمگەك بىلەن ئىپتىدائىي تەسەۋۋۇرنىڭ مەھسۇلى بولۇپ، ئۇ، ئىپتىدائىي توتېمىزمنىڭ پەيدا بولۇشى بىلەن تەڭ شەكىللىنىپ بەدىئىيلەشكەن ۋە ئىجتىمائىيلاشقان.

توتېمىزم بولسا، ئىپتىدائىي ئۇرۇق جامائىتى دەۋرىدە پەيدا بولغان بولۇپ، قەدىمكى زامانلاردا ئىنسانلارنىڭ ئىشلەپچىقىرىش كۈچلىرى ناھايىتى ئاجىز، تەبىئەت ھادىسىلىرىغا نىسبەتەن بىلىم-سەۋىيىسى تۆۋەن بولغىنى ئۈچۈن، تەبىئەت ھادىسىلىرىنى چۈشىنىشكە ئامالسىز قالغان. نەتىجىدە تەبىئەت ھادىسىلىرىدىن قورقۇش، ئۇنىڭغا چوقۇنۇش تۇيغۇلىرى پەيدا بولۇپ، تەبىئەتنىڭ ھەر خىل قورقۇنچلۇق ھادىسىلىرىدىن ساقلىنىش ئۈچۈن، بىرەر

نەرسىنى ئۆزىگە پايدىلىق ياكى قانداش ھېسابلاپ، ئۇنىڭغا ئىشىنىدىغان ۋەقەلەر كېلىپ چىققان. بۇ، دىنىي ئېتىقادنىڭ دەسلەپكى تۈرەلمىسى بولغان توتېمىزمنى شەكىللەندۈرۈپ، تەبىئىي شارائىتى خىلمۇ خىل جايلاردا ياشىغان ئادەملەردە خىلمۇ خىل نەرسىلەرگە چوقۇنىدىغان ئادەتلەر كېلىپ چىققان.

توتېمىزم بولسا، ئۇرۇق ھېسابلانغان دەسلەپكى ئۇرۇقداشلىق جامائىتى دەۋرىدە پەيدا بولغان بىر خىل ئىجتىمائىي بىرلىك بولۇپ، توتېمىزم ئېتىقادى ناھايىتى كۆپ قەبىلىلەر ۋە خەلقلەر ئارىسىدا ناھايىتى كەڭ تۈردە تارقالغانىدى. ئادەملەر قاغا، بۈركۈت، ھوقۇش، پاقا، يىلان (ئەجدىھا)، بۆرە. كالا، دەرەخ... قاتارلىقلارنى ئۆزىگە « توتېم قىلىپ، توتېملار شەرىپىگە مۇراسىملار ئۆتكۈزەتتى. (ئۇيغۇرلارنىڭ ئەجدادلىرىمۇ باشقا ئىنسانلارغا ئوخشاشلا ئۆزلىرىگە دەرەخ ۋە بۆرىنى توتېم قىلىپ، توتېملىرىنىڭ شەرىپىگە مۇراسىملار ئۆتكۈزگەن).

توتېم مۇراسىمى ئىپتىدائىي سەنئەتنى شەكىللەندۈردى. توتېم مۇراسىملىرىنىڭ تۇنجى شەكىللىنىش باسقۇچلىرىدا ئادەملەر ئۆزلىرىنىڭ ئۈمىد-ئارزۇلىرىنى، ھەسرەت-نادامەتلىرىنى، ئىجتىمائىي ئەمگەك، تەسەۋۋۇرلىرىنى، ھاياتىدىكى ئېچىنىشلىق ھادىسىلەرنى تەسۋىرلەپ قوشاق قېتىپ، توتېملىرىدىن ئۆزلىرىگە مەدەت تىلەپ مۇڭلۇق كۈي-ناللار بىلەن زارلىنىش نەتىجىسىدە ھەرخىل كۈيلەرنىڭ خىلمۇ خىل يېقىملىق ۋە تەسىرلىك ئاھاڭلىرى بارلىققا كەلدى. بۇ خىل ئاھاڭلىق قوشاقلار بەك تەسىرلىك بولغانلىقى ئۈچۈن، دەسلەپتە توتېم مۇراسىملىرىدا ئوقۇلغان بولسا، تەدرىجىي ئىجتىمائىيلىشىپ، مۇراسىمدىن باشقا ۋاقىتتىمۇ، سەپەر ئۈستىدە، ئەمگەك جەريانلىرىدا، يايلاقلاردا، ئورمان ۋە باياۋانلاردا يۈرۈپ غېرىپلىق ھېس قىلغان ياكى ئىچى پۇشقاندا توتېملىرىنى سېغىنىپ يۇقىرى ئاۋاز بىلەن ئېيتىلىش ئارقىلىق غەزەل ئاھاڭلىرىنىڭ كۆپ خىل ژانىرلىرى پەيدا بولغان. مۇشۇنداق مەلۇم دەۋرلەردىن كېيىن

ھەر خىل توتېمدىكىلەر ئۆز توتېملىرى بىلەن بولغان ئالاقىلىرىنى مۇستەھكەملەش ۋە ئۇلارغا تەسىر قىلىش ئىمكانىغا ئىگە بولۇش ئۈچۈن توتېملىرىنىڭ تەقلىدىنى دوراپ ئۇسسۇللار ئوينىغان. مەسىلەن: «قاغا توتېمىنىڭ ئەزالىرى قاغا ئۇسسۇلىنى ئورۇنلىغان. ئويۇن قاتناشچىلىرى قاغىنىڭ تومشۇقىنى تەسۋىرلىگۈچى نىقابلارنى كىيىشكەن. «ئۇلار دائىرە بولۇپ ئايلىنىپ، بىر-بىرلىرىنىڭ ئارقىسىدىن يۈرۈشۈپ، قاغىنىڭ قانات قېقىشىغا تەقلىد قىلىپ قوللىرىنى ھەرىكەتلەندۈرەتتى»، «بۆرە فىراترىيىسى (بۆرە توتېمى گۇرۇپپىسى) ئەزالىرىنىڭ توتېم ئۇسسۇلى بۆرە ئۇسسۇلى ئىدى. بۆرە تېرىسىدىن قىلىنغان پىلاشىنى مۈرىسىگە تاشلاپ نىقابلارنى كىيىشىپ، بۆرىگە ئوخشاش ھەرىكەت قىلىشقان».

قەدىمكى توتېم مۇراسىملىرىنىڭ ئاساسىي قىسمى ئويۇندىن ئىبارەت بولۇپ، ئۇنىڭدا مۇراسىم قاتناشچىلىرى ھەر خىل ھەرىكەتلەرنى قىلىشتىن تاشقىرى، باش كىيىم، نىقابلارنى كىيىشىپ ھەمدە تەنلىرىنى بوياقلار بىلەن بوياپ (گىرىم قىلىپ) ئۆزلىرىنى توتېمغا ئوخشىتىشقا ھەرىكەت قىلىشقان. مۇراسىم ۋاقتىدا (ئويۇنلىرىدا) ئەپسۇن قوشاقلىرى ئورۇنلانغان. قوشاقلارنىڭ مەزمۇنلىرى توتېملار توغرىسىدا بولۇپ، ئۇلارنىڭ كۆپىيىشىنى سورىغان①.

بۇلارنىڭ ھەممىسى ئىپتىدائىي جامائەت شارائىتىدا كىشىلەرنىڭ تىرىكچىلىكى — ئوۋچىلىق ئىگىلىكى شارائىتىدا ۋۇجۇدقا كەلگەن. مۇراسىم ئويۇنلىرى ھەرخىل قىزىقارلىق ئويۇنلار بولۇپ، پەقەت توتېملىرىنىڭ تەقلىدىنى دوراپ ئويناش بىلەن چەكلەنمەستىن، باشقا قىزىقارلىق ئويۇنلارنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالغانلىقى ئۈچۈن ئويۇن ھەرىكىتىدىكى دراماتىك خۇسۇسىيەتلەر كىشىلەرنىڭ ئىستېتىك زوقىنى قوزغىغان ۋە بۇ ئويۇنلار دىنىي مۇراسىملارنىڭ سىرتىدىمۇ

---

① م. س. بوتىنوۋا (سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى): «دىن قانداق پەيدا بولدى؟» 62-بەت.

كۆكۆل ئېچىش سۈپىتىدە ئويىنىلىپ، ئويۇن ھەرىكىتىگە ئىجتىمائىي ئەمگەك ئوبرازى سىڭدۈرۈلگەن. قوشاق مەزمۇنلىرى تەرەققىي قىلىپ، تەسىرلىك ۋە قىزىقارلىق مەزمۇنلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغان. مۇراسىم ئويۇنلىرى ئۆزىنىڭ مول مەزمۇنى بىلەن ئىنسانلارنى جەلپ قىلىپ، ناھايىتى كەڭ دائىرىلىك كۆكۆل ئېچىش بەزمىسىگە ئايلانغان. ئىپتىدائىي ئىنسانلار ئەينى زاماندىكى تىرىكچىلىك قىيىنچىلىقلىرى، تەبىئەت بىلەن كۈرەش قىلىش قىيىنچىلىقلىرى ئاستىدا ناھايىتى كۆپ ئازاب تارتقان بولسىمۇ، ئىپتىدائىي سەنئەت ئىپتىدائىي ئىنسانلارنىڭ دەردىگە دەرمان بولۇش رولىنى ئوينىغاچقا، ئىنسانلار ئۆزلىرىنىڭ كۈندىلىك تۇرمۇشىنى قامداشنىڭ سىرتىدىكى چاغلىرىنى ئايلاپ-يىللاپ ئويۇن بەزمىلەر بىلەن ئۆتكۈزگەن. قەدىمكى گرېتسىيە شائىرى گېسود (بىزنىڭ ئېرامىزغىچە بولغان VII — VIII ئەسىرلەردە ياشىغان) ئىپتىدائىي دەۋرنى تۆۋەندىكى مىسرالار بىلەن كۈيلىگەنىدى:

« غەمنى بىلمەي، ئەمگەك قىلماي ئىشرەتتە ئىنسان،
ياشار ئىدى ساپ قەلب بىلەن خۇدالارغا ئوخشاش.
دائىم كۈچكە تولۇق ئىدى ئۇنىڭ بىلىكى،
ۋە قېرىلىق ئازابىدىن خالى ھەرقاچان.
ئايلاپ-يىللاپ بەزمىلەردە ئۆتكەن كۈنلىرى،
گويا ئۇيقۇ ئالغانغا ئوخشاش ئۆلۈشكە ئاسان.
مول-كول ھوسۇلنى يەر ئۆزى بەرگەن،
ئاچلىق نېمە بىلمىگەن راھەتتە » .

يۇقىرىقى مىسرالاردىن شۇنى بىلىش مۇمكىنكى، ئىپتىدائىي ئىنسانلار ئويۇن-بەزمىلەرنىڭ ھۇزۇرىدا ئۆزلىرىنىڭ جەبرى-جاپالىق كۈنلىرىنى ئۇنتۇپ، راھەت ھېس قىلىشقان.

ئىپتىدائىي سەنئەت، ناخشا ئېيتىش، ئۇسسۇل ئويناش، ئۆز ئارا قوشاق ئېيتىش قاتارلىقلار بىلەن بىرلىشىپ بىر يۈرۈش سەنئەت رىتىمى قۇرۇلمىسىنى پەيدا قىلىپ، تەدرىجىي سىستېمىلىشىپ بىر

سورۇندىلا ناخشا، ئۇسسۇل، قوشاق ئېيتىش قاتارلىقلارنىڭ ھەممىسى تەرتىپلىك ۋە رىتىملىق ئېلىپ بېرىلىدىغان «مەشرەپ»①نى شەكىللەندۈرگەن. مۇراسىم مەشرەپلىرىنىڭ شەكىللىنىشى بولسا، ئىپتىدائىي سەنئەتنىڭ رېئال تەقلىدچىلىكىنى ۋە ئۇنىڭ ئەكسىچە رومانتىك تەسەۋۋۇرنى، شۇ ئاساستىكى بەدىئىي ئىجادىيەتنى ئىلگىرى سۈرگەن. ئىپتىدائىي ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى كىشىلەرنىڭ پۈتۈن تىرىكچىلىكى ھايۋانلارنى ئوۋلاش بىلەن باغلىق بولغان ئىپتىدائىي جامائەت شارائىتىدىكى توتېمىزم دەۋرىدە بارلىققا كەلگەنلىكى ئۈچۈن، ناخشا مەزمۇنلىرى ۋە ئۇسسۇلنىڭ تەقلىد ھەرىكىتى ئەينى زاماندىكى رېئال ئەمگەك ئوبرازى بىلەن رومانتىك تەسەۋۋۇرلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغاندى. ئىپتىدائىي سەنئەت ئۆز تەرەققىياتىدا نۇرغۇن دەۋرلەرنى باشتىن كۆچۈرگەن بولسىمۇ، ئۇنىڭ ئىپتىدائىي مەزمۇنلىرى سەنئەت تەركىبىدە ئاساسىي گەۋدە سۈپىتىدە داۋاملىق ئۆز رولىنى جارى قىلدۇرۇپ كەلدى. قەبىلە ۋە مىللەت شەكىللەنگەندىن كېيىنمۇ، ھەرقايسى قەبىلە ۋە مىللەتلەر ئىپتىدائىي سەنئەت ئاساسىدا، ئۆزلىرىنىڭ مىللىي ئالاھىدىلىكلىرىگە ئاساسەن، ئوخشاش بولمىغان جايلاردا ئوخشاش بولمىغان سەنئەت تۈرلىرىنى كەلتۈرۈپ چىقارسىمۇ، ئىپتىدائىي سەنئەت ئامىللىرىنى ئاساس قىلىپ، شۇ ئاساستا تەرەققىي قىلدى. دولان مۇقام-مەشرەپلىرى، شۇنداقلا ئۇيغۇر مىللىي سەنئىتىنىڭ ھەر خىل تۈرلىرىمۇ ئىپتىدائىي سەنئەت ئاساسىدا تەرەققىي قىلدى. بىز مىللىي سەنئىتىمىزگە دىققەت قىلىدىغان بولساق، خۇددى ئىپتىدائىي توتېمىزم مۇراسىملىرىدىكىدەك دەرەخنى دوراپ ھەر تەرەپكە نازلىنىش، بۈركۈتنى دوراپ قوللىرىنى كۆتۈرۈپ قانات قېقىش، لاچىن قانات ھەرىكەتلەرنى قىلىش ۋە لاچىندەك شۇڭغۇش،

① «مەشرەپ» ئەرەبچە: تەبىئەت، ئادەت، خەلق، رەۋىش دېگەن مەنىنى بېرىدۇ. كۆچمە مەنىسى ئادەتكە ئايلانغان بەزمىنى كۆرسىتىدۇ.

ئېپتىدائىي ئەمگەك شەكىللىرىنى دوراپ، ئوۋچىدەك ئوقيا ئېتىش، باتۇرلارچە يىرتقۇچ ھايۋانلارنى ئوۋلاپ، دائىرىگە ئېلىپ دۇمبالاپ يوقىتىش، ئەمگەك غەلىبىسىدىن كېيىن شادلىق تەنتەنىلىرىنى ئۆتكۈزۈش قاتارلىق ھەرىكەتلەر كۆرۈلىدۇ. بۇنىڭ ھەممىسى ئېپتىدائىي سەنئەت مەزمۇنلىرى ئىدى. دولان مەشرىپىدە داۋاملىشىپ كېلىۋاتقان ئالدى بىلەن تەگرىنى تەسۋىرلەيدىغان ۋە كىشىنىڭ دىققىتىنى قوزغاپ خىيالغا سالىدىغان تېكىستلەر بىلەن مۇقام توۋلاپ، ئۇنىڭدىن كېيىن خۇشاللىق باسقۇچىغا ئۆتۈپ ئۇسسۇل ئويناش، ئۇنىڭدىن كېيىن يېڭىلىرى بىلەن قوشاق ئېيتىش قاتارلىق مەشرەپ رەتمى ئەنە شۇ ئېپتىدائىي دەۋردىن باشلاپ داۋاملىشىپ كەلگەن. ئېيتىش كېرەككى، ئېپتىدائىي سەنئەت دەسلەپتە تار دائىرىدە بولغان بولسا، قەبىلە ۋە مىللەت شەكىللەنگەندىن كېيىن ئۇنىڭ دائىرىسى ناھايىتى كەڭ، ھەتتا پۈتۈن قەبىلىنى ئۆز ئىچىگە ئېلىپ، ئېپتىدائىي سەنئەتنىڭ مەزمۇنلىرىنى كۆپەيتىپ تەرەققىياتىنى ئىلگىرى سۈرگەن. V ، VI ئەسىرگە ئائىت «ۋېي سۇلالىسى تارىخى. قاڭقىللار تەزكىرىسى» دە قاڭقىللار (قەدىمكى ئۇيغۇرلار) نىڭ ئۆرپ-ئادىتى ئۇستىدە توختىلىپ: «ئۇلارنىڭ قەبىلىلىرى بىر يەرگە يىغىلىپ، مۇراسىم ئۆتكۈزگىنىدە، يىغلىغۇچىلار-نىڭ سانى نەچچە تۈمەن بولاتتى. مال سۆيۈپ ئات بەيگىسى قىلاتتى. سەيلە قىلاتتى، ناخشا ئېيتىپ ئۇسسۇل ئوينايتتى» دېيىلگەن. يەنە مۇشۇنداق مۇراسىملار توغرىسىدا شىنجاڭ مىڭئۆيلىرىنىڭ تام رەسىملىرىدە ئوبرازلار قالدۇرۇلغان بولۇپ، مىلادى V — VI ئەسىرگە تەئەللۇق قىزىل مىڭئۆيى 11-ۋە 38-غارىدىكى تام سۈرەتلىرىدە، ئەر-ئايال بىرلىكتە ساز چېلىپ، نەغمە-ناۋا قىلىپ، مۇراسىم ئۆتكۈزۈۋاتقانلىقى ئەكس ئەتتۈرۈلگەن. بۇنداق رەسىملەر تۇرپان بىزەكلىك مىڭئۆيى (25-غار) دە، كۇچار قۇمتۇر مىڭئۆيى (30-غار) دىمۇ بار. بۇ، ئېپتىدائىي سەنئەتنىڭ ئاشۇ دەۋردىكى تەرەققىي قىلغان شەكىللىرى ئىدى. ۋەھالەنكى،

ئۇيغۇر مىللىي سەنئىتى ئۇزاق يىللىق تارىخىي تەرەققىياتى
جەريانىدا، ھەرقايسى دەۋردە زۆرۈر بولغان ئۆزگە خاس تارىخىي
ۋە ئىجتىمائىي مەزمۇنلارنى قوبۇل قىلىپ، ئۆز تەركىبىنى ۋە
مەزمۇنلىرىنى بېيىتتى. غەزەل تۈرلىرىنى كۆپەيتىپ، مۇقىملاشقان
ۋە سىستېمىلاشقان ئاھاڭ تۈرلىرىنى قېلىپلاشتۇردى. مەشرەپ
تەركىبىگە خەلق فولكلورى ئاساسىدا تېكىست ۋە تەقلىد تۈرلىرىنى
كىرگۈزۈپ، كومېدىيىلىك خۇسۇسىيەت پەيدا قىلىپ، مۇقام-مەشرەپلەر-
نىڭ ئىستېتىك خۇسۇسىيەتلىرىنى ئاشۇردى. لېكىن، بۇ تەرەققىياتلار-
نىڭ ھەممىسى قەدىمكىنى ئاساس قىلىپ، تەدرىجىي ھالدا
تولۇقلىما سۈپىتىدە بارلىققا كەلدى. ھالبۇكى، ھازىرقى ھەرخىل
يەرلىك ناملار بىلەن ئاتىلىپ كېلىۋاتقان مەشرەپ شەكىللىرى
بولسۇن، ياكى كلاسسىك مۇزىكا ئون ئىككى مۇقام بولسۇن،
ھەممىسىدە مۇقامنى مۇقەددىمە قىلىش، مۇزىكىنى ئىلگىرى-كېيىن
چېلىپ غەزەلگە تەڭكەش قىلىش، ئۇسسۇلچىلار يۈز-كۆزلىرىنى
بوياپ (گىرىم قىلىپ) ئۇسسۇلغا چۈشۈش، رېئاللىقنى ياكى
تەسەۋۋۇرنى تەقلىد بىلەن ئىپادىلەش، كېپىنەككە ئوخشىتىپ
كىيىم كىيىپ كېپىنەكنى دوراپ ئۇسسۇل ئويناش، يىلاننىڭ
تەقلىدىنى قىلىپ يىلاندەك تولغىنىپ ئويناش، بېيىت-قوشاقلار
ئېيتىش قاتارلىقلار كۆرۈلىدۇ. بۇنىڭ ھەممىسى ئىپتىدائىي سەنئەت
شەكىللىرىنىڭ سەنئىتىمىزدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان تەركىبلىرى
بولۇپ، ئىپتىدائىي سەنئەت شەكىللىرى دولان ناخشا-ئۇسسۇل
سەنئىتىدە ئىنتايىن روشەن كۆرۈلىدۇ. چۈنكى، دولانلىقلار قەدىمكى
قەبىلە بولۇپ ياشىغان دەۋرلەردە بولسۇن ياكى تارىم بوستانلىقىغا
كۆچۈپ كېلىپ «دولانلىقلار» دېگەن ناملار بىلەن ياشىغان
دەۋرلەر بولسۇن، ھەتتا بۈگۈنكى كۈنلەرگىچە ئايرىم جۇغراپىيىلىك
مۇھىت شارائىتىدا ياشاپ كەلگەنلىكى ئۈچۈن، ئۇلاردا ئىپتىدائىي
ئۆرپ-ئادەتلەر ۋە ئىپتىدائىي ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى ئۆزگەرمەس-
تىن، خۇددى ئاۋستىرالىيىدىكىگە ئوخشاش قەدىمكى پېتى ساقلىنىپ

كەلگەن. ئىسپاتلاش مۇمكىنكى، ئاۋستراليىلىكلەر بۇ قىتئەگە بۇنىڭدىن 10-12مىڭ يىللار ئاۋۋال شەرقىي جەنۇبىي ئاسىيادىن كەلگەندى. ئاۋستراليىلىكلەر باشقا كىشىلەردىن ئاجرالغان هالدا خۇددى دولانلىقلارغا ئوخشاش قولايسىز بولغان تەبىئىي شارائىتتا دۇچ كېلىپ، ئۆز تەرەققىياتىدا ئارقىدا قالدى. ئۇلار 18-ئەسىرنىڭ ئاخىرىغا كېلىپ، ئىپتىدائىي جامائەت ئۇرۇق تۈزۈمىنىڭ ئەڭ دەسلەپكى باسقۇچلىرىنىڭ بىرىدە تۇرغانىدى. ئۇلار ئانچە چوڭ بولمىغان قېرىنداش گۇرۇپپىلار، ئۇرۇقلارغا (گۇرۇپپىدا 50 — 60 كىشى بولغان) بۆلۈنۈپ ياشاشقان. ئۇلار ئوزۇق ئىزلىشىپ دائىم بىر يەردىن ئىككىنچى بىر يەرگە كۆچۈپ يۈرۈپ هايات كەچۈرگەن. ئۇلار ئوۋچىلىق قىلىش، مېۋە ۋە يىلتىزلارنى تېرىش بىلەن مەشغۇل بولغان. ئۇچى تاش ياكى سۆڭەكتىن قىلىنغان نەيزە، سويۇل، قايرىلغان، سىلىقلانغان ئۇچى ئۆتكۈر كالتەكلەر بىلەن توپ-توپ بولۇپ ئوۋ قىلىشقان. هايۋانلارنى كالتەك-تاياق بىلەن ئۇرۇپ ئۆلتۈرگەن. ئۇلار هايۋاننى توتېم قىلىپ ئۇنىڭ شەرىپىگە مۇراسىم ئۆتكۈزگەن. مۇراسىمنىڭ ئاساسىي قىسمى ئويۇن بولۇپ، ئۇنىڭدا مۇراسىم قاتناشچىلىرى باش كىيىم، نىقابلارنى كىيىپ هەمدە تەنلىرىنى بوياقلار بىلەن بوياپ ئۆزلىرىنى توتېمغا ئوخشىتىشقا هەرىكەت قىلىشقان. مۇراسىم ۋاقتىدا ئەپسۇن قوشاقلىرىنى ئېيتىشىپ، توتېملارنىڭ كۆپىيىشىنى تەلەپ قىلىشقان. بۇلارنىڭ تۇرمۇش ئادەتلىرى، ئۇسسۇل سەنئەتلىرى ئىپتىدائىي دەۋرگە خاس بولۇپ، بۇلارنىڭ قەبىلىلىرىمۇ ئۆز ئالدىغا ئوخشاشمىغان توتېملارغا ئېتىقاد قىلىپ، بەزى قەبىلىلىرى (گۇرۇپپىلىرى) قاغىنى، يەنە بىر قىسمى بۆرىنى توتېم قىلغان ۋە بۆرە ئۇسسۇللىرىنى ئويناپ كەلگەن. بەزىلىرى دەرەخنىمۇ توتېم قىلىپ دەرەخكە ئوخشاش هەرىكەتلەرنى قىلغان.

ئاۋستراليىلىكلەر هاياتىنىڭ قىسقىچە خاراكتېرى بۇ قەبىلە راۋاجلىنىشىنىڭ ئەڭ ئالدىنقى باسقۇچلىرىنىڭ بىرىدە تۇرغانلىقىنى

كۆرسىتىدۇ. شۇڭلاشقىمۇ ئۇلارنىڭ ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى
سەنئەتنىڭ دەسلەپكى شەكىللىرى توغرىسىدا تەسەۋۋۇر
بېرەلەيدۇ.

دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ خاراكتېرىدىمۇ تامامەن
دېگۈدەك ئىپتىدائىي دەۋرگە خاس مەزمۇن، ھەرىكەت شەكىللىرى
ساقلىنىپ كەلگەن. دولانلىقلارنىڭ مەدەنىيىتىدە تېخىچە توتېمىزم
مەدەنىيەت كۆز قاراشلىرى بار. بۇلار ھازىرغىچە ئۇيغۇر خەلقىنىڭ
توتېملىرىدىن يۆرىنى ئامەتنىڭ سىمۋولى ھېسابلايدۇ. ئامەتلىك
بولىدۇ دەپ بوۋاقلارغا بۆرىنىڭ ئىلىك سۆڭىكىدىن تېشىلگەن
«چوغا» سالىدۇ. بۆرە ئوشۇقىنى ساقلىسا «قەست» يورمەيدۇ،
قىمار ئوينىسا بۆرە ئوشۇقى بار كىشى ئۇتۇۋالىدۇ دەپ قاتتىق
ئىشىنىدۇ. «چىراغ» ئۆتكۈزۈش ئارقىلىق قەدىمكى قەبىلە
ئادەتلىرىنى ئىجرا قىلىدۇ. بۇ ئۆرپ-ئادەتلەرنىڭ خاراكتېرى
ئەجدادلارنىڭ ئىپتىدائىي ھاياتىغا خاس بولۇپ، ناخشا-ئۇسسۇل
سەنئىتىمۇ ئۇيغۇرلارنىڭ ئىپتىدائىي سەنئەت شەكلىدۇر. ئۇيغۇر
مەدەنىيىتىمۇ راۋاجلىنىشتا خۇددى ئاۋستىرالىيىدىكىگە ئوخشاشلا
جەريان، باسقۇچلارنى باشتىن كەچۈرگەن، ھەرقانداق مىللەت،
ھەرقانداق خەلقنىڭ تەرەققىيات راۋاجى ئۇنىڭ سىرتىدا قالمىغان.
ھالبۇكى، تېگى تەكتىدىن ئېيتقاندا دولان ناخشا-ئۇسسۇل
مەشرىپى، ئۇيغۇر ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىمۇ، ئاۋستىرالىيە
سەنئىتىگە ئوخشاش شەكىللەنگەن. بۇ ھەقتىكى تەسەۋۋۇرىمىزنى
دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ شەكىل، مەزمۇنلىرى ۋە شۇنىڭ
بىلەن بىر قاتاردا ساقلىنىپ كېلىۋاتقان ئىنسانىيەتنىڭ ئىپتىدائىي
ھاياتىغا خاس ئۆرپ-ئادەتلەر بىلەن ئىسپاتلاش مۇمكىن.
تەسەۋۋۇر قىلىش مۇمكىنكى، ئىپتىدائىي سەنئەتنىڭ شەكىللىنىشى
كۆپىنچە جايلاردا ئوخشاش بولغان. ھازىرقى ئىلىم-پەن نەتىجىلىرى
ھازىرغىچە ئىپتىدائىي دەۋرلەردىكى مىللەت تەركىبى، ئالاھىدىلىكى
قاتارلىقلارنى شەرھلەشكە مۇكەممەل ئاساس يارىتىپ بېرەلمىگەنلىكى

ئۇچۇن، بەزى مىللەتلەرنى چۇشەندۇرۇشكە ئامال بولمىسىمۇ، ئاسىيانىڭ جەنۇبى ۋە شەرقىي جەنۇبىي تەرەپلىرىدىن تارقالغان سەنئەت شەكىللىرىنىڭ ئىپتىدائىي شەكىللىنىش باسقۇچىنىڭ ئوخشاشلىقىنى پەرەز قىلىش مۇمكىن. ئاۋسترالىيە مەدەنىيەت سەنئىتىمۇ ئەسلىدە جەنۇبىي، شەرقىي جەنۇبى ئاسىيا مەدەنىيەت سەنئىتى ئىدى. شۇڭلاشقا، ئۇلارنىڭ مەدەنىيەت مەنبەلىرىمۇ ئاشۇ جايلاردىن تارقالغان ياكى يېقىن مۇناسىۋەتتە بولغان خەلقلەرنىڭ ئىپتىدائىي مەدەنىيەت سەنئەت شەكىللىرى بىلەن ئاساسەن ئوخشىشىپ كېتىدۇ. بۇ خىل ئوخشاشلىق شۇ خەلقنىڭ ئىپتىدائىي مەدەنىيەت سەنئەتلىرىنىڭ ئىپتىدائىي شەكىللىنىشى توغرىسىدىكى تەسەۋۋۇرىمىزنى ئىلگىرى سۈرىدۇ. مەلۇمكى، ئاسىيانىڭ جەنۇبىي، شەرقىي جەنۇبى تەرەپلىرىدە ئۇيغۇرلارنىڭ يىراق ئەجدادلىرى بولغان ساكلارنىڭ ئەجدادى، ھۇنلار، توخرىلار (ياۋچىلار)، تۈركلەر ياشىغانىدى. ئۇلار بىر قانچە قوۋمغا بۆلۈنگەندىن كېيىنمۇ، جەنۇبىي ئاسىيانى تاشلىماي، ئىلگىرى ھەرتەرەپكە تارقاپ كەتكەنلەرمۇ كۆچۈپ بېرىپ ھاكىمىيەت تىكلىگەن. ساكلار توغرىسىدا «خەن سۇلالىسى تارىخى» نىڭ غەربىي رايون تەزكىرىسىدە: «چوڭ ياۋچىلار غەربتە باكتېرىيىدە، ساك پادىشاھى جەنۇبتا كەشمىردە دەۋران سۈرگەن. ساكلار تارقاق بولۇپ، كۆپ ۋاقىتلاردا بىرنەچچە بەگلىككە بۆلۈنۈپ كەتكەن» دېيىلگەن.

ئارخېئولوگىيىلىك تەتقىقات نەتىجىسى: «ساك مەدەنىيىتى بىلەن ئۇيسۇن مەدەنىيىتى بىر پۈتۈن ئۇيغۇر مەدەنىيىتىنىڭ ئىلگىرى-كېيىن ئىككى باسقۇچى» دېگەن ھۆكۈمنى ئىسپاتلىغان. ساكلار بولسا، ئىپتىدائىي ئۇرۇق جامائىتى ياكى قەبىلە شەكىللەنگەن دەۋرلەردە ئاساسەن ئاسىئى، گاسىئانى، ئوخارى ۋە ساكائورا ئۇلىدىن ئىبارەت تۆت قەبىلە ياكى قوۋمدىن تەركىب تاپقانىدى. ساكلارنىڭ ئەينى ۋاقىتتىكى تارقىلىش

دائىرىسى كەڭ بولۇپ، نۇرغۇن قەبىلە ياكى قوۋملار ساكلارنىڭ مەدەنىيەت تەسىرىگە ئۇچرىغان. مىلادىدىن بۇرۇنقى VII - ئەسىر- نىڭ ئاخىرلىرىدا ساكلارنىڭ شەرقتە ياشاۋاتقان قوۋملىرى ئىلى دەرياسى، چۇ دەرياسى بويلىرىغا كۆچۈپ كەلگەن. ساك قوۋملىرىدىن ئاسىئى قاتارلىق قەبىلىلەرمۇ بۇ جايدا پائالىيەت ئېلىپ بېرىشقا باشلىغان. مىلادىدىن بۇرۇنقى VI - ئەسىرنىڭ 20 - يىللىرىنىڭ ئاخىرىغا كەلگەندە، ئىلى دەرياسى، چۇ دەرياسى بويلىرىدىكى ئاسىئى قاتارلىق قەبىلىلەر غەربكە — سىر دەرياسى بويلىرىغا كېڭەيگەن.

مىلادىدىن بۇرۇنقى 176 - ، 177 - يىللىرى ئۇلۇغ ياۋچىلار غەربكە كۆچكەنلىكتىن، ساكلار ئىلى دەرياسى، چۇ دەرياسى بويلىرىدىن ۋاز كېچىپ ئۇلارنىڭ بىر قىسمى جەنۇبقا كۆچۈپ پامىردىكى ھەرقايسى جايلارغا تارقالغان. كېيىن يەنە شەرققە — تارىم ئويمانلىقىدىكى بوستانلىقلارغا كىرگەن. مىلادىدىن بۇرۇنقى 140 - يىلنىڭ ئالدى - كەينىدە، خېلى كۆپ ساكلار سىر دەر ياسىدىن ئۆتۈپ جەنۇبقا كۆچكەن، بىر قىسمى باكتېرىيىگە بېرىپ گىرېكلار قۇرغان باكتېرىيە خانلىقىنى مۇنقەرز قىلغان. مۇشۇ ۋاقىتلاردا ساكلارنىڭ ئاسىئىلارنى ئاساس قىلغان بىر تارمىقى سىر دەرياسىنى بويلاپ ئارال دېڭىزى بويلىرىغا، ھەتتا كاسپى دېڭىزى بويلىرىغا كۆچۈپ بارغان. بولار تارىختا «ئائورسىلار» دەپ ئاتالغان. سىر دەرياسىنىڭ شىمالىي قىرغىقىدا قېپقالغان ساكارائولىلار كانگىيلىكلەر دەپ ئاتالغان. مىلادىدىن بۇرۇنقى 129 - يىلى پامىردىكى ساكلار كۆكئارت (پامىر) تېغىدىن ئۆتۈپ، قەندىھار ۋە تاكساسىلارغا بېسىپ كىرگەن. ئۇلار بۇ رايوندا كاپچا (كەشمىر) دۆلىتىنى قۇرغان.

ئۇلۇغ ياۋچىلار 2 - قېتىم غەربكە كۆچكەندە يەنە بىر قىسىم ساكلار سوغدىيانا ۋە توخارىستاندىن پېرسىيىگە بېسىپ كىرىپ، ترانكىيانا ۋە ئاراكشىيىنى ئىشغال قىلغان. ترانكىيانا شۇ سەۋەبتىن

ساك غەربكە غەربكە كۆچمەي قالغان سۇلالىسى تارىخى. غەربىي رايو ئايلانغان ئايلانغان. بىر قىسىم ساكلار دۆلىتى ساكلارنىڭ
، ئالتاي تېغىنىڭ شەرقىدە پائالىيەت نىلىقى ئىكەنلىكىنى
كۆرىدا قاڭقىللار قاڭقىلدا دەپ ئاتالغان 6-يىللىرىغا كەلگەندە ساك
قوۋملىرىنىڭ غەربكە كۆچمەي قالغان بىر قىسمى ئۇلۇغ ياۋچىلارنىڭ
ئەجدادىغا ئايلانغان. بىر قىسىم ساكلار خۇاڭخې دەرياسىنىڭ
غەربى، ئالتاي تېغىنىڭ شەرقىدە پائالىيەت قىلغان، بۇلار خەنزۇ
تارىخنامىلىرىدا قاڭقىللار دەپ ئاتالغان. يەنە بەزى مەنبەلەردە:
سوغدىيانىنىڭ شەرقى، پامىرنىڭ غەربى، سىر دەرياسىنىڭ
جەنۇبى، هىندىقۇش تېغىنىڭ شىمالىدىكى رايوننى «ساكارا»
دەپ ئاتايدىغانلىقى، ساكلارنىڭ بۇ رايوندا كاراتائىپ، كومارى،
كومېدىئائىپ، ماسساگېت، گرىناكى قاتارلىق كىچىك قەبىلىلىرىنىڭ
ياشايدىغانلىقى توغرىسىدا مەلۇمات قالدۇرۇلغان.

ملاددىن بۇرۇنقى 165-يىلدىن باشلاپ توخرىلار هىندىستاندا
كوشانىيە خانلىقىنى قۇرغان. هىندىستان ساكلارنىڭ ئۇزاق
ئەسىرلەر هۆكۈمرانلىقى ئاستىدا تۇرغان بىر جاي بولۇپ، ساك
مەدەنىيىتى جەنۇبىي ئاسىيا ئىككىنچى چوڭ قورۇقلۇقىدىكى
دۆلەتلەرنىڭ مەدەنىيەت مەنبەسى بولغان. ئەجدادلىرىمىز
ساك، هۇن، توخرى، تۈركلار قاتارلىق ناملار بىلەن ئاتىلىپ
دۇنيانىڭ هەرقايسى جايلىرىغا ئۆزىنىڭ مەدەنىيىتىنى، مۇزىكىسىنى،
ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنى كەڭ تارقاتقان. كېيىنكى دەۋرلەردە
يۇقىرىقى مىللەتلەرنىڭ هەممىسى ئۇيغۇرلارغا سىڭىپ كەتكەن.
«يېڭى تاش قوراللار دەۋرىدە ئوتتۇرا ئاسىيا قەبىلىرى بىلەن
ئەينى ۋاقىتتا ئورال ئەتراپى، سىبىرىيە، شىنجاڭ، قارا دېڭىز
ساهىلى، شۇنداقلا مسوپوتامىيە، ئىران ۋە هىندى ئوكيان بويلىرىدا
ياشىغان قەبىلىلەر ئوتتۇرىسىدا مەدەنىيەت هەم تارىخىي ئالاقىلار
مەۋجۇت بولغان». ئوتتۇرا ئاسىيا مەدەنىيىتى بەلكى شەرقىي
ئاسىيا، شەرقىي جەنۇبى ئاسىيا، جەنۇبىي ئاسىيا، هەتتا

غەربىي ئاسىيا بىلەنمۇ تارىخىي مۇناسىۋەتتە بولغان.

مىلادىيىدىن بۇرۇنقى 2000 يىللار ئىلگىرى مىسوپوتامىيىگە مەركىزىي ئاسىيادىن كۆچكەن سومېرلار قەبرىگاھلىقىدىن ساندۇق شەكلىدىكى قالۇن تېپىلغان.

تارىخىي مەنبەلەرگە ئاساسلانغاندا، قەدىمدىن تارتىپ «غەربىي دىيار» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە ھازىرقى شىنجاڭ رايونى ئوتتۇرا تۈزلەڭلىك مەدەنىيىتى، يۇنان مەدەنىيىتى، مىسوبوتامىيە مەدەنىيىتى، ھىندىستان مەدەنىيىتى ھەم ئەرەب ئىسلام مەدەنىيىتى قاتارلىقلارنىڭ بىر-بىرى بىلەن ئۇچراشقان يىپەك يولى ئارقىلىق دۇنيانىڭ ھەرقايسى جايلىرى بىلەن بېرىش-كېلىش بولۇپ تۇرىدىغان جاي بولغانلىقتىن، بۇ زېمىندا شەكىللەنگەن مۇزىكىلار ئاسىيا مەدەنىيىتىگە غايەت زور تەسىر كۆرسەتكەن. ئىپتىدائىي دەۋردىكى مەدەنىيەت-سەنئەت-مۇ قاتناش مۇناسىۋىتى ۋە قەدىمكى قەبىلىلەرنىڭ ئەينى ۋاقىتتىكى تۇرمۇش شەكلى، ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋەتلىرىگە ئاساسەن، ھاياتلىق مەنبىئى ئىزدەپ داۋاملىق كۆچۈپ تۇرۇشى، ھەتتا باشقا قىتئەلەرگىچە چىقىپ كېتىشتەك ئەھۋال ئاستىدا، ئۇيغۇر ئىپتىدائىي سەنئىتى دۇنيانىڭ ھەرقايسى جايلىرىغىچە تارقاپ كەتكەن. بەزى تەرەققىي قىلالمىغان قەبىلىلەردە مىللەت شەكلى ئۆزگەرسىمۇ ئىپتىدائىي سەنئەت شەكىللىرى ئەينەن ساقلىنىپ كەلگەن.

ئارخېئولوگىيىلىك سەنئەت تەتقىقات نەتىجىلىرى شۇنى ئىسپاتلايدۇكى، ھازىرقى «دولان ئۇسسۇلى» دەپ كېلىۋاتقان ئۇسسۇل شەكلى ئەينى ۋاقىتتا ناھايىتى كەڭ دائىرىدە تارقالغان. تارىخىي مەنبەلەردىن مۆلچەر دەرياسى بويىدىكى قىيا تاشلارغا ئويۇلغان زور تۈركۈمدىكى سۈرەتلەرگە قارايدىغان بولساق، ئۇنىڭدا، ئۇسسۇلچىلار قىياپەتلىرىدىكى رەسىملەر بار بولۇپ، بولار يالغۇز كىشىلىك ئۇسسۇل، ئۈچ كىشىلىك ئۇسسۇل ۋە نىقابلىق

ئۇسسۇللاردىن ئىبارەت. بۇ ھەقتە ئۇسسۇل تەتقىقاتچىلىرىنىڭ
ئىلمىي نەتىجىلىرىدىن قارىغاندا، يالغۇز كىشىلىك ئۇسسۇلدىكى
ئۇسسۇلچى ئۇزۇن كۆڭلەك كىيگەن بولۇپ، ئىككى قولىنى مۈرىسىدىن
يۇقىرى كۆتۈرۈپ چۆرگىلەۋاتقان، ئۇنىڭ ئېتەكلىرى چۆرگىلەشتىن
كۆپۈپ كەتكەن سۈرەتنى ھازىرقى دولان ئۇسسۇلىنىڭ تۆتىنچى
ھەرىكىتى بولغان «سېرىلما» غا ئوخشايدۇ، دەپ قارىغان. يەنە
بىر ئۇسسۇلچى سۈرىتىدە بىر كىشى ئىككى قولىنى لاچىن قانات
ھەرىكىتى شەكلىدە تۇتۇپ، قەدەم تاشلاۋاتقان، ئۇچىسىدىكى
ئۇزۇن كۆڭلىكىنىڭ ئېتىكى سەل ئېچىلغان بولۇپ، بۇ ھەرىكەتنىڭ
شەكلىنى ھازىرقى دولان ئۇسسۇلىنىڭ ئىككىنچى ھەرىكىتى
بولغان «سەنەم» ھەرىكىتىنىڭ باشلىنىش قىسمىغا ئوخشاتقان.
ئۈچ كىشىلىك ئۇسسۇلچىلارنىڭ قوللىرى ئوخشاشلا لاچىن قانات
ھەرىكىتى شەكلىدە بولۇپ، قەدىمىنى چوڭ ئېلىپ، ئۈچىلىسى
بىر خىل رىتىمدا ھەرىكەت قىلىپ كېتىۋاتقان. ئۇسسۇلدىكى قىياپەت
ناھايىتى جىددىي ھەم چاققان بولۇپ، بۇنىڭدىكى ھەرىكەت
شەكلىنى ھازىرقى دولان ئۇسسۇلىنىڭ ئۈچىنچى ھەرىكىتى بولغان
«سەلىقە» ھەرىكىتىگە ناھايىتى ئوخشايدۇ، دەپ قارىغان.
دولان مەشرەپلىرىدە ئوينىلىدىغان تەقلىدچىلىك ئېپتىدائىي
سەنئەتنىڭ بىر خىل تۈرى بولۇپ، ئەجدادلىرىمىز قەدەم باسقان
دىيارلاردا كەڭ تارقىلىشنىڭ سىرتىدا، بۇ خىل ئويۇن شەكىللىرى
جەنۇبىي، شەرقىي جەنۇبىي ئاسىيا كۆچمەنلىرى بىلەن
ئاۋستىرالىيىگە كېتىپ، ئۇ جايدا XVIII -ئەسىرگىچە ئېپتىدائىي
پېتى ساقلانغان.

يۇقىرىقى پاكىتلار شۇنى كۆرسىتىدۇكى، دولان ناخشا-ئۇسسۇل
سەنئىتى تارىخى ئۇزۇن، تارقىلىش دائىرىسى كەڭ مىللىي سەنئەت
بولۇپ، تېخى مىللەت ۋە قەبىلەر شەكىللىنىشتىن بۇرۇنقى
ئەجدادلىرىمىز تەرىپىدىن ئېپتىدائىي توتېمزمنىڭ پەيدا بولۇشى
بىلەن تەڭ شەكىللىنىپ بەدىئىيلەشكەن ۋە ئىجتىمائىيلاشقان.

## 3. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخىي مەزمۇنلىرى

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ مەزمۇنى ئىپتىدائىي ئەمگەك بىلەن ئىپتىدائىي پىكىرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

ناخشا-ئۇسسۇل پەيدا بولغان ئىپتىدائىي دەۋرلەردە، ئۇ زامانلاردىكى ناخشا تېكىستى، ئۇسسۇل تەقلىدى (ھەرىكەت مەزمۇنلىرى) ۋە قوشاق، بېيىت، مۇراسىم ياكى مەشرەپ خاراكتېرلىك پائالىيەتلەر ئەينى ۋاقىتتىكى ئىجتىمائىي ھادىسە ۋە ئىشلەپچىقىرىش خاراكتېرى، ئەمگەك ئوبرازلىرىنى ھەم ئىنسانلارنىڭ ئەينى ۋاقىتتىكى رېئال تۇرمۇشقا نىسبەتەن كۆز قاراش، تەسەۋۋۇرلىرىنى مەزمۇن قىلغانىدى. بولۇپمۇ ئىپتىدائىي ئەجدادلارنىڭ ھايات كۆچۈرۈشىگە ئەڭ زۆرۈر بولغان ئوۋچىلىق ئەمگىكى ئەينى ۋاقىتتا ئىنتايىن تەسىرلىك ئىدى. «شۇنىسى قىزىقكى، — دەپ يازىدۇ ئېنگېلس، — ئىپتىدائىي دەپ ئاتالغۇچى خەلقلەردە مۇقەددەسلىك تۇغرىسىدىكى تەسەۋۋۇرلار پەيدا بولىدۇ. ھايۋانلار ئالىمدىن بىز تەقلىد قىلىپ ئالغان ھايۋانىي ئېلېمېنت... مۇقەددەس دەسلەپكىسىدۇر. ئىپتىدائىي كىشىلەر ئۈچۈن ئوۋچىلىق، مېۋە ۋە يىلتىز يىغىش ناھايىتى چوڭ ئەھمىيەتكە ئىگە بولغان — بۇلار تىرىكچىلىكنىڭ ئاساسىي مەنبەسى ئىدى. بۇ تەبىئىي، دىندىمۇ ئۆز ئەكسىنى تاپتى. ئادەملەرنىڭ ئوزۇق-تۈلۈكى ھېسابلانغان ۋە ئۇلارغا ياشاش ئىمكانىيىتى بەرگەن ھايۋان ۋە ئۆسۈملۈكلەر دىنىي مۇراسىملارنىڭ دەسلەپكى ئوبيېكتلىرىدىن بىرى بولدى» ①. ھالبۇكى ئىپتىدائىي توتېم مۇراسىم ئويۇنلىرىنىڭ مەزمۇنى ئىپتىدائىي سەنئەت مەزمۇنى

---

① م. س. بوتنوۋا (سابىق سوۋېت ئىتتىپاقى): «دىن قانداق پەيدا بولدى؟» 58-بەت.

پەيدا قىلدى. بۇ مەزمۇنلار ئىپتىدائىي ئەمگەك ۋە ئىشلەپچىقىرىش
مۇناسىۋەتلىرىگە باغلانغان بولۇپ، ئىپتىدائىي سەنئەت شەكلى
ئىپتىدائىي ئوۋچىلىق ئىگىلىكى دەۋرىدىكى ئەمگەك ۋە ئىجتىمائىي
تۇرمۇش ئوبرازلىرىنى ئىپادىلەپ كەلدى. مەلۇمكى، «جەمئى-
يەتنىڭ ئىشلەپچىقىرىش ئۇسۇلى قانداق بولسا، جەمئىيەتنىڭ
ئۆزىمۇ ئاساسەن شۇنداق بولىدۇ. ئۇنىڭ ئىدىيە ھەم
نەزەرىيەلىرىمۇ ھەم سىياسىي كۆز قاراشلىرى ۋە مەھكىمىلىرىمۇ
شۇنداق بولىدۇ. ياكى قوپالراق قىلىپ ئېيتقاندا: ئىنسانلارنىڭ
تۇرمۇشى قانداق بولسا، ئۇلارنىڭ پىكىر قىلىش يوسۇنىمۇ شۇنداق
بولىدۇ» ئىپتىدائىي پىكىرلەردە پەقەت شۇ دەۋرگە خاس
ئەمگەكلەر توغرىسىدىكى پىكىرلەر ئاساسىي ئورۇندا تۇراتتى.
ئىپتىدائىي ئادەملەر بولسا، ھايۋانلارنى قانداق ئوۋلاش، ياۋايى
ھايۋانلارنى قانداق كۆندۈرۈش، يىرتقۇچ ھايۋانلارغا قايسى يول
بىلەن تاقابىل تۇرۇش، ئۇلارنى قانداق يوقىتىش، تۇرمۇش
مەنبەلىرىنى قانداق تەييارلاش توغرىسىدا پىكىر قىلاتتى. ئۆز
تۇرمۇشىنى كاپالەتكە ئېرىشتۈرۈش ئۈچۈن تىرىشاتتى. چۈنكى
ئىپتىدائىي ئىنسانلار ئۈچۈن، ئىپتىدائىي ئەمگەك ۋە تۇرمۇش
ۋاسىتىلىرى ئەڭ ئەھمىيەتلىك ئىدى. ئىپتىدائىي ئەمگەك —
كۆپ خىل، جاپالىق ھەم ئىنتايىن تەسىرلىك بولۇپ، ئىپتىدائىي
تۇرمۇش زۆرۈرىيەتلىرى ئۇنىڭدىن زادىلا ئايرىلالمايتتى.

ئىپتىدائىي مەدەنىيەتنىڭ تەرەققىياتىغا ئەگىشىپ ئىپتىدائىي
ئىنسانلار ئەمگەك جەريانىدىكى جاپا-مۇشەققەتلەر، قايغۇ-ھەسرەت-
لەر، ئارزۇ-ئارمانلار، شادلىق تەنتەنىلەر توغرىسىدىكى پىكىرلىرىنى
قاپىيىلىك، قىزىقارلىق قىلىپ قوشاقلار توقۇپ، ناخشا تېكىستى ۋە
ئۇسسۇل ھەرىكىتى ئارقىلىق ئىپادىلىدى. بۇ ھەقتىكى ئارخېئولوگىيىلىك
تەكشۈرۈش نەتىجىلىرىدىن قارىغاندا: ئۇنىڭدىن ئون مىڭ يىللار
بۇرۇنقى سەنئەت يادىكارلىقلىرى قاتارىدا فرانسىيىدىكى ئۈچ ئاكا-ئۇكا
غارىدا، غارنىڭ ئىچكىرىسىدىكى تېمىغا سىزىلغان ئۇسسۇل ئويناۋاتقان

بىر ئەركەكنىڭ سۈرىتى تېپىلغان. ئۇ قىپيالىڭاچ بولۇپ، بېشىغا
بۇغا مۈڭگۈزى قادالغان يوغان نىقاب كىيگۈزۈلگەن. رەسىم قىزىل
ۋە قارا رەڭلەر بىلەن ئىشلەنگەن. شۇنىڭ يېنىدىلا ھاڭتاشتا
شىر، ياۋا ئۆكۈز، بۇغا ۋە باشقا ھايۋانلارنىڭ رەسىمى سىزىلغان.
ئۇلارنىڭ تەنلىرىگە نەيزىلەر سانچىلغان. يانلىرىدا چوماقلار ياتقان.
سوۋېت تېررىتورىيىسىدىن سىبىرىيىدە ئاياللار، ھايۋانلار، بېلىقلار
ۋە قۇشلارنى تەسۋىرلىگەن ھەيكەللەر كۆپ تېپىلغان بولۇپ، ئايال
ئەمگەكچىلەرنىڭ ئەرلەر بىلەن بىر قاتاردا ئوۋچىلىق ئەمگىكىگە
قاتنىشىدىغانلىقىدىن دېرەك بېرىلگەن. بۇنداق تەسۋىرىي سۈرەت
(ھەيكەل) كۆپ بولۇپ، بۇنىڭدا ئىنسانلارنىڭ تۇرمۇش كۆچۈرۈشىگە
بىۋاستە مۇناسىۋەتلىك يەنى ئەڭ زۆرۈر بولغان ئوۋچىلىق ئەمگىكى
تەسۋىرلەنگەن ۋە ئىجتىمائىي ئاڭ-پىكىر، سەنئەت شەكلى بىلەن
ئىپادىلەنگەن. ئىنقىراق قىلىپ ئېيتقاندا، ئىپتىدائىي ئەجدادلار كۆز
قارىشىنى، پىكىر-تەسەۋۋۇرلىرىنى سەنئەت ۋاسىتىسى ئارقىلىق
بايان قىلغان.

دولان ئۇسسۇل ھەرىكىتىدىكى پىكىرلەرمۇ خۇددى يۇقىرىدىكىلەرگە
ئوخشاش ئىپتىدائىي دەۋردە بارلىققا كەلگەنلىكى ئۈچۈن، ئۆز
دەۋرىدىكى ئىجتىمائىي ئاڭ-پىكىرلەر ئۇنىڭ مەزمۇنلىرىغا چوڭقۇر
سىڭدۈرۈلگەن. ئېلىمىزنىڭ ئىچكى موڭغۇل ئاپتونوم رايونىنىڭ كەڭ
تاغلىق رايونلىرىغا تارقالغان قەدىمكى قىيا تاش رەسىملىرى، بولۇپمۇ
شىنجاڭدىكى تەڭرى تاغلىرىنىڭ شىمالى، نىلقا ناھىيىسىنىڭ
شىمالىدىكى تاغ باغرىلىرىغا، قورغاس ناھىيىسىنىڭ شىمالىدىكى
« قورۇق جىلغا» تاغ جىرالىرىغا، چاغانتوقاي ناھىيىسىنىڭ
« قىزىلتاش» جىلغىسى ۋە ئارشاڭ ناھىيىسىنىڭ تاغ جىرالىرىغا،
ئالتاي تاغ تىزمىلىرى، موڭغۇلكۈرە ناھىيىسىنىڭ ئاق دەريا قاسنىقى،
كۆكتوقاي ناھىيىسىنىڭ « تامبال تاش» جىلغىسى، شۇنداقلا قۇمۇل،
ئارا تۆرۈك ناھىيىلىرىدىكى تاغ جىرالىرىغا سىزىلغان قەدىمكى قىياتاش
رەسىملىرى، تەڭرى تاغلىرىنىڭ جەنۇبىدا كورلا، لوپنۇر ناھىيىلىرىگە

قاراشلىق قۇرۇقتاغ، ئالتۇنتاغ، قاراقۇرۇم، كونلۇن تاغ تىزمىلىرىدىكى قىياتاش رەسىملىرىدە، ئەجدادلىرىمىز تاشلارغا ئويۇپ قالدۇرغان قەدىمكى ئوۋ تۇرمۇشىنى ئەكس ئەتتۈرىدىغان نۇرغۇنلىغان سۈرەتلەر بار. بۇنىڭدا ئات، كالا، قوي، ئۆچكە، تۆگە، ئىت، ئارقار، بۇغا قاتارلىق ھايۋانلارنىڭ سۈرەتلىرى بولغاندىن سىرت، بېشىغا مۈڭگۈز تاقاپ، ئارقىسىغا قۇيرۇق بېكىتىپ نىقابلانغان ئادەملەر-نىڭ، قول تۇتۇشۇپ ئۇسسۇل ئويناۋاتقان ۋە شۇ ئارقىلىق ياۋايى ھايۋانلارنى ئالداپ تۇتۇش ئۈچۈن ئۇلارغا يېقىنلىشىۋاتقان تەسۋىرىي سۈرەتلەر ئويۇلغان. مۆلجەر دەرياسىنىڭ بويىدىكى قىيا تاشلارغا ئويۇلغان بۇ سۈرەتلەردە دولان ئۇسسۇلىنىڭ ھەممە ھەرىكىتى روشەن تەسۋىرلەنگەن①. بۇ ئۇسسۇللار دولان ئۇسسۇلىنىڭ ئىپتىدائىي شەكلىدىن ئىبارەت بولۇپ، ئىپتىدائىي ئاڭ-پىكىر ئوۋئوۋلاش، ۋەھشى ھايۋانلار بىلەن كۈرەش قىلىپ، ئۆزىنى قوغداش، ئۆز ئارا ھەمكارلىشىپ يىرتقۇچلارنى قورشاپ تۇتۇش، دۇمبالاپ ئۇرۇپ ئۆلتۈرۈش، مۇشۇ ئارقىلىق خاتىرجەم بولۇپ، خۇشال-خۇرام ئۆتۈش، يەنە يۇۋاش ھايۋانلارنى تۇتۇپ كۆندۈرۈپ، چارۋىچىلىقنى ئىلگىرى سۈرۈش ئۈستىدە بولغانلىقى ئۈچۈن، بۇ خىل تەسىرلىك ئەمگەك ۋە تەسەۋۋۇرلار ناخشا تېكىستى، ئۇسسۇل ھەرىكىتى، ئويۇن تەقلىدى ئارقىلىق تەسۋىرلەنگەن. ئىپتىدائىي ئەمگەك بەك جاپالىق، ئىنتايىن تەسىرلىك بولغانلىقىدىن كېيىنكى ئەۋلادلارمۇ سەنئەت ئوبرازلىرىدىن تەسىرلىنىپ، قەدىمكى ناخشا تېكىستى، ئۇسسۇل ھەرىكىتى، نىقابلىق ئويۇنلارنىڭ رىتىمى، قۇرۇلمىسى، ئاتىلىشى قاتارلىقلارنى ۋە مەزمۇنلىرىنى ئۆزگەرتمەستىن ئىپتىدائىي شەكلى بويىچە ساقلىغان، ئۇنى مىللىي سەنئەتنىڭ ئاساسىي گەۋدىسى قىلغان. سەنئەتنىڭ كېيىنكى تەرەققىياتىدا بولسا، شۇ دەۋردىكى

---

① «ئۇيغۇر ئۇسسۇل سەنئىتى توغرىسىدا»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى 1991-يىل نەشرى 55-بەت.

ئەمگەك، ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋىتى، سىياسىي ۋە ئىجتىمائىي
ھادىسە ھەم ئۈنتۈلغۇسىز تەسىرلىك تارىخىي ۋەقەلەرگە ئاساسەن
بارلىققا كەلگەن ئاڭ-پىكىر، تەسەۋۋۇرلىرى ئاساسىدا يېڭى
مەزمۇن ۋە يېڭى ئويۇن تەركىبلىرىنى پەيدا قىلغان، ناخشا-ئۇسسۇل
ئويۇنلىرىنىڭ تۈرلىرىنى تولۇقلىغان، كۆپەيتكەن ۋە سىستېمىلاشتۇرۇپ،
مۇكەممەل قېلىپلاشتۇرغان. دولان مۇقام-مەشرەپلىرى ئەنە شۇ
ئىپتىدائىي ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ سىستېمىلاشقان، يۈرۈشلەشكەن،
قېلىپلاشقان شەكلىدىن ئىبارەت بولۇپ، ئۇنىڭ مەزمۇنلىرىدىن ئىپتىدائىي
سەنئەت ئوبيېكتلىرىغا خاس ناھايىتى مول مەزمۇنلارنى كۆرگىلى
بولىدۇ. ناخشا تېكستلىرى، ئۇسسۇل ھەرىكىتى، مەشرەپ قۇرۇلمىسى
جەھەتتىكى مەزمۇنلار دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ ئىپتىدائىي
سەنئەت ئاساسىدا مەزمۇنلىرىنى تەدرىجىي بېيىتىپ، مۇكەممەللەشكەن
بىر يۈرۈش مۇقام ۋە مەشرەپ دەرىجىسىگە كۆتۈرۈلگەنلىكىنى
كۆرسىتىدۇ. شۇنىمۇ ئىزاھلاپ ئۆتۈش كېرەككى، بەزىلەر دولان
مۇقام-مەشرەپلىرىنىڭ پەيدا بولغان جايلىرىنى يەركەن دەرياسى
بويىدىكى مەلۇم بىر سۇ ئامبىرىنىڭ يېنىغا ئورۇنلاشتۇرۇپ، ئۇنىڭ
مەزمۇنلىرىنى تەخمىنەن بۇنىڭدىن III - IV ئەسىر بۇرۇنقى مەلۇم
بىر قىز ۋەقەسىدىن پەيدا بولغان دەپ قارىسا، بەزىلەر دولان
مۇقام-مەشرەپلىرىنىڭ مەزمۇنلىرى يەركەن دەرياسى بويلىرىغا
ئورۇنلاشقان دولانلىقلارنىڭ ئۆزلىرى ياراتقان خاس بەدىئىي
ئىجادىيىتى دەپ قارايدۇ، بەزىلەر ئىمكانىيىتىنىڭ بارىچە ئۆز
جايلىرىدا پەيدا بولغان قىلىپ كۆرسىتىشكە تىرىشىدۇ. بۇلارنىڭ
مەلۇم ئاساسلىرى يوق دېگىلى بولمايدۇ، لېكىن ئۇ، دولان
مۇقام-مەشرەپلىرىنىڭ ۋە ئۇنىڭ مەزمۇنلىرىنىڭ تارىم بوستانلىقىدا
پەيدا بولغان دەيدىغان قاراشلىرىنى ئىسپاتلىيالمايدۇ. ھالبۇكى،
بۇ خىل خىيالىي قاراشلار تارىخقا ئۇيغۇن كەلمەيدۇ. ئىزاھلاپ
ئۆتۈش كېرەككى، دولانلىقلارنىڭ ئەسلىدىكى قەبىلىسى شەرقتە
جۇجانلارنىڭ، غەربتە ئېفتالىتلارنىڭ قىسىشىغا ۋە زەربىسىگە ئۇچراپ

كىنگىت (قاراشەھەر) ئەتراپىدىن غەربكە چىقىپ تارىم
بوستانلىقىنى ماكان تۇتقان V ئەسىرنىڭ ئاخىرىدىكى دەۋرلەر
بولسا، ئىنسانلارنىڭ كۈندىلىك ئەمگىكى ھايۋانلارنى ئوۋلاش، يىرتقۇچ
ۋەھشى ھايۋانلار بىلەن كۈرەش قىلىش بىلەن ئۆتىدىغان دەۋردىن
تەخمىنەن بەش مىڭ يىلدىن سەككىز مىڭ يىللار كېيىنكى ئىش
ئىدى. « بۇنىڭدىن تۆت مىڭ يىل بۇرۇن شىنجاڭ رايونى مىس
ۋە تاش قوراللىرىنى بىللە ئىشلىتىش دەۋرىگە كىرگەن. چارۋىچىلىق
ۋە تېرىقچىلىق تەدرىجىي يوسۇندا ئوۋچىلىق ۋە يىغىش-توپلاش
ئاساسىدىكى ئىگىلىكتىن روشەن ھالدا بۆلۈنۈپ چىقىش بىلەن
بىرىنچى قېتىملىق ئىجتىمائىي چوڭ ئىش تەقسىماتى ئورۇندالغان.
بەزى ئورۇق، قەبىلىلەر ئاساسلىقى چارۋىچىلىق بىلەن قوشۇمچە
ئوۋچىلىق، بېلىقچىلىق، قول سانائىتى ۋە تېرىقچىلىق بىلەن شۇغۇللانغان.
شۇنىڭدىن كېيىنلا توقۇمىچىلىق، ساپالچىلىق، مېتالچىلىق قاتارلىق
بەزى قول سانائىتى يەنە چارۋىچىلىق ۋە دېھقانچىلىقتىن بۆلۈنۈپ
چىقىپ، ئىككىنچى قېتىملىق ئىجتىمائىي ئىش تەقسىماتى ئەمەلگە
ئاشقان. تەخمىنەن بۇنىڭدىن ئۈچ مىڭ ئىككى يۈز يىل بۇرۇن
شاڭ سۇلالىسىنىڭ ئوتتۇرا ۋە ئاخىرقى مەزگىللىرىدە شىنجاڭ رايونى
تەرەققىي قىلىپ تۇچ قورال دەۋرىگە يېتىپ، تەدرىجىي ھالدا
قۇللۇق جەمئىيەتكە قەدەم قويغان. تەخمىنەن ئىككى مىڭ يىل
بۇرۇن چىن سۇلالىسى دەۋرىدە تۆمۈر قورال دەۋرىگە كىرگەن.
قۇللۇق جەمئىيەتكە كىرگەندىن كېيىن، سودىگەرچىلىك تەدرىجىي
ھالدا چارۋىچىلىق، دېھقانچىلىق، قول سانائىتىدىن بۆلۈنۈپ چىققان
ۋە بۇ مەزگىلدە خېلى تەرەققىياتلار بارلىققا كەلگەن.

بۇنىڭدىن تەخمىنەن ئۈچ مىڭ يىل بۇرۇنقى ئارخېئولوگىيىلىك
ماتېرىياللاردىن قارىغاندا، چارۋا مەھسۇلاتلىرىنى پىششىقلاپ ئىشلەش
ۋە تېرىقچىلىق سەۋىيىسىنىڭ خېلى زور دەرىجىدە ئۆسكەنلىكى
ئىسپاتلانغان. بۇ زامانلاردا، ئىپتىدائىي مەدەنىيەت بىلەن ئارىدا
ئىنتايىن زور پەرقلەر پەيدا بولغان.

مىلادىدىن بۇرۇنقى III ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرىدا غەربىي رايوندا 36 «سېپىللىق دۆلەت» بولۇپ، كېيىن بۆلۈنۈپ 50 نەچچىگە يەتكەن.

. مىلادىدىن بۇرۇنقى 60-يىللاردا تەڭرىتېغىنىڭ جەنۇبى ۋە شىمالىدىكى شىمالىي يول ھەم ئوتتۇرا يولنىڭ شەرق قىسمىدا 43 «سېپىللىق دۆلەت» بار ئىدى. ئۇلار: لوپنۇرغا يېقىن پىشامشان، لوپنۇرنىڭ شەرقىدىكى قۇتقۇر، ئالتاي، كوئېنلۈن ۋە قارا قۇرۇم تاغلىق رايونلىرىدىكى چاقلىق، قاغىلىق (ھازىرقى قاغىلىقنىڭ جەنۇبىدا)، كۆكيار (ھازىرقى يەكەننىڭ جەنۇبىدا)، ئۇديانا (كۆكيارنىڭ غەربىي جەنۇبىدا)، كوئېنلۈن تېغىنىڭ شىمالىي ئېتىكىدىكى چەرچەن (ھازىرقى چەرچەننىڭ غەربىي جەنۇبىدا)، شىياۋۋەن (ھازىرقى چەرچەننىڭ جەنۇبىدا)، رۇڭلۇ (ھازىرقى نىيە ناھىيىسىنىڭ شەرقىي جەنۇبىدا)، چىرىيە (ھازىرقى كېرىيىنىڭ شەرقىدە)، جىڭجۆ (ھازىرقى نىيىنىڭ شىمالىدا)، يۈمى (ھازىرقى كېرىيىنىڭ شەرقىدە)، ئۇدۇن (ھازىرقى خوتەننىڭ جەنۇبىدا)، گۇما (ھازىرقى گۇما)، يەكەن (ھازىرقى يەكەن)، پامىر ئېگىزلىكىنىڭ جەنۇبىدىكى فۇلى، يىلەي، پامىرنىڭ غەربىدىكى ۋۇلۇ، پامىرنىڭ شىمالىي قىرغىقىدىكى جۇەندۇ، سۇلې (ھازىرقى قەشقەر)، تەڭرىتېغىنىڭ غەربىي قىسمىدىكى يۇتۇ (ھازىرقى ئاقچى)، ئۇنسۇ (ھازىرقى ئۇچتۇرپان)، تەڭرىتېغىنىڭ جەنۇبىي ئېتىكىدىكى قۇم (ھازىرقى ئاقسۇ كونا شەھەر ناھىيىسى)، كۇسەن (ھازىرقى كۇچار)، چېدىر (ھازىرقى بۇگۇرنىڭ شەرقىي جەنۇبىدا)، ئۇررى (ھازىرقى بۇگۇرنىڭ چېدىر يېزىسىدىكى ئەشمىدە)، كۆنچى (ھازىرقى كۆنچى)، تاغلى (كۆنچىنىڭ شەرقىدە)، تەڭرىتېغىنىڭ شىمالىدىكى ئوتتۇرا يولنىڭ ئوتتۇرا قىسمى باغراش ئويمانلىقىدىكى كىنگىت (ھازىرقى قارا شەھەرنىڭ غەربىي جەنۇبىدا)، بوستان (ھازىرقى خوشۇت ناھىيىسىگە يېقىن)، تۇرپان ئويمانلىقىدىكى ئالدى قاڭقىل (گۇش — ھازىرقى تۇرپاننىڭ غەربىدە)، قاڭقىل تۇتۇقلۇقى،

تەڭرىتېغىنىڭ شىمالىي ئېتىكىدىكى ئارقا قاڭقىل (ھازىرقى جىمسار، بىلۇ، ئىسكەندەرىيە، تەنخۇەن بۇلارنىڭ ھەممىسى ھازىرقى ئۈرۈمچى دەرياسى ۋادىسىدا)، ئارقا بىلۇ (ھازىرقى سانجى)، شەرقىي چەمى (ھازىرقى قۇتۇبى)، غەربىي چەمى، جىپ (ھازىرقى سانجى ناھىيىسىنىڭ شىمالىدا)، ئارقا قاڭقىل قەلئەسى (ئېھتىمال ھازىرقى گۆچۈك ناھىيىسى دائىرىسىدە)، تەڭرىتېغىنىڭ شىمالىدىكى شىمالىي يولنىڭ شەرق قىسمىدىكى بارىكۆل، ئارقا بارىكۆل (ئىككىلىسى بارىكۆل ئوتلىقىدا بولۇپ، غەربىي مورىغا تۇتىشىدۇ)، يۇلشى (ئارقا بارىكۆلنىڭ شىمالىدا) دىن ئىبارەت بولۇپ، بۇ «سېپىللىق دۆلەتلەر» كۆپلىگەن يەرلىك ئاھالىگە باشچىلىق قىلىپ كەلگەن. بۇلارنىڭ بەزىلىرى (بەزى ئاھالىلەر) چارۋا بىلەن بىللە ئوت-چۆپ، سۇ قوغلىشىپ ياشىسىمۇ، كۆپىنچە دۆلەت ئاھالىلىرى دېھقانچىلىق بىلەن ياشىغان، ئۆي ياساپ ئولتۇراقلاشقان. چارۋا مەھسۇلاتلىرىدىن ئۈنۈملۈك پايدىلانغان. كۆچمەن چارۋىچىلىقمۇ نىسپىي تۇراقلىق بولغان①.

شىنجاڭ رايونى تەخمىنەن مىلادى XI ئەسىرنىڭ 60-يىللىرىد فېئوداللىق جەمئىيەتكە قەدەم بېسىپ، دېھقانچىلىق، چارۋىچىلىق. قول سانائەت ئىشلەپچىقىرىشى ۋە تاۋار سودىسى ئۈزلۈكسىز راۋاجلانغانىدى. دولانلىقلار تارىم بوستانلىقىدا پەيدا بولغان زامانلاردا تارىم ۋادىسىدىكى خەلقلەر، شۇنداقلا دولانلىقلارمۇ ئىپتىدائىي تۇرمۇش باسقۇچىدا ئەمەس ئىدى. دولانلىقلارنىڭ تارىم بوستانلىقىدىكى يېڭى ماكانلىرىنىڭ شىمالىدا ئەردىۋىل (ئاقسۇ)، غەربىي جەنۇب تەرەپلىرىگە بارچۇق (مارالبېشى) جايلاشقان بولۇپ، مارالبېشى (بارچۇق) غەربىي خەن سۇلالىسى (مىلادىدىن ئىلگىرى 206-يىلدىن مىلادى 25 يىلغىچە ھۆكۈم سۈرگەن) دەۋرىدە غەربىي رايوندىكى 36 «سېپىللىق دۆلەت» نىڭ بىرى ئىدى. ئوچۇقراق قىلىپ ئېيتقاندا، دولانلىقلار تارىم بوستانلىقىغا كەلگەندە، ئىپتىدائىي ئوۋچىلىق

---

① «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» ژۇرنىلى 1987-يىل 1-سان

(دولان ئۇسسۇلى مەزمۇنلىرىدىكى) قاتارلىق ئەمگەك تۈرلىرى
تۇرمۇش كۆچۈرۈشنىڭ ئاساسىي مەنبەسى ئەمەس ئىدى، بەلكى
قوشۇمچە پائالىيەتكە ئايلىنىپ قالغانىدى.

دولانلىقلار ماكانلاشقان بوستانلىق يىپەك يولىنىڭ مۇھىم قاتناش
تۈگۈنى بولۇشى بىلەن، كۆپ خىل ئەۋزەللىككە ئىگە ئىدى.
دولانلىقلارنىڭ بۇ ۋاقىتتىكى ۋەزىيىتى ئىپتىدائىي دەۋردىكىدەك
ئوۋچىلىق ۋە داۋاملىق يىرتقۇچلار بىلەن كۈرەش قىلىپ ئۆزىنى
قوغداش ئەمەس. بەلكى ئۆزلىرىنىڭ دۈشمەنلىرى تەرىپىدىن
ۋەيران بولۇشتىن ساقلىنىش، ئۆي سېلىپ ئورۇنلىشىپ، بوز يەر
ئېچىپ تېرىقچىلىق قىلىش قاتارلىقلار ئىدى. شۇڭلاشقا، دولانلىقلار
يېڭى ماكانغا كەلگەندىن كېيىن، شۇ دەۋردىكى ئەمگەك ۋە
تەسەۋۋۇرلىرىغا ئاساسەن، ئىلگىرىدىن داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن
ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىگە يېڭى مەزمۇن، يېڭى شەكىللەرنى
كىرگۈزۈپ، مۇقام تۈرلىرىگە مەلۇم دەرىجىدە يېڭى تۆھپىلەرنى
قوشتى. دولان مەشرىپىگە ئۆزلىرىنىڭ مىللىي ئالاھىدىلىكىگە
ئاساسەن بەزى يېڭى ئويۇن تەركىبلىرىنى كىرگۈزدى. ئاساسلىقى
غەزەل تېكىستلىرى ۋە مەشرەپ قوشاقلىرى جەھەتتە ئىجادىيەتلىرى
زور بولدى. بۇ، مىللىي مەدەنىيەتنىڭ تەقەززاسى ئىدى. مېنىڭچە،
«دولان مۇقاملىرىنى دولانلىقلار ھازىرقى ئولتۇراقلاشقان جايلىرىدا
پەيدا قىلغان، دولان ئۇسسۇلىدىكى ئوۋچىلىق دەۋرىگە خاس
ئەمگەك ئوبرازلىرىنىڭ ھەرىكەتلىرى دولانلىقلارنىڭ تارىم
بوستانلىقىدىكى ئەمگەك پائالىيەتلىرىنىڭ بەدىئىي كۆرۈنۈشلىرى»
دەپ قاراش، تارىخى ئاساسقا ئىگە ئەمەس. ئېنىقراق قىلىپ
ئېيتقاندا، دولانلىقلار تارىم بوستانلىقىغا كەلگەندىن كېيىن،
دولانلىقلارنىڭ قەدىمدىن داۋاملاشتۇرۇپ كېلىۋاتقان مۇقام-مەشرەپلىرى-
نى تەرەققىي قىلدۇرۇپ، ئويۇن تۈرلىرىنى كۆپەيتىپ يېڭى مەزمۇنلارنى
قوشتى دەپ قاراش ئەقىلگە ئۇيغۇن. ئېيتىش كېرەككى، كىشىلەر
ئۆز دەۋرىدە مەۋجۇت بولمىغان ھادىسىلەر ئۈستىدىكى تەسەۋۋۇرلىرىنى

ئەينى زاماننىڭ ئەمگەك، تەسەۋۋۇرلىرىدىكى ئاڭ-پىكىرلەرگە خىلاپ ھالدا ئۇسسۇل ھەرىكىتىگە مەركەزلەشتۈرۈپ چىقىشى مۇمكىن ئەمەس ئىدى. ئىپتىدائىي ئادەملەر ھايۋانات دۇنياسى بىلەن بولغان كۆرەشتە ئۆزىنىڭ ئۈستۈنلىكىنى ھېس قىلغاندىن كېيىن ئۇنى بەدىئىي ئۇسۇلدا ئىپادىلەپ، ئىپتىدائىي سەنئەتنى شەكىللەندۈرگەن بولسا، كونا تاش قورال دەۋرىنىڭ ئاخىرلىشىشى، تېرىقچىلىقنىڭ پەيدا بولۇشى، ئىپتىدائىي ئوۋچىلىقتىن ھايۋان كۆندۈرۈشكە ئۆتۈشتىن باشلاپ ئادەملەرنىڭ ئاڭ-پىكىرلىرىدىمۇ زۆر ئۆزگىرىشلەر بولدى. ئاۋۋالقى خاس ھايۋان ئوبرازى ۋە ھايۋانلار بىلەن جان تىكىپ ئېلىشىدىغان كۆرەش ئوبرازىنىلا يارىتىشتىن ئىبارەت ئۇسۇل بىرىنچى ئىستېتىك ئورۇندىن قېلىپ، ئىجتىمائىي ھاياتنىڭ دىققەت نەزەرى بارغانسېرى ئادەملەر ۋە يېڭى ئىجتىمائىي ئاڭ-پىكىرلەر ئوبرازىغا قارىتىلىشقا باشلىغانىدى. جەمئىيەت تەرەققىياتىنىڭ ئۆزگىرىشى ئادەملەرنىڭ ئاڭ-پىكىر تەسەۋۋۇرلىرىنى ئىلگىرى سۈرۈپ، ئاۋۋالقى دەۋرىگە خاس بولغان ئاددى، ئازغىنا ئويۇن شەكىللىرىگە يېڭى مەزمۇن ۋە يېڭى شەكىللەرنى قوشۇپ، ھەرقايسى دەۋرلەردە ئۆزىگە خاس يېڭى ئوبرازلار بىلەن بېيىتىپ، سەنئەت شەكلىنى يېڭى باسقۇچقا كىرگۈزدى. ھالبۇكى، دولان مۇقام-مەشرەپلىرى ئۇزاق تارىخىي تەرەققىيات جەريانىدا ئۆزىنىڭ زۆرۈر بولغان ئىپتىدائىي مەزمۇنلىرىدىن باشقا، مۇھىم بىر قىسمىنى ئۇنتۇپ قالدى ۋە يېڭى بىر قىسىملىرى بىلەن تولۇقلىدى. كېيىنكى زامانلاردا دولانلىقلار ئايرىم جۇغراپىيىلىك مۇھىتتا ياشاپ، شەھەر مەدەنىيىتىنىڭ تەسىرىدىن مەھرۇم بولغانلىقى ئۈچۈن، V ئەسىرگە مەنسۇپ ئۇيغۇر ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى شۇ شەكىل بىلەن دولانلىقلاردا ساقلىنىپ كەلدى. ئۇيغۇر مىللىي سەنئىتىنىڭ تەرەققىياتى تەرەققىي قىلغان سەنئەت بىلەن تەرەققىي قىلمىغان سەنئەتنى بىرقانچىگە، ئاساسلىقى ئىككىگە ئايرىۋەتتى. نەتىجىدە بىر مىللەت ئىچىدە ھەرىكەتتى،

مەزمۇنى، ئاتىلىشى ئاساسەن بىر-بىرىدىن پەرقلىنىدىغان ئىككى خىل سەنئەت، يەنى «دولان مۇقام-مەشرەپلىرى» بىلەن «يەرلىك مۇقام-مەشرەپلەر» كېلىپ چىقتى. مەيلى ئۇ قايسى نام بىلەن ئاتالمىسۇن ئۇنىڭ مەزمۇن مەنبەسى ئوخشاش بولۇپ، كلاسسىك مۇزىكىمىز ئون ئىككى مۇقام بولسۇن ياكى يەرلىك مەشرەپ-سەنەملەر بولسۇن، ھەممىسىنىڭ شەكلى ۋە مەزمۇنلىرى دولان مۇقام-مەشرەپلىرىنىڭ مەزمۇنلىرى ئاساسىدا تەرەققىي قىلدى. تارىخىي جەھەتتىن ئورتاق مەزمۇنغا ئىگە بولۇپ كەلدى.

## 4. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارقىلىشى

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى ئۇيغۇر رايونلىرىغا كەڭ تارقالغان بولۇپ، بۇنىڭغا ئاساسەن مۇنداق ئىككى خىل ئامىل سەۋەب بولغان:

بىرىنچى، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى كۆپ خىل ئويۇن تەركىبلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بولۇپ، مەزمۇنى مول، ھەرىكىتى قىزغىن، كۈيلىرى مۇڭلۇق، ئەر-ئايال چەكلەنمەستىن بىر سورۇندا تەڭ ئويناپ، ئوخشاش كۆڭۈل ئېچىش پۇرسىتىگە ئىگە بولالايدىغان قىزىقارلىق ئويۇن شەكلى بولغاچقا، ئويۇن مەزمۇنىنىڭ مول، ھەرىكەتلىرىنىڭ گۈزەل بولۇشتەك ئېستېتىك خۇسۇسىيەتلەر كىشلەرنى ئۆزىگە جەلپ قىلىپ، دولانلىقلار بىلەن ئارىلاش ياشايدىغان ياكى دولان رايونلىرىغا چەتلەش رايونلار خەلقلىرىگە سىڭىپ، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى شۇ جاينىڭ مىللىي سەنئىتىگە ئايلىنىپ كەتكەن. مەسىلەن: دولان رايونلىرىغا چەتلەش رايونلاردىن يوپۇرغا، يەكەن ۋە قاغىلىق ناھىيىلىرىدە، خوتەننىڭ مەلۇم جايلىرىدا، ئاقسۇ شەھىرىنىڭ يېزىلىرىدا، كونا شەھەر ناھىيىسىنىڭ ئارال يېزىلىرى، ئۇچتۇرپاننىڭ ئاقيار ۋە ياكۆۋرۈك يېزىسىنىڭ بەزى جايلىرىدا قەدىمدىن تارتىپ دولان مەشرەپلىرىنى ئويناپ كەلگەن. يەنە

كۆپلىگەن جايلاردا مۇقام-غەزەللىرى ئوخشىمىسمۇ، ئۇسلۇبلىرى ئوخشاپ كېتىدىغان ئەھۋاللار بار.

ئىككىنچى، دولان مەشرەپلىرىنىڭ شىنجاڭنىڭ ھەرقايسى جايلىرىدىكى ئۇيغۇر رايونلىرىغا ھەتتا چەت ئەللەرگىچە تارقاپ كېتىشتە، ئۇيغۇر مىللىي مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ ئىستېتىك تارىخى مۇناسىۋەتلىرىدىن باشقا، كېيىنكى زامانلاردا يۈز بەرگەن كەڭ كۆلەملىك كۆچۈش ھادىسىلىرى مۇھىم سەۋەبلەرنىڭ بىرى بولغان.

دولانلىقلار V ئەسىرنىڭ ئاخىرلىرىدا ئېفتالىتلارنىڭ زەربىسىگە ئۇچراپ، كىنگىت (قارا شەھەر) ئەتراپىدىن كۆچۈپ تارىم بوستانلىقىنى ماكان تۇتقاندىن كېيىنمۇ بۇلار مەلۇم دەۋرلەر ئۆتكەندىن كېيىن، بۇ دىياردا تەبىئىي، سىياسىي ۋە ئىجتىمائىي جەھەتلەردە كۆپ خىل قولايسىزلىقلارغا ئۇچراپ تۇرغانلىقتىن، ئۆزلۈكىدىن ياكى مەجبۇرىي ھالدا باشقا يۇرتلارغا ئىلگىر-كېيىن بولۇپ كۆپ قېتىم كۆچكەن. نەتىجىدە، كۆچمەن دولانلىقلار بارغان جايلىرىغا ئۆزى بىللە بىللە دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىمۇ ئېلىپ كەتكەن.

دولانلىقلارنى ئۆزلىرى گۈللەندۈرگەن بۇ سۆيۈملۈك ماكانلىرىنى تاشلاپ كېتىشكە مۇنداق ئىككى خىل ئامىل مەجبۇر قىلغان.

بىرىنچىسى، ئەينى زاماندا دولانلىقلار ياشاپ ئۆتكەن بۇ قەدىمكى دىيار كۆپ خىل ئەۋزەللىككە ئىگە بولغان بولسىمۇ، بىرقانچە ئەسىرلەرنىڭ ئۆتۈشى بىلەن جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ نوپۇسى كۆپىيىپ، دېھقانچىلىق رايونلىرىنىڭ كۆپىيىشى بىلەن سۇغۇرۇش ئېھتىياجى ئېشىپ، دەريا-ئېقىنلار تىزگىنلەنگەن. بۇنىڭ بىلەن سۇ زاپىسى ئازلاپ، دەريالارنىڭ سۇ يۈزى پەسلەپ كەتكەن. يەنە بىر جەھەتتىن، دولانلىقلار ياشاۋاتقان بۇ رايوننىڭ تۇپرىقى يۇمشاق شورلۇق ۋە ياكى قۇملۇق بولغانلىقىدىن دەريا-ئېقىنلار بارغانسېرى چوڭقۇرلاپ كېتىپ يەر يۈزىگە سۇ چىقمىغان. دەريالار ئۆز ئورنىدىن پات-پات يۆتكىلىپ، بۇگۈنكى بوستانلىق تۇرۇپلا ئەتىسىگە قاقاسلىققا ئايلىنىپ قالىدىغان ئەھۋاللار يۈز بەرگەن. شۇنىڭ بىلەن

يىلدىن-يىلغا يۇرتنىڭ تەبىئىي ئەۋزەللىكى تۈگەپ، قۇرغاقچىلىق ئاپەتلىرى يۈز بېرىپ تۇرغان. بۇ خىل تەبىئىي قولايسىزلىقلار دولانلىقلارنى كۆچمەسە بولمايدىغان هالەتكە كەلتۈرۈپ قويغان. شۇ سەۋەبتىن ئۇلار سۇ قوغلىشىپ، مۇنبەت جايلارغا كۆچكەن ياكى قوشنا ناهىيىلەرگە تارقاپ شۇ جايلارنىڭ يۇقراسى سۇپىتىدە چەت-ياقا جايلارغا بېرىپ بوز يەر ئېچىپ، ئايرىم مەهەللە بولۇپ ئولتۇراقلاشقان.

ئىككىنچىسى، دولانلىقلار تەبىئىي ئوڭۇشسىزلىقلارغا ئۇچراپ تۇرۇشتىن باشقا، هەرخىل ئالۋان-ياساقلارنىڭ دەستىدىن يىلدىن-يىلغا نامراتلىققا يۈزلىنىپ، داۋاملىق دېگۈدەك بۇلاڭ-تالاڭغا ئۇچراپ تۇرغانلىقتىن، جوڭغار هۆكۈمرانلىقى دەۋرى بولسۇن ياكى چىڭ سۇلالىسى دەۋرى بولسۇن، داۋاملىق نارازىلىق كۆرسىتىپ كۆپ قېتىم قارشىلاشقان. هالبۇكى، دولانلىقلارنىڭ جوڭغارلارغا، كېيىن چىڭ سۇلالىسىدىن ئىبارەت مانجۇ ئاقسۆڭەكلىرى بىلەن يەرلىك فېئودال-پومېشچىكلارنىڭ بىرلەشكەن هۆكۈمرانلىقىغا هەم ئۇلارنىڭ يۈرگۈزگەن مىللىي زۇلۇم سىياسىتىگە كۆرسەتكەن قارشىلىقى يەرلىك هاكىمىيەتنى قاتتىق ئەنسىزلىككە سېلىپ، تەدبىر قوللىنىشقا مەجبۇر قىلغان. ئەگەر دولانلىقلاردا بىرەر قارشىلىق ئالامەتلىرى پەيدا بولسا، ئۇنى باستۇرۇش ئاسانغا چۈشمەيتتى. چۈنكى دولان يۇرتى ئىنتايىن ئەپچىل ستراتېگىيىلىك خۇسۇسىيەتكە ئىگە بولۇپ، دولان دىيارىغا بېسىپ كىرىپ، تىرىك قايتىپ چىقىش تەس ئىدى. ئاقسۇ دەرياسى، قەشقەر (قاراقىرچىن) دەرياسى، يەكەن دەرياسى، خوتەن دەرياسى قاتارلىق ناهايىتى كەڭ، چوڭقۇر، شىددەتلىك ئاقىدىغان، ئادەم ئۆتۈش مۇمكىن بولمايدىغان دەريالار ۋە ئۇنىڭ گاهى قوشۇلۇپ، گاهى ئايرىلىپ ئاقىدىغان نەچچە ئونلىغان تارماق دەريا-جىلغىلىرى؛ دولان يۇرتىنىڭ كىرىش-چىقىش ئېغىزىدىكى ئۇزۇن مۇساپىلىك دەشت-چۆللۈكلەر، ئاقكۆل، قارا كۆل، تۆرەكۆل، ئاقمۇللىكۆل دەپ ئاتىلىدىغان يۈزلىگەن چوڭ-كىچىك

كۆللەر، سېپىلدەك يول توسۇپ ياتقان قاتمۇقات قۇم بارخانلىرى، دۆڭ-دۈۋەنلىكلەر دولان دىيارىنى خۇددى قەۋەت-قەۋەت تاش قورغانغا ئوخشاش قوينىغا ئېلىپ تۇراتتى. قويۇق ئورمانلىقلار، پايانسىز چۆللۈكلەر مۇھىم ئىستىھكام ئىدى. دولانلىقلارنىڭ جۇڭغارلارغا قارشى كۈرىشىدە ئاكا-ئۇكا قۇربان، سۇبھان دېگەن يىگىتلەرنىڭ يېتەكچىلىكىدە كۆتۈرۈلگەن «ئوتتۇز كېمە» ① قوزغىلىڭمۇ ئاشۇنداق تەبىئىي ئالاھىدىلىكتىن پايدىلانغانىدى. مارالبېشىدىن چىققان دولانلىقلاردىن ئوسمان قارىقاش، بارات قارىقاش دېگەن ئاكا-ئۇكىلار قوزغىلىڭدىمۇ، يۇرتنىڭ تەبىئىي ئالاھىدىلىكىدىن پايدىلىنىپ زور تەسىر پەيدا قىلغان. دولانلىقلار مۇشۇنداق جۇغراپىيىلىك ئالاھىدىلىككە ئىگە بولغانلىقتىن، ئاز ئادىمى بىلەن كۆپ دۈشمەنگە زەربە بېرەلەيتتى. مۇشۇنداق ئەھۋال ئاستىدا، دولانلىقلارنى تىنچلاندۇرۇش ئۈچۈن، ئۇلارنى ماكانلىرىدىن قوزغاپ يۇرت-يۇرتلارغا تارقىتىۋېتىش يولى بىلەن پارچىلاپ، شۇ ئارقىلىق تىزگىنلەپ نازارەت قىلىپ تۇرۇش چارىسى ھەرقانداق ھاكىمىيەت ئۈچۈن ئېيتقاندا بىرقەدەر ياخشى تەدبىرلەرنىڭ بىرى ئىدى.

چىڭ سۇلالىسى دولانلىقلارنىڭ قارشىلىقىدىن ساقلىنىش ئۈچۈن دەل مۇشۇ تەدبىرنى قوللاندى. بۇنداق قىلىشتا يەنە بىر مۇھىم سەۋەبمۇ بار ئىدى. چىڭ سۇلالىسى جۇڭغارلارنى تىنجىتىشقا ئۇلاپلا دولانلىقلارنى تىزگىنلەشنى چىڭ تۇتقانىدى. چۈنكى، بۇرھانىدىن خوجا چىڭ سۇلالىسى چېرىكلىرىنى باشلاپ كېلىپ جەنۇبىي شىنجاڭنى بىرلىككە كەلتۈرۈش ئۈچۈن قىلغان كۈرەشلەردە دولانلىقلارنىڭ تۇتقان ئورنى ناھايىتى چوڭ

---

① «ئوتتۇز كېمە» ئاۋات ناھىيىسى بىلەن مارالبېشى ناھىيىسى ئارىلىقىدىكى توغراقلىقتا، يەنى يەكەن دەرياسىنىڭ بويىدىكى بىر جاينىڭ نامى. دولانلىقلاردىن قۇربان، سۇبھان دېگەن ئاكا-ئۇكىلار بۇ جايدا جۇڭغارلىقلار بىلەن قارشىلىشىپ كېمە ئۇرۇشى قىلىپ، ئۇنتۇلغۇسىز خاتىرە قالدۇرغان. شۇندىن تارتىپ بۇ جاينىڭ نامى «ئوتتۇز كېمە» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن.

تەسىر قالدۇرغانىدى①. شۇڭا دولانلىقلارنىڭ ھامىنى بىر كۈنى ئىستائىەتسىزلىك قىلىپ ھاكىمىيەتكە يانىدىغانلىقىنى تونۇپ يەتتى. دولانلىقلار جەنۇبىي شىنجاڭنى بىرلىككە كەلتۈرۈش كۈرىشىدە ھەقىقەتەن زور خىزمەت كۆرسەتكەنىدى②. بۇ ئىش چىڭ سۇلالىسىدا گۇمان پەيدا قىلىپ، دۈشمەنلىك نەزەرى بىلەن قاراشقا سەۋەب بولدى. دېگەنىدەك، ئۇزاق ئۆتمەيلا دولانلىقلارغا تىنچىتىش سىياسىتىنى قوللىنىپ، ئۇلارنى ئارقا-ئارقىدىن تۈركۈم-تۈركۈملەپ باشقا يۇرتلارغا كۆچۈرۈش سىياسىتىنى يۈرگۈزۈپ، دولانلىقلارنىڭ ئانا ماكانىنى خارابىلىققا ئايلاندۇرۇۋەتتى. دولانلىقلارنى كۆچۈرۈش سىياسىتى ۋە ئۇنىڭ ئەمەلىيلىشىشى توغرىسىدا يېزىلغان خەنزۇچە تارىخىي كىتابلاردىن چىڭ سۇلالىسىنىڭ «پادىشاھنىڭ جۇڭغارلارنى تىنچىتىش تەستىقى»، چىڭ سۇلالىسىنىڭ چېگرىنى تىنچلاندۇرغۇچى جىياڭجۇنى جاۋخۇيىنىڭ مەلۇماتلىرى، مەسلىھەت ئامبىلى شۇ خىدېنىڭ مەلۇماتى، داساڭئانىڭ مەلۇماتى، چىڭ سۇلالىسىنىڭ رېنزۇڭ خانى زامانىسىدىكى ئوردا خاتىرىلىرى، «چىڭ گاۋزۇڭ خاتىرىلىرى»... قاتارلىقلاردىكى مەلۇماتلاردىن قارىغاندا، چيەنلۇڭنىڭ 24-يىلىدىن (1759-يىل) باشلاپ چيەنلۇڭنىڭ 28-يىلى (1763-يىل)غىچە بولغان ئارىلىقتا دولانلىقلارنى ئەسىر قاتارىدا تۇتۇپ، ئاقسۇ، قارا شەھەر، بۈگۈر، كورلا، چېدىر، يېڭىسار، لۈكچۈن، ئىلى، قەشقەر ۋىلايىتى دائىرىسىدىكى بەزى جايلارغا بۆلۈپ 2800 تۈتۈندىن ئارتۇق ئائىلىنى يۆتكەپ، ئۇلارنى چەت جايلاردا بوز يەر ئاچقۇزۇپ دېھقانچىلىق قىلغۇزۇپ، پاراق تاپشۇرغۇزغان③. يەنە «چىڭ ئوردا خاتىرىلىرى»دە، يەركەن دەرياسى بويلىرىدىن نەچچە مىڭلىغان دولانلىقلارنىڭ بۈگۈر، كورلا، سادايا (ھازىرقى بۈگۈرنىڭ سادايا يېزىسى)، ياڭزار (بۈگۈرنىڭ ياڭزار يېزىسى)، لوپنۇر قاتارلىق جايلارغا كۆچۈرۈلگەنلىكى توغرىسىدا مەلۇمات بار④. يەنە بىر قىسىم دولانلىقلار مەجبۇرىي پالىنىشتىن بۇرۇن ئۆزلۈكىدىن تارقاپ كەتكەن. كۆچۈرۈلگەنلەرنىڭ تۇرار جايلىرى كۆيدۈرۈپ كۆلگە ئايلاندۇرۇلغان، كۆيدۈرۈپ ۋەيران قىلىنغان.

---

① ② ئا. كوروپاتكىن: «قەشقەرىيە» 156-بەتلەر.

③ ④ «شىنجاڭ سەنئىتى» 1989-يىل 1-سان 58-بەت.

1857-يىل 4-ئايدا يەركەن ۋالىيسى ئەفرىدۇن ① ۋاڭنىڭ زۇلۇملىرىغا قارشى كۆتۈرۈلگەن ئاتۇش دېھقانلار قوزغىلىڭى دولانلىقلارنىڭ ھەرىكەتلىنىشىگە تۈرتكە بولدى. قوزغىلاڭ باندىت ۋەلىخان خوجىنىڭ بۇزغۇنچىلىقىغا ئۇچراپ، ئۈچ ئاي بولغاندا ۋەلىخان خوجا بىر قىسىم دېھقانلارنى قايمۇقتۇرۇپ ئەنجانغا ئېلىپ قاچتى، بۇلار بىلەن بىر تۈركۈم دولانلىقلارمۇ بىرگە كەتتى. ئۇنىڭدىن كېيىنكى.قوزغىلاڭ دولانلىقلارنىڭ قولىغا ئۆتۈپ، ئەفرىدۇن ۋاڭنى تۆت ئايغىچە (1857-يىل ئاپرېلدىن ئاۋغۇستقىچە) يەركەن شەھەر

① ئەفرىدۇن ۋاڭ — مۇھەممەت سەئىد ۋاڭنىڭ ئوغلى. مۇھەممەت سەئىد ۋاڭ مەلۇم بىر دېھقانلار قوزغىلىڭى جەنۇبىي شىنجاڭنى ئىلكىگە ئالغاندا ئۆلگەن (قوزغىلاڭدا ئۆلگەن بولسا كېرەك). مۇھەممەت سەئىد ئۆلگەندىن كېيىن ئوغلى ئەفرىدۇن ئالتە ياشتا يېتىم قالغان. توققۇز ئايدىن كېيىن، چىڭ سۇلالىسى لەشكەرلىرى قەشقەرگە يېتىپ كېلىپ، مۇھەممەت سەئىدنى سۈرۈشتۈرگەن. ئۇنىڭ ئوغلى ئەفرىدۇننىڭ ھايات ئىكەنلىكىنى بىلگەندىن كېيىن، «خەبەئامبان جۇڭتاسى» تەرىپىدىن چىڭ سۇلالىسى خانىغا مەلۇم قىلىنغان. خاندىن يارلىق كەلگىچە ئەفرىدۇن «خەبە ئامبان جۇڭتاسى» نىڭ غەمخورلۇقىدا تۇرغان. كېيىن خاندىن يارلىق چۈشۈپ، ئەفرىدۇن «جاساق جۇنۋاڭ» لىق مەنسەپ بىلەن ئۆز يۇرتى تورپاغا خان بولغان. ئۇ بالاغەتكە يەتكەندىن كېيىن، چىڭ سۇلالىسى خانى ئۇنى چاقىرتىپ قوبۇل قىلىپ، ئۈچ ئوتۇغات بەرگەن. ئۇ بىر نەچچە يىلدىن كېيىن خاننىڭ قېشىغا يەنە بارغان. بۇ نۆۋەت چىڭ سۇلالىسى پادىشاھى ئۇنىڭغا كىيىم-كېچەك تەقدىم قىلغان ۋە ئۇنى يەركەن سەككىز شەھەرنىڭ باش ۋالىيلىقىغا تەيىنلىگەنلىكى ھەققىدە يارلىق چۈشۈرگەن. بەش يىلدىن كېيىن سولا ئامبان، خاناجى، جالوجى دېگەن مەنسەپ بېرىلگەن. بۇ چاغدا ئەفرىدۇننىڭ نامى: «جاساق جۇنۋاڭ شاھ باھادىرخان» دەپ ئاتالغان.

ئەفرىدۇن 1852-يىلى يەركەنگە باش ۋالى بولۇپ، بەش يىلدىن كېيىن ئۇنىڭ زۇلمىغا قارشى ئاتۇش دېھقانلار قوزغىلىڭى كۆتۈرۈلگەن. قوزغىلاڭ ئاتۇشتىن قوزغالغان بولسىمۇ، كۆرەشنى دولانلىقلار داۋاملاشتۇرغان. قوزغىلاڭ باستۇرۇلغاندىن كېيىن، 1859-يىلىنىڭ ئاخىرىدا مەلۇم پايدىسىز ئىش يۈز بېرىپ، ئىبنايىجان ئەفرىدۇن مەنسىپىدىن قالدۇرۇلۇپ، يۇرتى تورپاغا قايتۇرۇلغان. ئۈچ يىلدىن كېيىن يۈز بەرگەن تۇڭگان ئېغىلىقىدا ئۇ ھەممىدىن چوڭ خىزمەت كۆرسەتكەن. تورپان ئالتە يىلدىن كېيىن بەدۆلەتنىڭ قولىغا چۈشۈپ كەتكەنگە قەدەر، ئۇ تورپاننىڭ ئاساسلىق ئادەملىرىدىن بىرى بولۇپ قالغان.

سىپىلىنىڭ ئىچىگە قامىۋېلىپ، يەرلىك فېئودال-پومېشچىكلاردىن ئۆچ ئالدى.
بۇ ھەقتە ئەفرىدۇن ۋاقىنىڭ پەرمانى بىلەن يەكەن ئوردا شائىرى موللا ياقۇپ مىكروپى، موللا ئابدۇغاپپار تەرىپىدىن شۇ يىلى ئاۋغۇستتا يازغان «زەپەرنامە شاھ باھادىرخان» ① ناملىق تارىخىي داستاندا، گەرچە دېھقانلار قوزغىلاڭچىلىرىنى يامان ئىللار بىلەن ئىللاپ، دولانلىقلارنى ھاقارەتلىگەن بولسىمۇ، دولانلىقلارنىڭ باتۇرلۇقىنى، كۆرسەتكەن قەھرىمانلىقلىرىنى يوشۇرالمىغان. بۇ داستاندا:

سولاندى ئىككى شەھەر خەلقى شەھىرىگە،
يۈگۈردى بۇ بەدكەشلەر بەھرىگە.
نېچۈنكىم ئۇلۇس ئولتەرەپ كۆپ ئىدى،
كى غارەتگەر ئولماقغە مەرغۇپ ئىدى.
ئەگەرچە سۇ دەريادا ئەردى تولا،
دولانلار كېلىپ بولدىلار رەھنىما.
تېپىپ قايغۇ چاقۇ يەنە سالدى سال،
تۆۋەندىن ئۆتۈپ كەتتى خىل دەغەل.
بۇ دەريانىڭ ئەردى ئۆيانقى لىبى،
دولان قىلتەبان ئانچە ئەھمەق غەبى.
نە مەكرىت خەلقى يەنە تاسقىمە،
قاتارلىق دولانلار يىغىلدى ھەممە.
ئىكەن مۇنتەزەر بارچە ئەھلى دولان،
بولار بارماقى ھەم يىغىلماق ھامان.

---

① «زەپەرنامە شاھ باھادىرخان» داستانى ھىجرىنىڭ 1273-يىلى (مىلادىيە 1857-يىلى) يېزىلغان قوليازما بولۇپ، يەركەن تەختىنىڭ ئوردا كاتىپى موللا ئابدۇغاپپار، ئوردا شائىرى موللا ياقۇپ مىكروپىلار تەرىپىدىن يېزىلغان. جەمئى 286بەت، ئابدۇغاپپارنىڭ داستانى 953بېيت 1906مىسرا، موللا ياقۇپ مىكروپى شېئىرلىرى 67كۇپلېت 268مىسرا.

بۇ كىتاب ئەفرىدۇننىڭ پەرمانى بىلەن يېزىلغان بولغاچقا، چىڭ سۇلالىسى جىنىنىڭ بارىچە ماختالغان، دولانلىقلار ۋە قوزغىلاڭچىلار ھاقارەتلەنگەن. لېكىن يۈز بەرگەن ۋەقەلەرنى يوشۇرۇپ قالالمىغان.

ئەلا-لا بىلەن يۇقىرى قىلدى ئەزىم،
كېمە سارى ئەزىم ئەتمەكنى قىلدى جەزىم.
بار ئەردى ئىگەرچىدە ئالتە كېمە،
كېمەلەرنى سەن ئېگىسىز دېمە.
ئىگىسى ئىدى كېمىگە مىڭ بېشى،
نەچچە يۈز چېرىك بىلەن كۆپ يۈز بېشى.
سەھەردە كېلىپ كېمىگە قوۋم دو(لۇ)ن،
شەبخۇن ئۇرۇپ قىلدى ئانداغ زەبۇن.
كۆرۈپ مىڭ بېشى قاچتى شىمال،
چېرىك باشسىز بولسا نە بولغۇسى هال.
چېرىك هالى چۈن بۆرە كۆرگەن رەمە،
بولۇپ قاچتىلار قالدى ئىگىسىز كېمە.
كىرىپ كېمىلەرگە ئاققۇزدى تۆۋەن،
نەمەلاھ قالدى ئاندا نەسەفەن.
ئېلىپ باردى مەكرىتنىڭ ئوترۇسىغا،
يېتىپ كۆپ قۇۋۋەت قول بازۇسىغا.
ئۆتۈپ قاغىلىق سىرى بو يوملار،
كى قارغا مەسەللىك نەپسى شۇملار.

بۇ يەردە قېلىپ ئانچە كىم بەفە ئال،
گۇما تەرەپ ماڭدى نەچچە قوۋم زال.

نەمەكرىتۇ نە تاسقىما نە دولان،
نەبەش كەنتۇ پوسكام نەقولاغان.
ئىككى سۇ ئاراسى يانا قارغىلىق،
توققۇز كەنت، كۆكيار هەم يول ئېرىق.
نەشىخفو، چىغان، ئازغان، سال كوسال،
نە كولياك، نەسانجۇ، نەشخوشو ئاسال.

نەشورشورود، ئامرو، نەكوس ئەرەب،
نەچۇفۇ، نەچمدۇ، يەنە قوش ئەرەب.
رەباتچى، يېگى ئاۋات، سۇلتان ئېرىق،
قىزىل مەسچىت، ئالبۇقچە ۋە خان ئېرىق.
ئوتۇنچىلىقۇ، كامرا، ئوردا ئۆستىڭى،
ئارالۇ، نەتاتار، كونا-يېڭى.
سوپىلانە، ئاسلانبېغى، يارباغ،
ياڭاغلىق، نەدارخانشە، نە قارازاغ.
قورۇلچاش، تاغارچىيۇ چىغرى مىشار،
ئېزىنقۇ، مۇغۇل، كولتارىم ھەرنە بار.
شۇمار ئەيلىسە كەنتلەرنى بىسى،
بولۇر ئىسىم-ئىسمى ئۇلۇغ دەپترى.
شەھەر چۆرىسىدە بولۇپ سەپ-سەپ،
ئەتا ئەيلىگەي شەھەر ئىلىنى تەلەپ.
دېگەن مىسرالار بىلەن دولانلىقلارنىڭ ئومۇمىيۈزلۈك قوزغالغانلىقى
بايان قىلىنغان بولسا:
ئېتىپ زەمبىرەك، توپلىنى كۆپلىگەن،
سادا تۇتتى ئالەمنى باستى تۇمان.
قاتتىق ھۇجۇم قىلىپ ئۇياندىن دولان،
قىلىپ تىرە-باران بۇياندىن سولان.
ئۇرۇپ ئىككى ياندىن بۇ قالماق خەدەڭ
ئېتىپ يانى چەمپەن ئارادىن تۆفەڭ.
بولار ئەردى گويا ئۆلۈمگە ھېرىس،
ھېرىلەر بولسا ئۇ، ئۆزۈمگە ھېرىس.
دەپ ئۇرۇشنىڭ دەھشەتلىك بولغانلىقىنى ئىپادىلەش بىلەن،
دولانلىقلارنىڭ جەڭگىۋارلىقىنى تەسۋىرلەپ بەرگەن ۋە:
تاياقۇ-چوماق ھەم بۇ يەڭلىغ ئېرۇر،
ۋە لېكىن مەساف ئىچىدە داڭلىق ئېرۇر،

گاھى ئات سېلىپ كىرسە مەيدان ئارا،
يېنىپ چىقماق ئاسانمۇ زىندان ئارا.
دەپ يازغان. دولانلىقلار بىر تەرەپتىن يەركەن باش ۋالىيسى
ئەفرىدۇن قوشۇنلىرى بىلەن جەڭ قىلىپ، يەنە بىر تەرەپتىن
ئۈنىڭغا كېلىۋاتقان دۈشمەنىنىڭ ياردەمچى قوشۇنلىرىغا زەربە بېرىش
ئۈچۈن، ئاقسۇغا قوشۇن تارتقانلىقى توغرىسىدا:
يەنە ئاقسۇغا تېگەر ۋە بارچە دولان،
كېلىپ بولدى لەشكەر بېسى بىگران
بېرىپ ئۆتەڭ-ئۆتەڭگە ئوت ياقتىلەر
كېيىنلىككە باقماي ئۆيىنى چاقتىلەر.
دېگەن مەلۇماتلار قالدۇرۇلغان.
دولانلىقلار بىلەن ئەفرىدۇن ۋاڭ قوشۇنلىرى تۆت ئاي ئېلىشقان،
ئەفرىدۇن يەكەن سېپىلىنىڭ ئىچىگە تۆت ئاي قامىلىپ قالغان
بولۇپ، بۇ ھەقتە موللا ياقۇپ مىكروپى:
بولاڭچى يانمىدى تۆت ئاي،
بېيجىڭدىن كەلمىدى قالماق.
تەنەزۇلغا چۈشۈپ ئالەم
كېلىپ ھەلقۇمغا ئەلنىڭ جان.

بېگىم ئاخۇنلۇقۇم باشلاپ
مۇناجات ئەيلىدى ھەققە:
«سېنىڭدىن تاش پاناھ يوقتۇر،
خودايا ئەيلە دەپ ئاسان.

دۇئايى بولدى ئىجابەت،
ناگىھان نۇرغۇن چېرىك باشلاپ
كى يەتمىش كۈن دېگەندە كەلدى،
«شى دارىن» دېگەن ئامبان.

كېلىپ قالماق بۇلاڭچىلارنى
قوغلاپ كۆكرەبات بارسا،
ئۇشبۇ قاچقانچە ئوغرى
كەتكەنىدى تۇرمايىن ئەنجان.

بۇ قالماق ئولجىغا تۇردى،
بۇلاڭچىغا قاراپ باقماي،
بارىنى ئوغرى ئالدى،
قالغىنىنى قالماق بولۇپ رەمبان.

ئېلىپ قالماق سىپاھى كەنت —
سەھرانى يىگىرمە ئۈچ كۈن،
توشۇپ ئالغان چاپاۋۇلنى
ھېرىپ قالماق بىلەن چەمپەن.

چېرىك يەركەندە توختاپ
ئوغرىلار ھەممە قاچمىغان ئەردى،
كى ئون تۆت مىڭ چېرىك بىرلە،
كېلىپ «تەيدو» دېگەن ئامبان.

بۇ ئىككى دەپتەردە كەلگەن
چېرىكلەر جەمئىي بولغان چاغ.
ئودودتا تۆت ئاي تولغان،
ئىدى كۈندىن ھەم توقسان.

دەپ يازغان. قوزغىلاڭ باشلىنىپ، ھېسابتا تۆت ئاي، كۈن ھېسابىدا توقسان كۈندىن كېيىن ئەفرىدۇن ۋاڭنىڭ ئىلتىماسىغا ئاساسەن چىڭ سولالىسى قوشۇن ماڭدۇرۇپ، دولانلىقلار ئۈستىدىن قاتتىق باستۇرۇش ھەرىكىتى ئېلىپ بارغان. «زەپەرنامە شاھ باھادىرخان» داستانىدا بۇ ھەقتە:

خەبە ئامبان جاڭ جۈك ئاڭلائى ھامان،
ئۇلۇغ خانغا ئاڭلاتقىدى بىگۇمان.
ئەرزنى كۆرۈپ قىلدى خان يارلىغ
«چېرىك ماڭسۇن» دەپ قىلدى دىلدارلىغ.
بۇيۇردى چېرىك چوڭلىرىنى كوۋۋەھ-كوۋۋەھ
قەبىلە-قەبىلە، گۇرۇھ-گۇرۇھ.
ئۈرۈمچى، قاراشەر، گەنجۇردىن،
ئىلى، تارباغاتاي، لەنجۇردىن.
يەنە ھەر شەھەردىن پىيادە، سىۋار
مىڭلاپ-مىڭلاپ، مىڭلىغان مىڭلار.
يەنە زەبت لەشكەر «تىدو» نى ھەم
خەبامبان جاڭجۈك «زوندو» نى ھەم
بۇيۇردى: «بېرىپ ئوغرىلارنى تۇتۇپ،
يوق ئەتسۇن ھەممە يىلتىزىنى قۇرۇتۇپ».
نەچچە فورجاڭجۈك تەيخولار،
نەچچە زەمبىرەك چىغولار،
يەنە قانچە مىلتىق ئوقيالار،
نەشەمشەر، خەنجەر، نە ياخشى سىپەر
ياراغ، ئوزۇق، دارا، ئوق بىشومار
ھارۋىلار ۋە تۆگىلەردە قاتار.
ئەلەمدارلار بىلەن مىڭچە ئەلەم
كى ھەربىر ئەلەم مىڭ كىشىگە ئەلەم
جەم بولۇپ ماڭدىلار فوج-فوج
كېيىن-ئىلگىر مېڭىپ دەريا مەۋج.
مارالبېشىدا يول توسۇپ كۆپ دولان
ئاڭا توختى مانجۇ ئىدى ھۆكۈمران
چېرىكنىڭ يولىنى توستى بۇ قوۋم دولۇن
سوقۇشتى چېرىك بىلەن تا كەچقۇرۇن.

دېگەن مەلۇماتلار يېزىلغان.

يوقىرىقىدەك يۈز بەرگەن ۋەقەلەرنىڭ كېلىپ چىقىشى، دولانلىقلارنىڭ كۆچۈپ، ھەر قايسى يۇرتلارغا تارقىلىشىدىكى مۇھىم سەۋەبلەرنىڭ بىرى بولۇپ، دولانلىقلار بارغان جايلىرىدا توپلىشىپ ئولتۇراقلىشىش ئارقىلىق ئۆزلىرىنىڭ مەشرەپ-مۇقاملىرى بىلەن ئىچ پۇشقى، دەرد-ئەلەملىرىنى چىقىرىپ، جايلاردىكى مىللىي سەنئەتكە تەسىر كۆرسەتكەن.

دولانلىقلارنىڭ تارقىلىش دائىرىسى ناھايىتى كەڭ بولۇپ، ئۇزۇن يىللار داۋامىدا ئۇلارنىڭ كۆپ قىسمى يەرلىك خەلق بىلەن ئۆزلىشىپ ئۆزلىرىنىڭ نام ئالاھىدىلىكىنى يوقاتقان بولسىمۇ، ئۇلارنىڭ مىللىي ئويۇن شەكىللىرى يەرلىك مەشرەپ تەركىبىگە سىڭىپ، شۇ رايون ياكى شۇ رايون خەلقىنىڭ نامى بىلەن ساقلىنىپ قالغان. ھازىرغا قەدەر، دولان مەشرىپى ئومۇميۈزلۈك ئوينىلىپ كېلىۋاتقان ئاۋات، مارالبېشى، مەكىت ناھىيىسى، ئۇندىن باشقا، دولان رايونلىرىغا چەتلەش جايلاردىن يەركەن، يوپۇرغا، قاغىلىق ناھىيىلىرىنىڭ مەلۇم يېزا-كەنتلىرىدە ئوينىلىشىنىڭ سىرتىدا، ئاقسۇ، كونىشەھەر، ئۇچتۇرپان، بۈگۈر، لوپنۇر، چەرچەن قاتارلىق جايلارنىڭ مەلۇم يېزا-كەنتلىرىدە ئوينىلىپ كەلمەكتە. كۇچار، كورلا، ئىلى، قۇمۇل مەشرەپلىرىدىكى ئويۇن تەركىبلىرى بىلەن دولان مەشرىپىدىكى ئويۇن تەركىبلىرى ئوتتۇرىسىدا ئوخشاشلىقلار خېلى چوڭقۇر ئىپادىلىنىدۇ. دولان مەشرىپىدىكى دەررە (پوتا) ئويۇنى بىلەن كۇچار مەشرىپىدىكى چىلىم ئويۇنى تامامەن دېگۈدەك ئوخشايدۇ. يەركەن ئەر-ئايال بېيىت ئېيتىشىشى، ئىلى مەشرىپىدىكى بېيىت بىلەن چاي تۇتۇشۇش، پىيالە ئۆرۈش، ئەرزىيەت ئويۇنىدىكى دەۋا سوراش، ئەيىبلەنگۈچىنى جازالاش تۈرى ۋە شەكلى، سۈرەت تارتىش، جانلىقلارنى دوراش قاتارلىق ئويۇن شەكىللىرىنى دولان مەشرەپ ئويۇنلىرىنىڭ ئەينەن كۆچۈرۈلمىسى دەپ ھېچكىم ئىنكار قىلالمىسا كېرەك. بۇ ئويۇنلار دولان تارىخىدا مۇھىم ئاساسقا ئىگە بولۇپ، دولانلىقلار ئارقىلىق تارقالغان.

# 5. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارقالغان جايلىرى

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى دولانلىقلارنىڭ ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋىتى، جۇغراپىيىلىك ئورنى ۋە مىللىي خۇسۇسىيەتلىرىگە ئىنتايىن ماس كېلىدىغان، تەشكىللىنىشى ئاددىي، ھەرقانداق جايدا ئوينىغىلى بولىدىغان بىر خىل مىللىي سەنئەت بولغاچقا، دولان خەلقى ئەجدادلىرىدىن تارتىپ يايلاقلاردا، ئېتىزدا، ئورمانلاردا، كۆل-دەريالار ۋادىسىدا، ئاساسەن قاچان ئوينىغۇسى كەلسە شۇ جايلاردا ئويناپ كەلگەن.

دولانلىقلار تارىم بوستانلىقىغا كەلگەندىن كېيىن، كەلپىننىڭ چىلان ۋە چۆل قۇدۇق ئەتراپىدىكى «يايدى» دېگەن جاينىڭ شەرقىي تەرەپ قىسمىغا تۇتاش قەدىمكى تۇنجى بوستانلىق، ھازىرقى «تالاشور»غا ئورۇنلىشىپ، غەربىتىن شەرققە قاراپ يايدىدىن قارا كۆلگىچە، جەنۇبتىن شىمالغا قاراپ مارالبېشىنىڭ پىچاق سۇندىغا قاراشلىق «ئاللاۋەدى»دىن ئاقسۇغا قاراشلىق «شۇتا قۇدۇق»نىڭ جەنۇبىي قىسمىغىچە بولغان دائىرە ئىچىدىكى جايلاردا ياشىغان. كېيىنچە نوپۇسى كۆپەيگەنسېرى دولانلىقلار سۇ قوغلىشىپ ھەر تەرەپكە كېڭەيگەن. تەدرىجىي كېڭىيىش داۋامىدا ئۇلارنىڭ ئىگىلىگەن زېمىن دائىرىسى — جەنۇبتىن شىمالغا قاراپ، مارالبېشىدىن ئاقسۇنىڭ قۇمباش دەرياسى① ىچە، غەربىتىن شەرققە قاراپ تالاشوردىن خوتەن دەرياسىنىڭ «زىلىل»② غىچە يېتىپ بارغان. بۇ چاغلاردا دولانلىقلار ئىقتىسادىي جەھەتتە ھاللىنىپ قالغان بولۇپ، يېزا ئىگىلىكى بىلەن چارۋىچىلىقى بىر قاتاردا تەرەققىي قىلغان. تارىخىي پاكىتلاردىن قارىغاندا،

① قۇمباش دەرياسى — ھازىرقى ئاقسۇ كونا دەرياسى.

② زىلىل — ئەرەبچە كۆلەڭگە، كۆچمە مەنىسى چىگرا ياكى تەسىر دائىرە.

قول ھۇنەرۋەنچىلىكتىمۇ بىر قەدەر تەرەققىي قىلغان، ئۆز ئالدىغا بىر يۇرت بولۇپ سىياسىي ۋە ئىجتىمائىي جەھەتتە باشقا يۇرتلار قاتارىدا زور ئابرويغا ئېرىشكەن. XV — XVI ئەسىردىن باشلاپ دولانلىقلاردا يۇز بېرىپ تۇرغان بەزى ئۆزگىرىشلەر تۈپەيلىدىن دولانلىقلار ئەسلىدىكى زېمىن دائىرىسىدىن ۋاز كېچىشىپ ئەتراپتىكى رايونلارغا كەڭ تارقىلىشقا باشلىغان. بۇلار سۇ قوغلىشىپ، يەركەن دەرياسىنى بويلاپ ئىگىسىز يەرلەرگە كەڭ دائىرىدە تارقىلىپ، شەرقىي شىمال تەرەپتە ئاقسۇ شەھىرىنىڭ قارىتال يېزىسىدىن باشلاپ، غەربىي جەنۇبقا قاراپ ئاۋات ناھىيىسىنىڭ يۇقىرىقى دولان، تۆۋەنكى دولان، تامتوغراق، ئۇجمە، توغلۇق ئالتۇن، قارىتال مەھەللىسى، قىياق قۇدۇق، تەتۈر مۇما، غوروچۆل دولان مەھەللىسى، ئارا مەھەللە، بوسۇغا، ئەلەمقۇدۇق (دولان كۆتەمىسى)، كۆلاس، ئىلەك، سايلات قاتارلىق جايلارغا، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ شاقۇر، ئاختام، يېڭى مەھەللە، مازارغوجام، چىغانچۆل، تۇمشۇق، پىچاق سۇندى، چاۋاغ (مازار ئالدى، تۇگمەن بېشى، ئويقوتان)، دۆلەتباغ (سېرىغۇنۇش، ئامانتوغراق)، ئانا كۆل، كونا شامال، شامال، ئۆتەڭ، ئاقساقمارال، ئالاغىر (ئۆتەڭ، خاڭدى)، چوڭقۇرچاق، يېڭى ئۆستەڭ، سېرىق بۇيىنىڭ يولۋاس قوتان، قۇرام نوغراق، ئاۋات قاتارلىق جايلىرىغىچە تارقىلىپ، بۇ جايلارنى گۈللەندۈرگەن. ئۇندىن كېيىن تېخىمۇ كېڭىيىپ مەكىت تەرەپكە ئىلگىرىلەپ، مەكىت ناھىيىسىنىڭ يانتاق، قىزىلئاۋات، تۇمەنتال، غازكۆل، شېھىتدۆڭ، ئىگەرچى دېگەن جايلىرىغىچە، تەدرىجىي مەكىتكە قاراشلىق ئارالاڭغا، قارا ئۆي، بولۇڭلاڭغا، ئويبۇغداي، لايداڭ، تاۋا كېسەك، تومۇرەك، پاختىلىق، قومۇش مەھەللە، چاشقان قاتارلىق جايلارغا كېڭىيىپ بارغان. يەكەن ناھىيىسىنىڭ مەكىتكە يانداش جايلىرىدىن: ئىگەرچى، بەشكەنت، ئاۋات، ئالمەت، باغئاۋات، ئازادباغ يېزىلىرى؛ يوپۇرغا ناھىيىسىنىڭ شاپتۇل، ئۆردەكلىك، قوشئاۋات دېگەن جايلىرىغىچە تارقىلىپ، ئۆزلىرىنىڭ

ئەجدادلىرىدىن تارتىپ ئويناپ كېلىۋاتقان مەشرەپ-مۇقاملىرىنى
داۋاملاشتۇرۇپ، تېخىمۇ تەرەققىي قىلدۇرغان. دولانلىقلارنىڭ تارقىلىش
دائىرىسى بىر قەدەر كەڭ بولۇپ، ئۆزلىرىنىڭ ئەجدادلىرىنى
دولانلىق دەپ ئاتاپ كېلىۋاتقانلار، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنى
ئۆزلىرىنىڭ مىللىي سەنئىتى قىلىپ كېلىۋاتقانلار خېلى كۆپ.
پوسكام ناھىيىسىنىڭ ئالاغىر، سېرىققۇلاق، تاتار، ژىما قاتارلىق
يېزا-كەنتلىرى؛ قاغىلىق ناھىيىسىنىڭ تۆگچى، جايتېرەك، چارباغ،
بارنى، جاڭلىلەس، غوجا ئېرىق، سولتىزىق، توڭتاش، دەفتەر،
چاچقۇم، شورۇق، قاچى دېگەن جايلىرىغىمۇ دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى
كەڭ تارقالغان. ئۇندىن باشقا، ئۆزلىرىنى دولانلىق ھېسابلىمايدىغان
خەلقلەردىمۇ دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى بار. ئۇلار ئۆزلىرىنىڭ
ئەسلىدىكى مىللىي سەنئەتلىرىگە نىسبەتەن مەزمۇنى مول،
قىزىقارلىق بولغان دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنى ھېرىسمەن بولۇپ،
تەدرىجىي قوبۇل قىلىش ئارقىلىق، كېيىنكى ۋاقىتتا شۇ جاينىڭ
مىللىي سەنئىتىگە ئايلاندۇرغان. بولۇپمۇ، ئاقسۇ شەھىرىنىڭ ۋە
كونىشەھەر ناھىيىسىنىڭ بىر قىسىم جايلىرىدا دولان مەشرەپلىرى
ئوينىلىپ كەلمەكتە. يەنە بەزى جايلارنىڭ مىللىي سەنئىتىگە
دىققەت قىلىدىغان بولساق، ئۇنىڭ ھەممىسى دولان مەشرەپلىرىنىڭ
ئۆزگەرگەن ۋارىيانتلىرى ئىكەنلىكىدە شەك يوق. بۇنى ئىلى
مەشرەپلىرىدىكى جازا ئويۇنلىرىدىن تېخىمۇ روشەن يەرق ئەتكىلى
بولىدۇ. بۇنىڭ سەۋەبلىرى بەكمۇ ئېنىق بولۇپ، كۆچكەن ۋە
كۆچۈرۈلگەن دولانلىقلار شىنجاڭنىڭ ھەرقايسى جايلىرىغا تارقىلىپ
ماكانلىشىش جەريانىدا، بىر قىسمى بارغان جايلاردا مەھەللە
بولۇپ ياشاپ ئۆز مەدەنىيىتىنى داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن بولسىمۇ،
بىر بۆلۈكى دەسلەپىدە يەرلىك خەلقتىن پەرقلىنىپ ياشىغان.
تەدرىجىي ئۆزلىرىدىن كۆپ سانىنى تەشكىل قىلىدىغان شۇ
جايدىكى كىشىلەرگە ئۆزلىشىپ كېتىپ، ئۆزلىرىنىڭ ناملىرىنى
يوقاتقان. لېكىن ئۇنىڭ مەلۇم ئادەتلىرى ۋە ئۇسسۇل-سەنئەتلىرى

شۇ جاينىڭ مىللىي سەنئىتى سۈپىتىدە يەرلىك نام بىلەن ساقلىنىپ كەلگەن. دولان مەشرەپلىرىنىڭ تارقالغان جايلىرى كۆپ، مەن پەقەت دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى ئومۇملاشقان ۋە قەدىمىيلىكىنى بۇرۇنقىدەك ساقلاپ كەلگەن جايلار ئۈستىدىلا توختىلىپ ئۆتتۇم.

## 6. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخىي ئىزلىرى

دولانلىقلار قەدىمدىن تارتىپ سەنئەتخۇمار كىشلەر بولۇپ، تارىختىن بۇيانقى دولانلىقلار ياشاپ ئۆتكەن بىپايان داللار، توغراقلىقلار، دۆڭ-دۆۋەنلەر، دەريا-ئېقىنلار، چۆل-جەزىرىلىكلەرنىڭ ھەممىسى دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ دائىملىق سەھنىسگە ئايلانغان. دولانلىقلار بۇ جايلاردا نۇرغۇن كۈيلەرنى ئىجاد قىلغان. قوشاقلار توقۇغان. ئۆزلىرىنىڭ تارىخىنى، ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋىتىنى، ھەتتا ئۆزلىرى ياشاپ تۇرغان مۇھىتىكى ھەر بىر تۈپ توغراق، يۇلغۇنلارغىچە بەدىئىي ئىجادىيەتلىرىنىڭ ھەر بىر مىسرا، جۈمللىرىگىچە سىڭدۇرۇۋەتكەن. دولانلىقلار ياشاپ ئۆتكەن جايلارغا نەزەر سالىدىغان بولساق، مارالبېشى ناھىيىسى بىلەن ئاۋات ناھىيىسى ئارىلىقىدىكى دەريا ۋادىلىرىدا، توغراقلىقلاردا نۇرغۇن مەدەنىيەت ئىزلىرى بار خارابىلىقلار بار. بۇ جايلاردا ساقلىنىپ كەلگەن ھويلىلاردا بىر ئائىلىدە چوڭ-كىچىك بىر قانچە ئۆيلەر بولۇپ، ھەر بىر ئائىلىدە دېگەندەك بىر ئېغىزدىن ناھايىتى يوغان ئۆيلەرنىڭ سېلىنغانلىقى كىشىنى ئۆزىگە جەلپ قىلىدۇ. بۇ ئۆيلەر مەشرەپ-مەرىكىلەر ئۈچۈن سېلىنغان. ئۇندىن باشقا قاتناش يولى ئۈستىدىكى ئۆتەڭلەرگە، ئەمگەك مەيدانلىرىغا مەشرەپ سۇپىسى سالغان. بۇ ئورۇنلارنىڭ بەزىسى ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك قوغدىلىدىغان ئورۇن قىلىپ بېكىتىلگەن. بۇ ھەقتە ئۆزۈمنىڭ بىۋاستە بېرىپ تەپسىلىي تەكشۈرۈش

نەتىجىلىرىم ۋە مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت يادىكارلىقلىرىنى قوغداش ئورنىنىڭ مەسئۇلى يولداش تۇرغۇن راخماننىڭ ئۆزى بىۋاستە تەكشۈرۈپ ئارخىپلاشتۇرغان پاكىت ماتېرىياللىرىدىن قارىغاندا، قەدىمكى «ئۆتەڭ» لەرنىڭ ھەممىسىدە مەخسۇس مەشرەپ ئويناش ئۈچۈن سېلىنغان «سۇپا»، «لەمپە» لەرنىڭ سېلىنغانلىقى ئىسپاتلاندى. بۇلاردىن مارالبېشىنىڭ «شاقۇر» نىڭ 20 كىلومېتىر شەرقىي تەرىپىدىكى بىر جايدا، كەڭلىكى 24 مېتىر، ئۇزۇنلۇقى 68 مېتىر، ئېگىزلىكى بىر مېتىر كېلىدىغان بىر «سۇپا» بار. ئۇنى كىشىلەر «مەشرەپ سۇپىسى» دەپ ئاتايدۇ. ئۇندىن باشقا ناھىيە دەرىجىلىك قوغداش رايونلىرىدىن «قىزىل زارات»، «شېھىتدۆڭ»، «داۋزا ئالدى ئۆتەڭ»، «قىڭراق ئۆتەڭ»، «ئوتتۇز كېمە» قاتارلىق ئۆتەڭ ۋە جايلارنىڭ ھەممىسىدە يۇقىرىقىدەك شەكىلدىكى مەشرەپ سەھنىلىرى بار. «ژىرىنىرا تام» خارابىسىدىكى مەشرەپخانىلار ئېنىق دەرىجىدە ساقلىنىپ كەلگەن. ئاچىدۆڭدىكى «كۆكساراي» خارابىسىدىمۇ مەخسۇس مەشرەپ ئۈچۈن سېلىنغان ھەشەمەتلىك سارايلار توغرىسىدا رىۋايەتلەر بار. مارالبېشى ناھىيە تەۋەسىدىلا 240 ئورۇندا مەدەنىيەت يادىكارلىقلىرى بار بولۇپ (بۇنىڭدىن 19 ئورۇن ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك موھاپىزەت قىلىنىلىدۇ. 30 ئورۇن ناھىيە دەرىجىلىك ئاسرىلىدۇ)، بۇ ئورۇنلاردا دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىغا مۇناسىۋەتلىك مۇھىم تەتقىقات مەنبەلىرى ساقلانغان. توققۇز سارايدىكى قىيا تاشقا ئويۇلغان سۈرەتتە، ناغرىغا كەلتۈرۈپ ئويناۋاتقان ئوسسۇلچىنىڭ بىر قولىنى كەينىگە تۇتۇپ، بىر قولىنى ئېگىز كۆتۈرۈپ تۇرغان رەسىمى چۈشۈرۈلگەن.

يۇقىرىقىدىن باشقا «سەنەم تاغ»، «سەنەم دۆڭ»، «تونىساتوغراق»، «لەمپە دۆڭ»، «قارلىغاچ دۆڭ»، «غېجەك ئاستى»، «سانى دۆڭ» قاتارلىق ناملار بىلەن

ئاتىلىپ كېلىۋاتقان جايلار بار. بۇلار دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخىي دەۋرلىرىنى بىر قەدەر يورۇتۇپ بېرىدۇ.

**سەنەم تاغ:**

بۇرۇنقى دەۋردە بىر ھۆكۈمران دولانلىقلارنىڭ قارچىغا قۇشلاپ يۈرگىنىنى كۆرۈپ ھەۋەس قىلىپ قاپتۇ-دە، ماڭمۇ بىر لاچىن تۇتۇپ بېرىڭلار، دەپ پەرمان قىپتۇ. دولانلىقلار ناھايىتى قىيىندا، لاچىندىن بىرنى تۇتۇپ كەپتۇ. ھۆكۈمران قاراپ ئولتۇرسا، لاچىن ئاپئاق ساڭقىپتۇ. ئۇنى كۆرگەن ھۆكۈمران لاچىننىڭ پوقىغا قاراپ: «بۇ قېتىق ئىچىدىكەن ئەمەسمۇ» دەپ ئويلاپ، ناھايىتى نۇرغۇن لاچىن تۇتۇپ يۇرتىغا ئەۋەتمەكچى بولۇپ، دەرھال يۇرتقا «لاچىن سەيىسى» دەپ بىر سەيسە چېچىپتۇ. ھەر بىر ئادەمگە بىر چېلەكتىن قېتىقنى كۆتەرتىپ تاغقا ھەيدەپتۇ. بىچارە خەلقلەر ئاچ-زېرىن يۈرۈپ لاچىن تۇتالماپتۇ، لېكىن، لەشكەرلەر تاغدىن چۈشكىلى قويماپتۇ. ئاخىر زۇلۇمغا چىدىمىغان دولانلىقلارنىڭ ھەممىسى سەنەم تاغنىڭ ئۈستىگە توپلىنىشىپ، ئەتىگەندىن-كەچكىچە مەشرەپ ئويناپتۇ. ئاخىرىدا مەشرەپنىڭ سەنىمىنى ئويناۋېتىپ، ئارقىسىچە بېرىپ ئادەملەر بىر-بىرلەپ ئۆزىنى تاغدىن تاشلاپ مىڭلىغان ئادەملەر ئۆلۈپ كېتىپتۇ. بۇ خەۋەر مەلۇم بولغاندىن كېيىن، لاچىن سەيىسىنى توختىتىپتۇ.① بۇ تاغ، مەشرەپ بىلەن زۇلۇمغا تاقابىل تۇرغان جاي بولغانلىقتىن، «سەنەم تاغ» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن.

**«تۇنساتوغراق»:**

بۇ جاي مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئاقساقمارال يېزىسىدىكى «شېھىتلىك» نىڭ يېنىدا. بۇ جاي ئىلگىرىكى زامانلاردا دولانلىقلارنىڭ تارقاق چارۋىچىلىق رايونلىرى بولۇپ، تۇنساخان ئىسىملىك داڭلىق

---

① مارالبېشى ناھىيە دۆلەتباغ يېزا سېرىغونۇش كەنتىدىن ھەسەنجان توقسۇپ قاتارلىقلار بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىدىن.

بىر دولان مۇقامچىسى ئۆتكەنىكەن. ئۇنىڭ مۇقامىغا پۈتۈن خەلقلەر
خۇشتار بولۇپ، بۇلار مۇشۇ توغراقنىڭ ئاستىغا توپلىشىپ مەشرەپ
ئوينايدىكەن. بۇ مەشرەپنىڭ داڭقى يىراق ئەتراپلارغىمۇ تارقاپ،
مەشرەپنى كۆرگىلى كېلىشىدىكەن. تۇنساخاننىڭ ئالەمدىن ئۆتۈشى
بىلەن بۇ جايدا مەشرەپمۇ بولماپتۇ. توغراقنى كۆرگەنلەر تۇنساخاننى
ئەسلىشىپتۇ. شۇنداق قىلىپ، بۇ توغراقنى كىشىلەر «تۇنسا توغراق»
دەپ ئاتاپ كەپتۇ①.

**«سەنەم دۆڭ»:**

بۇ جايمۇ ئاقساقمارالدا. سەنەم دۆڭنىڭ ئەتراپى چاتقاللىق
جاڭگال بولۇپ، سەنەم دۆڭ جاڭگالنىڭ ئوتتۇرىسىدا ئېگىز قەد كۆتۈرۈپ
تۇرىدۇ. قەدىمكى چاغلاردا دولانلىقلار ئەمگەك قىلىپ ھارغان چاغلىرىدا
توپلىشىپ دۆڭنىڭ ئۈستىدە مەشرەپ ئوينىغان. شۇ سەۋەبتىن ھازىرغا
قەدەر «سەنەم دۆڭ» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن②.

**«قارلىغاچ دۆڭ»:**

دولان ھاكىمى سائادەت بەگ ئۇستا ناغرىچى ئىكەن. ئۇ
قارلىغاچخان دېگەن بىرسىگە ئاشىق بولۇپ، ئۇنى كۆرگىسى
كەلگەندە ناغرا چالىدىكەن. قارلىغاچخان ناغرا ساداسىنى ئاڭلاپ
يىراقتا تۇرۇپ دۆڭگە چىقىپ، سائادەت بەگ تەرەپكە قارايدىكەن.
شۇڭا بۇ جاي قارلىغاچ دۆڭ دەپ ئاتىلىپ قالغان.

**«غېجەك ئاستى»:**

بۇ جاينىڭ ئورنى مارالبېشى بىلەن ئاۋات ناھىيىسى ئارىلىقىدىكى
توغراقلىقتا بولۇپ، سائادەت بەگ بىر كۈنى يوغان بىر تۈپ توغراقنىڭ
ئاستىدا مەشرەپ ئويۇشتۇرۇپتۇ. نەغمىنىڭ ئاۋازى يىراق يەرلەرگىچە

---

① مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ مۇئاۋىن ھاكىمى مەمتىمىن توختى بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىدىن.

② مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت ئىدارىسىنىڭ باشلىقى ھوشۇر قاسىم بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىدىن.

يېتىپ بېرىپتۇ. بۇ ئەتراپتا بىر ئائىلە بولۇپ، ئۇ ئائىلىدە «سانى» ئىسىملىك بىر ئۇسسۇلچى بار ئىكەن. نەغمىنىڭ ساداسىنى ئاڭلاپ ئېگىز بىر دۆڭگە چىقىپ ئۇسسۇل ئويناپتۇ. مەشرەپكە كېتىۋاتقانلاردىن بىرى بۇنى كۆرۈپ قېلىپ، مەشرەپتىكىلەرگە يەتكۈزۈپتۇ. خەۋەرنى ئاڭلىغان مەشرەپ ئەھلى سانىخاننىڭ ئۇسسۇل ئويناۋاتقىنىنى كۆرۈش ئۈچۈن ئورنىدىن قوزغىلىپ بىر دۆڭگە چىقىپ قاراپتۇ. نەغمىكەشلەر غېجەكلىرىنى ئېسىپ قويۇپ ئولتۇرۇشۇپتۇ. شۇنىڭدىن باشلاپ، سانىخان ئۇسسۇل ئوينىغان دۆڭ «سانى دۆڭ»، كىشىلەر قارىغان دۆڭ «قارلىغۇچ دۆڭ»، نەغمىكەشلەر غېجەكلىرىنى ئېسىپ قويغان توغراق «غېجەك ئاستى» دەپ ئاتىلىپ كەپتۇ.① ھازىرغىچە شۇ نام بىلەن ئاتىلىپ كەلمەكتە. ئۇندىن باشقا، «سائادەت بەگنىڭ لەمپىسى» دېگەن جايمۇ، ئەينى زاماندىكى ئۇستى يېپىلغان مەشرەپ سەھنىسىدىن ئىبارەت. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى دولان مەدەنىيىتىدە مۇھىم ئورۇندا تۇرغانلىقى ئۈچۈن، مەشرەپ سورۇنلىرى تارىختا تەسىرلىك ھادىسىلەر قاتارىدا خاتىرىلىنىپ كەلگەن. يۇقىرىقى رىۋايەتلەر، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى سەھنىلىرىنىڭ ئىنتايىن كەڭ، خەلق ئارىسىدا زور تەسىرگە ئىگە ئەنئەنىۋى مىللىي سەنئەت شەكلى ئىكەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ. بۇنىڭدەك تارىخىي ئىزلار ھەر قايسى جايلاردا نۇرغۇن تېپىلىدۇ.

## 7. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ ئىسلام دىنى بىلەن بولغان مۇناسىۋىتى

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى بىلەن دىن تارىختا بىرگە ياشاپ كەلگەن. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ مەنبەسى ئىنسانىيەتنىڭ

---

① ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ئايباغ يېزا ئىلەك كەنتىدىن فولكلور ئىجادىيەتچىسى، خەلق تارىخچىسى ھاشىخان موللا ئىبراھىم (1886-يىلى تۇغۇلۇپ 1993-يىلى 5-ئاينىڭ 15-كۈنى ئالەمدىن ئۆتكەن) بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىدىن.

دىنىي مۇراسىملىرىدىن شەكىللەنگەچكە، تارىختىن بۇيانقى ئەجدادلار ئېتىقاد قىلىپ كەلگەن كۆپ خىل دىنلارنىڭ ھەممىسىدىكى دىنىي پائالىيەتلەردە مۇزىكا چېلىش، مۇزىكىغا تەڭكەش قىلىپ مۇقام (ھۆكمەت) تۇۋلاش، سۈلۈكلەردە ئۇسسۇل ئويناشلار يۈز بېرىپ كەلگەن. دىنىي قاراشلاردىمۇ: مۇزىكا ئادەمدىن بۇرۇن يارالغان، ئۇنىڭ ۋاستىسى بىلەن جاننى تەننىڭ ئىچىگە كىرگۈزگەن، دېگەن رىۋايەتلەر بار. تارىختا ئۆتكەن نۇرغۇنلىغان دىنىي ئۆلىمالار مۇقام، مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن. ئەبۇ نەسىر فارابى ئۆزىنىڭ «رىسالەئى مۇغەننىيۇن» ناملىق كىتابىدا مۇقام-مۇزىكىنى مەنىۋى ھاياتنىڭ تەڭداشسىز لەززىتى ھېسابلاپ: «سەمائى نەغماتنىڭ تىلسىز مۆڭلىرى ئىنسانىيەتنىڭ روھىغا مەنىۋى ئوتنى تۇتاشتۇرغۇچى ئامىلدۇر. ئەگەر ئۇنىڭغا ئەشئار ئەبيات قوشۇلسا، ئۇل مۆڭنىڭ سىرى نېمە ئىكەنلىكى ئاڭلانۇر»، «يۈز يىل ئىبادەت قىلىپ ئالالمىغان فەيزنى مېنىڭ قالۇنىمنىڭ سىملىرىدىن ئالغايسىزلەر» ① دەپ، مۇزىكىسىز ھاياتنىڭ ئەھمىيەتسىز قاراڭغۇ ھايات ئىكەنلىكىنى بايان قىلغان.

دولان رايونلىرىنى ئالساق، تارىختىن بۇيان دىن بىلەن مۇقام قارشىلاشمىغان. دولان مۇقاملىرى تېكىستلىرىنىڭ تۇراقسىز بولۇشتەك ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن، مۇقامغا ھەرقانداق دەۋردە شۇ دەۋرگە لايىق قوشاقلارنى سالغان، ھەرقانداق سورۇندا شۇ سورۇنغا مۇۋاپىق تېكىستلارنى ئوقۇپ، ئۆزىنىڭ ھاياتىي كۈچىنى ئاشۇرۇپ كەلگەن. چەكلەش ئەمەس، بەلكى پۈتۈن جەمئىيەتنىڭ قوللىشىغا ئېرىشىپ كەلگەن. بەزى خەلق پېشۋالىرى ئارىسىدا: مۇقام-مۇزىكىدىكى ئىستېتىك زوق جاندىن ئۆتۈپ ئۇستىخاننى ئېرىتىدۇ. مەسىلەن: غىجەك ياكى نەي چالسا، چارۋىمۇ ئوت يېمەي تىڭشاپ تۇرىدۇ. «ئەللەي» ئېيتقاندا بوۋاقنىڭ ئۇستىخانلىرى يۇمشاپ، بىھوش بولۇپ ئۇخلاپ كېتىدۇ. «لايلاي» ئېيتسا، قوشاق كاللىرى بىھوش بولۇپ ھارغىنلىقنى سەزمەي،

---

① «تارىخىي مۇسىقىيۇن» مىللەتلەر نەشرىياتى 1984-يىل نەشرى 28-بەت.

ھەيدىمسمۇ ئۆزلۈكىدىن ماڭىدۇ. «لايلاي» ئېيتسا، روھ-ئەرۋاھلار تىڭشاپ خۇشال بولىدۇ، كېچىلىرى يول يۈرگەندە مۇقام توۋلاپ ماڭسا، يامان نىيەتلىك ئادەم-ئىنسان، جىن-ئالۋاستى، ئوغرى-قاراقچى ھەتتا يىرتقۇچلارنىڭمۇ دىلى ئېرىپ كۆڭلى يۇمشاپ، زىيانكەشلىك قىلمايدۇ. توي-مەرىكە، كۆڭۈل ئېچىش سورۇنلىرىدا مۇقام ئېيتىپ مۇزىكا چالسا، سورۇن ئەھلىگە ھۇزۇر بېغىشلايدۇ. ياشلار ئارا مۇقام توۋلاپ مۇزىكاچالسا، ھېسسىيات قوزغاپ، مېھىر-مۇھەببەتنى پەيدا قىلىدۇ. ئېرىبىلىقتا مۇقام ئېيتسا، غەم-قايغۇدىن خالى قىلىدۇ. چاقچى خوتۇن «خانا» سېلىپ چاق ئېگىرسە، ئىشى ئايىنىپ، ھارغىنىنى بىلمەي قالىدۇ. كىچىكىدە «ئەللەي» نى كۆپ ئاڭلىغان بوۋاقنىڭ ئۇستىخانلىرى ئۆزلۈك بولىدۇ. مۇقامنىڭ مۇڭى بوۋاقنىڭ ئۇستىخانلىرىغا سىڭىپ كەتكەنلىكى ئۈچۈن، چوڭ بولغاندا مۇقامچى بولىدۇ ياكى مۇقامغا خۇشتار دىلى يۇمشاق ئادەم بولىدۇ. ئۆمرىدە مۇقام-مۇزىكا بىلەن ئۆتكەن كىشى ئۇنىڭ خاسىيتىدىن پات قېرىمايدۇ، بەلكى ئۇزۇن ئۆمۈر كۆرىدۇ،① دەپ، مۇقام-مۇزىكىنىڭ پۈتۈن ھايۋانات ۋە ئادىمزات ھاياتىدا كەم بولسا بولمايدىغان مەنىۋى ئامىل ئىكەنلىكىنى ئىسپاتلاش بىلەن، مۇقام-مۇزىكىنىڭ ھاياتلىقنى چەكلەش ياكى تەسىرلەندۈرۈپ جانلاندۇرۇش كۈچ قۇدرىتىگە ئىگە ئىكەنلىكىنى ئىپادىلەپ، مۇقام مۇزىكا تارىخىنى ھاياتلىق بىلەن تەڭداش ئورۇندا قويىدۇ. دىنىنىڭ چەكلەيدىغىنى، مەشرەپ-مۇقام ۋاستىسى بىلەن قىلىنىغان يامان ئىشلاردىن ئىبارەت. دولانلىقلارنىڭ قايسى تەبىقىسىدىكىلەر بولمىسۇن، ھەممىسى مۇقام-مۇزىكىنى ئەڭ قېتىرقىنىپ تىڭشايدۇ ھەم قىزغىن سۆيىدۇ. دىنىي پائالىيەتلەر بىلەن مەشرەپ پائالىيىتى بىر-بىرىدىن ئايرىم ھالدا ئۆز ئالدىغا ئېلىپ بېرىلىغاچقا، ئارىلىقتا ھېچقانداق زىددىيەت مەۋجۇت ئەمەس.

دولان رايونلىرىدا دىنىي ئەقىدىلەر يەرلىك ئالاھىدىلىككە

① ئاۋات ناھىيە بازار ئىچىدىن قۇدرىتىللا مەخسۇم خاتىپ ھاجىم، ئەخمەتجان داموللام قاتارلىقلار بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىدىن.

ماسلىشىپ ماڭىدۇ. باشقا ئۇيغۇر رايونلىرىدىن مەلۇم دەرىجىدە پەرقلىنىدۇ. بولۇپمۇ ئاياللارنىڭ جەمئىيەتتە تۇتقان ئورنى ۋە ھوقۇقى جەھەتتە ئالاھىدە پەرقلىنىپ، ھەر خىل پائالىيەتلەرگە ئەرلەر بىلەن ئوخشاش قاتنىشالايدۇ. بۇ، دولان رايونلىرىنىڭ ئىجتىمائىي ئالاھىدىلىكى بولۇپ، بۇنى چەكلىگىلىمۇ بولمايدۇ. دولانلىقلارنىڭ ياشاپ كەلگەن جايلىرى تامامەن دېگۈدەك جاڭگال، چەت-ياقا جايلار بولغاچقا، جۇغراپىيىلىك ئورنى دەريا بويلىرىغا، قۇملۇق، شورلۇقلارغا ئىنتايىن تارقاق دەرىجىدە ئورۇنلاشقان. شۇڭلاشقا، قانچىلىك بىنەم ئاچسا، ئۆز ئىختىيارلىقىدا بولغان. مۇشۇ سەۋەبتىن ئۇلاردا يەر كۆپ، ئادەم ئاز، ئەمگەك كۈچى يېتىشمەسلىك ھادىسىسى دائىم يۈز بېرىپ تۇرغان. نەتىجىدە ئاياللارمۇ ئەرلەر بىلەن ئوخشاش ئېتىز ئەمگەكلىرىگە قاتنىششقا مەجبۇر بولۇپ، ئوخشاش ئىشلەپ تۇرمۇش كەچۈرگەن. يۈزلىرىنى يېپىپ ئۆيدىن چىقماي ئەرلەرگە تايىنىپلا تۇرمۇش كەچۈرۈشكە ئىجتىمائىي شارائىت يار بەرمىگەن. دىن بىلەن شۇغۇللانغۇچىلارمۇ ئوخشاشلا ئەمگەك قىلماي بولمىغان. ئىجتىمائىي ئەمگەك ھەممە ئادەملەرنى بىر-بىرلىرى بىلەن كۆرۈشتۈرۈپ، كىشلەردە ئۇنىڭ قايسى تەبىقە، قايسى جىنستىن بولۇشىدىن قەتئىينەزەر، ئەركىنلىك ئاساسىدىكى باراۋەرلىكنى پەيدا قىلغان. ۋەھالەنكى، بەزى دىن بىلەن شۇغۇللانغۇچىلار مەشرەپ-مۇقاملارنى قوللاپ، ئۇنىڭ تەرەققىياتىغا زور تۆھپە قوشقان. ئالايلۇق، ھازىرقى ئاقسۇ شەھىرىنىڭ ئايكۆل يېزا سايئېرىق كەنتىدە ئولتۇرۇشلۇق پېشقەدەم سازەندە، دىنىي زات ئابلاخان غوجا مەخسۇم ھاجىم (82 ياش) نىڭ ئاتىسى ھەمدۇللاخان مەخسۇم ئاۋات ناھىيىسگە چوڭ ئاخۇن، قازى قۇززات بولغان 25 يىل (1924 ـــ 1949) داۋامىدا، ئاۋات ناھىيىسىنىڭ مىللىي سەنئىتىگە ئىنتايىن زور ئىلھام بەرگەن. ئۆزى مۇقام خۇشتارى بولۇپ، ئەينى ۋاقىتتىكى داڭلىق مۇقامچىلاردىن ئاۋات بازار ئىچىدىن تەۋەككۇل قۇربېشى (ساتاچى)، راشىدىن ئاخۇن تەمبۇر، ئاقسۇلۇق توختى راۋاپ (دولان راۋاپچىسى)، داپەندى تاۋاخان قاتارلىق جەمئىي سەككىز نەپەر مۇقامچى،

سازەندىنى ئاۋات چوڭ خانقىرىدىكى قازىخانىسىدا كېچە-كۈندۈز ئۆزى بىلەن ھەمراھ قىلىپ، ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى ئون ئىككى مۇقامنى ئورۇندىتىپ ھۇزۇر ئېلىپ كەلگەن. مۇقامچىلارنىڭ تۇرمۇشنى ئۆزى ئۈستىگە ئالغان. كوچىغا چىقىشقا توغرا كەلسە، ئىككى تەرەپتە تۆتتىن سەككىز كىشى ساز چېلىپ، مۇقام توۋلاپ نەغمە-ناۋا بىلەن چىقىپ، كوچىلارنى ئايلىنىپ قازىخانىسىغا قايتقان. چاقىرغان جايلاردا داغدۇغىلىق مەشرەپ ئۇيۇشتۇرۇلغان. كۈنلەپ-كۈنلەپ مەشرەپ قىلىپ، دولان مۇقام-مەشرەپلىرىدىن ھۇزۇرلانغان. كىشىلەر ئۇنىڭ ئالدىدا ئەركىن ئۇسسۇل ئوينىيالىغان. ئۇ قېرىپ ماغدۇرىدىن كېتىپ قالغان چاغلاردىمۇ، تالىپلىرى ئۇنىڭ ئىككى قولتۇقىدىن يۆلەپ، سازەندىلەر ئەتراپىدا مۇقام ئورۇنداپ بازار كوچىلىرىنى ئايلانغان. ھەمدۇللاخان مەخسۇمنىڭ مۇقام-مۇزىكا، مەشرەپلەرنى قوللىشى مەشرەپ-مۇقاملارنى چەكلەش كۆزقارشىغا قاتتىق زەربە بەرگەن. ئۇنىڭ ۋاقتىدا ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان مەشرەپلىرى ناھايىتى يۇقىرى دەرىجىدە تەرەققىي قىلغان. ھەمدۇللاخان مەخسۇم ئوغلى ئابلاخان غوجام مەخسۇم ھاجىمنى ئۆز يېنىدىكى مۇقامچىلارغا شاگىرتلىققا تاپشۇرۇپ، مۇقام-مۇزىكىنى ئۆگەتكۈزگەن. ئابلاخان غوجام دۇتار، تەمبۇرنى ۋە ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى ئون ئىككى مۇقامنىڭ بىر قىسمىنى ئۆگىنىپ، مۇقام-مۇزىكىنى ئۆزىگە تۇرمۇش لەززىتى قىلىپ كەلگەن①. بۇ ئەھۋال خەلقنىڭ مۇقام-مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىشىغا زور ئىلھام بولغان.

مارالبېشىنىڭ پىچاق سۇندىدىن مەمتىلاخۇن داموللام (1896—1964) يۇرتداشلىرىغا مۇزىكا ئۆگىنىشنىڭ ئۇلۇغلۇقىنى تەرغىپ قىلىپ كەلگەن. ھازىرقى پىچاق سۇندىنىڭ قۇملۇقتىكى قالۇنچى راخمان ئېلى، پىچاق سۇندىنىڭ «شېرىن» 11-كەنتىنىڭ ئىمامى، غېجەكچى تۇردى خۇدەك قاتارلىقلار ئۇنىڭ تەشەببۇسى بىلەن قالۇن، غېجەك، راۋاپ، داپ

---

① ئاۋات ناھىيىسىدىن ھاشىخان موللا ئىبراھىم، ئابدۇراخمان موللا ھاجىم قاتارلىق ئۇزۇن ئۆمۈر كۆرگەن پېشقەدەملەر بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسى ۋە ئابلاخان غوجام مەخسۇم ھاجىمدىن بىۋاسىتە تەكشۈرگەن ئەمەلىي خاتىرىدىن ئېلىندى.

قاتارلىقلارنى ئۆگەنگەن. تۇردى خۇدەك ئىمام بولۇشتىن ئىلگىرى مەشرەپلەردە ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغان①. ئاۋات ناھىيىسىنىڭ بازار ئىچىدە ياشاپ ئۆتكەن موللا ئىبراھىم موللام (1938—1968) ئۆزىنىڭ ئاتاقلىق دىنىي ئۆلىما بولۇشىغا قارىماي، دۇتار، تەمبۇر بىلەن مۇقام ئېيتىپ، قولۇم-قوشنا ۋە ئۆلپەتلىرىنىڭ بەدىئىي ئارزۇلىرىنى ئورۇندىغان. ئائىلىسىدە مەشرەپ ئويۇشتۇرۇپ بەرگەن، دولان ئۇسسۇلىنى ئوينىغان. بېيىت-قوشاقلار توقۇپ، مەشرەپتە «پوتا» (دەررە) ئويۇنى ئوينىغان. ئوغلى ئابلاخانغا مۇقام-مۇزىكا ئۆگىتىپ، ئۇنىڭ ئاممىۋى سورۇنلاردا ناخشا-مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىشىنى توسمىغان②. ئۇ دولان خەلقىنىڭ مىللىي سەنئىتى بولغان دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنى قوللاپ، زور تەسىر قالدۇرغان. ئۇنىڭ نامى ھازىرغا قەدەر رىۋايەت بولۇپ كەلگەن. ھازىر تىلغا ئېلىنىپ كېلىۋاتقان مۇقامچىلارنىڭمۇ، كۆپىنچىلىرىنىڭ ئاتا-بوۋىلىرى دىنىي زاتلاردۇر. مۇقامچى، سازەندىلەردىن ئاقساقمارالدىكى ئەخمەت ھاجىم، چىغانچۆلدىن ئاخۇن قارىم، مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازىرىدىن ئەمەت موللام، ئازى موللام، موللا شەھرى قاتارلىقلارغا ئوخشاش نۇرغۇن كىشىلەر زور دىنىي ھۆرمەتكە ئىگە تۇرۇقلۇق، ئۆزلىرىمۇ مۇقام-مۇزىكا بىلەن شۇغۇللانغان. بالىلىرىغىمۇ تەشەببۇسكارلىق بىلەن مۇقام-مۇزىكا ئۆگەتكەن. ھازىر بار بولغان مۇقامچى، سازەندىلەر ئارىسىدىمۇ، ئاقسۇدىن ئابلاخان غوجا مەخسۇم ھاجىم، مارالبېشىنىڭ ئاۋاتتىن مەردان موللام، نەۋرە ئىنىسى ئەخمەت قالۇن، يېڭىئۆستەڭدىن ئوسمەك موللام، قۇملۇقتىكى تۇردى خۇدەك، شاقۇردىن مەھەممەت ھاجىم موللا ئىسلام قاتارلىق دىنىي ئالىم ۋە موللا، ھاجىملار بار. دولان رايونلىرىدا مەشرەپ-مۇقاملار مىللىي ئۆرپ-ئادەتلەر بىلەن

---

① مارالبېشى پىچاق سۇندى قۇملۇقتىن قالۇنچى راخمان بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىگە ئاساسلاندىم.

② ھاشىخان موللا ئىبراھىم، ئابلاخان غوجام مەخسۇم ھاجىم قاتارلىقلار بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىگە ئاساسلاندىم.

چەمبەرچاس باغلىنىپ كەتكەچكە، ھەممە ئادەم ئۆزلىرىنىڭ
ئاتا-بوۋىلىرىدىن قالغان بۇ ئەنئەنىۋى ئادەتنى قىزغىن سۆيۈپ، دى
نىي زاتلار ئائىلىلىرىدە توي-تۆكۈن بولۇپ قالسا، باشقا كىشىلەرگە
ئوخشاشلا توي مەشرىپى ئۆتكۈزۈپ كەلگەن. ئاياللارنىڭمۇ ئەرلەر
بىلەن بىر قاتاردا ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىشى چەكلەنمىگەن.
ئاۋات ناھىيىسىدە بىر ئۆمۈر ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ، سەنئەتنى
ئۆزىنىڭ تۇرمۇش مەنبەسى قىلىپ ئالەمدىن ئۆتكەن شەرىخانىغا
ئوخشاش نۇرغۇنلىغان ئايال مۇقامچىلارمۇ ئۆتكەن. مانا بۇلارنىڭ ھەممىسى
دولان مىللىي سەنئىتى مىللىي ئۆرپ-ئادەت بىلەن باغلانغان بولغاچقا،
دىنىي پائالىيەتلەر بىلەن ئورتاق ياشاپ كەلگەنلىكى، شۇ سەۋەبتىن
دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ چەكلىمىگە ئۇچرىماستىن دەۋرىمىزگە
قەدەر چالغۇ ئەسۋابلىرى، بېيىت-قوشاقلىرى، ئويۇن ژانىرلىرى، تەر
تىپ-ئىنتىزاملىرى بىلەن تولۇق يېتىپ كەلگەنلىكىنى ئىسپاتلايدۇ.





# ئىككىنچى باب

# دولان مۇقاملىرى

## 1. دولان مۇقاملىرىنىڭ پەيدا بولۇشى ۋە ئۇنىڭ تارىخىي نامىلىرى

دولان مۇقاملىرى (ئەلنەغمىلىرى) دولانلىقلارنىڭ ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىگە ئىنتايىن ماس كەلگەن. ئاۋاز سىستېمىسى ئۆزگىچە بولغان دولان قىل غېجىكى، دولان قالۇنى، دولان راۋىپى، دولان نەغمە دېپىدىن ئىبارەت مەخسۇس چالغۇلارنىڭ ياڭراق ساداسى بىلەن ئورۇنلىنىدۇ. ئۇنىڭغا سېلىنغان تېكىستلەر خەلق قوشاقلىرىدىن ئىبارەت بولۇپ، قىسمەنلىرىنى ھېسابقا ئالمىغاندا، تېكىستلىرى ئاساسەن تۇراقسىز بولىدۇ.

دولان مۇقاملىرى ئەڭ بۇرۇن يەككە ھالدا (مۇزىكىسىز) بارلىققا كېلىپ، بارا-بارا ئىپتىدائىي مىللىي مەدەنىيەتنىڭ تەرەققىياتىغا ئەگىشىپ، ئۇسسۇللۇق مەشرەپ مۇقامىغا ئايلانغان ۋە مۇزىكىلىق مۇقام، مەشرەپنىڭ دەسلەپكى باسقۇچىنى شەكىللەندۈرگەن. بارا-بارا مەشرەپ شەكىللىرى تولۇقلىنىپ، مۇكەممەل سىستېمىغا ئايلانغاندىن كېيىنمۇ، مۇقام، مەشرەپنىڭ يېتەكچىسى سۈپىتىدە مەشرەپنىڭ مۇقەددىمىسىدىن ئورۇن ئېلىپ، پەيدا بولۇش تارىخىنىڭ ئۇزۇنلىقىنى، ئىپتىدائىي مۇزىكىسىز يەككە ھالەتتىن تەدرىجىي تەرەققىي قىلىپ مۇزىكا بىلەن تەڭكەش قىلىنىدىغان، ئۇسسۇللۇق مۇزىكىلىق مەشرەپنىڭ تۇنجى باسقۇچىنى شەكىللەندۈرگەنلىكىنى نامايان قىلغان.

دولان مۇقاملىرى (ھەر بىر مۇقام) مەشرەپنىڭ ئۆزگىرىشىگە قاراپ بەش

نەغمىگە ئايرىلغان. بۇلار: «مۇقام» (باشلىنىش مۇزىكا)، «چېكىتمە»، (4 / 3تاكىتلىق)، «سەنەم» (4 / 4تاكىتلىق)، «سەلىقە»، (4 / 2تاكىتلىق)، «سىيرىلما» (4 / 2تاكىتلىق) نەغمىلەردىن ئىبارەت بولۇپ ھەممىسى ئون ئىككى مۇقام بېشى، ئاتمىش نەغمە بىلەن تاماملىنىدۇ.

## مۇقام نامىلىرى

دولان مۇقاملىرى تارىختا نۇرغۇن ناملار بىلەن ئاتىلىپ كەلگەن. «بىپايان بارچۇق» ① ناملىق كىتابتا قەيت قىلىنىشىچە، دولان مۇقاملىرىنىڭ بۇرۇنقى نامىلىرى «باياۋان» دەپ ئاتىلىپ، سانى قىرىق تۆتكە يەتكەن. كېيىنكى ۋاقىتتا قىرىق تۆت «باياۋان» -دىن ئون ئىككىسى تاللىنىپ، «ئون ئىككى ئاچال» دەپ ئاتالغان. ئۇندىن كېيىن تاللانغان ۋە تاللانمىغانلىرى قوشۇلۇپ «ئون ئىككى ئاچال، ئوتتۇز ئىككى باياۋان» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن②. «ئون

---

① «بىپايان بارچۇق» ناملىق بۇ كىتاب مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ توققۇز ساراي ئاچالدا ئۆتكەن يۇسۇپ باخشىنىڭ قولىدا ساقلانغان. مەدەنىيەت ئىنقىلابىدىكى كىتاب كۆيدۈرۈش مەزگىلىدە، يۇسۇپ باخشى مۇشۇ كىتاب بىلەن بىر قاتاردا يىگىرمىدىن ئارتۇق تارىخ كىتابىنى بىر شىغىللىقتا كۆمۈۋەتكەن. مەدەنىيەت ئىنقىلابىدىن كېيىن، يولداش تۇرغۇن راخمان بىلەن بىرلىكتە شىغىللىقنى قېزىپ كىتابنى تاپالمىغان. كىتابتىن قالدۇرغان نۇرغۇننىڭ خاتىرىسىگە ئاساسلانغاندا، بۇ كىتاب سالىھ ناملىق ئاپتور تەرىپىدىن يېزىلغان بولۇپ، ئۇ بىر كىتابىدا ئەينى زاماندىكى ھۆكۈمرانلارنى «قىزىل كۆز مايمۇنلار» دەپ ئاتىغانلىقى ئۈچۈن، توققۇز سارايدا دارغا ئېسىپ ئۆلتۈرۈلگەنىكەن. كىتابنىڭ مەزمۇنى مارالبېشى تارىخىدىن ئىبارەت بولۇپ، ئاساسلىقى دولان مەدەنىيەت-سەنئەت تارىخى يېزىلغان. ئۇنىڭ تۈركى باسما ۋە قول يازمىلىرى تارقالغان بولۇپ، مەدەنىيەت ئىنقىلابىدا كۆيۈپ تۈگىگەن. يۇسۇپ باخشى كۆمۈۋەتكىنى مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت يادىكارلىقلىرىنى قوغداش ئورنىدىكى تۇرغۇن راخمان ئارقىلىق داۋاملىق ئىزدەلمەكتە.

② تۇرغۇن راخماننىڭ «بىپايان بارچۇق» ناملىق كىتابتىن قالدۇرغان خاتىرىسىگە ئاساسلاندىم. «ئون ئىككى ئاچال، ئوتتۇز ئىككى باياۋان» دېگەن ناملار مارالبېشىنىڭ پىچاق سۇندى قومۇلۇق قاتارلىق جايلىرىدىمۇ تارقالغان، باشقا جايلاردىمۇ بار.

ئىككى ئاچال» دېگەن سۆز روشەنكى، ئون ئىككى ئايرىلىش ئون ئىككى تۇر، ئون ئىككى خىل دېگەنلەردىن ئىبارەت بولۇپ دولان كۈيلىرىنىڭ ئون ئىككى تۇرى دېگەننى بىلدۈرىدۇ. بۇ ھەقتە مارالبېشىنىڭ توققۇز ساراي ئاچالدا (ھازىرقى 51-تۇەن 4-لىيەن) ئۆتكەن پېشقەدەم تارىخچى يۇسۇپ باخشى (1902—1983) نىڭ رىۋايەت قىلىشىچە، ئەينى زاماندا مۇقام ئەنئەنىۋى ئابرويغا ئىگە بولغان. شۇ سەۋەبتىن، ھەرقايسى يۇرتلاردىكى مۇقامچىلارنى بىر جايغا توپلاپ، ھەر بىر يۇرتتىن بىردىن مۇقامنى تاللاپ ئون ئىككى جايدىن ئون ئىككى مۇقام تاللىغان. شۇ سەۋەبتىن، «ئون ئىككى ئاچال» دەپ ئاتالغان. مارالبېشىنىڭ بەزى جايلىرىدا دولان مۇقاملىرىنى «ئون ئىككى ئاچال، ئوتتۇز ئىككى باياۋان» دەپ ئاتاشلار ھازىرمۇ بار ۋە باشقا دولان رايونلىرىدىمۇ دولان مۇقاملىرىنىڭ نامىنى خەلق ئىچىدە «باياۋان» دەپ ئاتاپ كەلگەن. «باياۋان» دېگەن نام دولان كۈيلىرىنىڭ دەسلەپكى ناملىرى بولۇپ، بۇ نام ئۆزىنىڭ مەزمۇنى بىلەن دولان مۇقامىنىڭ تۇنجى پەيدا بولۇش تارىخىي شارائىتىنى روشەن ئىپادىلەپ بېرىپلا قالماستىن، دولانلىقلارنىڭ ئەينى چاغدىكى ئىجتىمائىي ھاياتىدىنمۇ مەلۇمات بېرىدۇ.

«باياۋان» دېگەن نام دولان مۇقاملىرىنىڭ ئومۇمىي نامى بولۇشتىن باشقا، مۇقام گۇرۇپپىسىدىكى ھەر بىر مۇقامنىڭ نامىغا قوشۇلۇپ ئىسىم بولۇپ ئاتىلىپ كەلگەن. خەلق ئىچىدە (ياشانغانلار) ھازىرغا قەدەر «دولان مۇقامى» دېگەن نام ئىشلىتىلمەي، يەنىلا قەدىمدىن قوللىنىپ كېلىۋاتقان «باياۋان» دېگەن نام بىلەن ئاتالماقتا. «مۇقام ئېيتىش» دېمەي، «باياۋان توۋلاش» دېيىشىنىڭ ئۆزىمۇ «مۇقام» دېگەن نامنىڭ دولان «باياۋان» لىرىنىڭ ئورنىغا سىڭىپ كىرىشكە باشلىغىنىغا تېخى ئۇزاق دەۋرلەر بولمىغانلىقىنى ئىسپاتلايدۇ.

« مۇقام» دېگەن نامغا كەلسەك، X VI - X V ئەسىرلەردە چاغچىما ئۇدارلىق نەغمە ئۇقۇمى « مۇقام» نامى بىلەن ئىپادىلەنگەن① بولۇپ، تەدرىجىي ھالدا ھەممىلا كلاسسىك كۈي-مۇزىكىلار ۋە سىستېمىلاشقان كۈيلەر گۇرۇپپىسى مۇقام نامى بىلەن ئىپادىلەنگەندى②. دولان كۈي-مۇزىكىلىرى دەسلەپتە يەككە ھالدا بارلىققا كەلگەن بولۇپ، كېيىن تەرەققىي قىلىپ، كۆپ خىل تۈرلەرنى شەكىللەندۈرگەن ۋە ئۆيغۇر ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ تەركىبىدە خىلى بۇرۇنلا يېتەكچى ئورۇننى ئىگىلىگەن. شۇنىڭدەك، مۇقىملاشقان كۈيلەر گۇرۇپپىسىنى شەكىللەندۈرگەن. « مۇقام» ئاتالغۇسى دولان كۈيلىرى گۇرۇپپىسىغىمۇ ماس كەلگەنلىكى ئۈچۈن، كېيىنكى چاغلاردا « مۇقام» دېگەن بۇ يېڭى ئاتالغۇنى دولان كۈيلىرىنىڭ نامىغىمۇ ئىشلەتكەن. ئەمما، ئۇنى دولان كۈيلىرى گۇرۇپپىسىنىڭ ئومۇمىي نامى بولغان « باياۋان» سۆزىنىڭ ئورنىغا دەسسەتكەن بولسىمۇ، لېكىن دولان مۇقاملىرىنىڭ نامى شۇ مۇقامنىڭ پەيدا بولۇشىغا مۇناسىۋەتلىك مۇھىم ۋەقەلەرگە ئاساسەن قويۇلغاچقا، ھەر بىر يەككە مۇقامنىڭ نامىغا قوشۇلۇپ كېلىدىغان « باياۋان» سۆزىنى زادىلا ئۆزگەرتەلمىگەن. خەلق ئىچىدە بولسا، « مۇقام» دېگەن يېڭى ئاتالغۇنى ئەمەس، بەلكى ئەجدادلىرىدىن تارتىپ ئاتاپ كەلگەن « باياۋان» دېگەن نامنى قوللىنىپ كېلىۋەرگەن.

## باياۋان دېگەن نامنىڭ كېلىپ چىقىشى

« باياۋان» دېگەن سۆز چۆل-جەزىرە، جاڭگال، بىپايان

① « تارىخىي مۇسىقىيۇن» . مىللەتلەر نەشرىياتى 1984 - يىل نەشرى 7 - بەت.
② « شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر تەتقىقاتى» 1992 - يىل 1 - سان 64 - بەت.

كەگرى دالا دېگەن مەنىدە بولۇپ، بۇ مەزمۇن جەھەتتىن ئىپتىدائىي باشلانغۇچ دەۋرلەرگە قارىتىلغان. ئىپتىدائىي دەۋرلەردە-كى ئەجدادلىرىمىز دىنىي مۇراسىملىرىدا ئۇسسۇل ئويناپ ناخشا ئېيتىش ۋە ئۆزئارا قوشاق ئېيتىشقا ئوخشاش ئويۇن-پائالىيەتلىرىنى ئۆتكۈزۈشتىن باشقا، ئوۋ ئوۋلاش، بېلىق تۇتۇش، ئورمان كېسىش، بوزيەر ئېچىش قاتارلىق ئىشلەپچىقىرىش شەكىللىرى بىلەن شۇغۇللىنىش جەريانىدا، ئۆزلىرىنىڭ ئارزۇ-ئارمانلىرى، ھەسرەت-نادامەتلىرى، مۇھەببەت-نەپرەتلىرىنى، تەسىرلىك ھادىسىلەرنى، رېئال ئەمگەك ۋە تەسەۋۋۇرلىرىنى تەسۋىرلەپ، بېيىت-قوشاقلار توقۇغان. ئۇلار سەپەر قىلغاندا، يايلاقلاردا ياكى چۆل-باياۋانلاردا يۈرۈپ يالغۇزلۇق، غېرىبلىق ھېس قىلغان چاغلىرىدا ئىچ پۇشۇقىنى چىقىرىش ئۈچۈن، ئاشۇ تەسىرلىك قوشاقلارنى ئاھاڭغا سېلىپ، يۇقىرى ئاۋاز بىلەن مۇڭلۇق تovلاپ، غەزەل قىلىپ ئوقۇغان. بۇ غەزەللەر ئۆزىنىڭ مىللىيلىكى ۋە ھېسسىياتچانلىقى بىلەن ئاڭلىغۇچىلارنىڭ ئىشتىيتك زوقىنى قوزغاپ، ئۇلارنى ئۆزىگە قاتتىق جەلپ قىلغان. نەتىجىدە بۇ خىل مۇڭلۇق غەزەللەرنىڭ ئەمگەك جەريانىدا چۆل-باياۋانلاردا يۇقىرى ئاۋاز بىلەن ئوقۇلغىنىغا ئاساسەن «باياۋاندا توۋلانغان غەزەل»، «غېرىبلىق ناخشىسى» ياكى «باياۋان غەزىلى» دېگەن مەزمۇندا «باياۋان» دەپ ئاتالغان. دولان «باياۋان» (مۇقام) لىرى دەسلەپتە سىرتتا، باياۋانلاردا ئوقۇلغان بولسا، كېيىنچە خەلق ئارىسىدىكى مۇڭلۇق كۈيلەرنىڭ ھەر خىل ژانىرلىرىنى قوبۇل قىلىش ئارقىلىق بېيىپ، ئاۋۋالقى يەككە ھالەتتىن تەرەققىي قىلىپ بارا-بارا مۇزىكا تەككەش قىلىنىدىغان، كۆكۈل ئېچىش سورۇنلىرى، توي-مەرىكە ۋە باشقا مۇناسىپ سورۇنلاردا ئېيتىلىپ، كىشىلەرگە ھۇزۇر بېغىشلايدىغان، ئۇنىڭ يېقىملىق مۇڭلىرى خەلقنىڭ مەنىۋى ھاياتىنى جانلاندۇرىدىغان بولدى.

مۇزىكىلىق باياۋاننىڭ بارلىققا كېلىشى دولان مەشرىپىنىڭ تۈنجى شەكىللىنىشتىن كېيىنكى تولۇقلىنىش باسقۇچى بولۇپ، مۇزىكىلىق مۇقام، مەشرەپنىڭ ئېپتىدائىي باسقۇچىدىكى ئاددىي ئويۇن شەكلىنى تولۇقلاپ مۇكەممەللەشتۈرۈپ، مۇقەررەر سىستېمىغا كىرگۈزگەن. شۇندىن باشلاپ، مۇزىكىلىق مۇقام بارا - بارا ئۇسسۇللۇق مەشرەپنىڭ باشلامچىسى بولۇپ قالغان. دولان مەشرىپىدە مۇقامنىڭ يېتەكچى ئورۇندا تۇرۇشى ۋە ھەر بىر ئېيتىلىشتىن كېيىن بىر قېتىم توۋلاپ، ئاندىن ئىككىنچى ئېيتىلىشنى باشلىشى، مۇقام سەنئىتىنىڭ تۈنجى باسقۇچى بولۇپ، ھەممىدىن بۇرۇن بارلىققا كەلگەنلىكىنى ئىسپاتلايدۇ. «باياۋان» دېگەن ناممۇ، ئۇنىڭ پەيدا بولۇش دەۋرىگە ئىنتايىن ماس كەلگەن.

## دولان مۇقاملىرىنىڭ ناملىرى ۋە ئۇنىڭ پەيدا بولۇشى

دولان مۇقاملىرىنىڭ ناملىرى ئاساسەن، شۇ مۇقامنىڭ پەيدا بولغان دەۋرى، جۇغراپىيىلىك ئورنى، مۇزىكىلىق خۇسۇسىيىتى، سورۇننىڭ خاراكتېرى، مۇناسىۋەتلىك تارىخىي ۋەقەلەرگە ئاساسەن، خەلق تەرىپىدىن ياكى مۇزىكانتلار تەرىپىدىن قويۇلغان. تارىخىي مەنبەلەردىن ۋە خەلق ئارىسىدىكى پىشقەدەم مۇقامچىلاردىن تەكشۈرگەن نەتىجىلەردىن قارىغاندا، تارىختا ھەر خىل ئاھاڭ (غەزەل) ژانىرلىرىدىن بۆلۈنۈپ چىقىپ مۇقىملاشقان «باياۋان» كۈيلىرى قىرىق تۆتكە يېتىپ، ھەر قايسىسى بىر خىل نام بىلەن ئاتالغان. كېيىنكى ۋاقىتتا قىرىق تۆت باياۋاننىڭ ئارىسىدىن ئون ئىككىنى تاللاپ، ئۇنى «ئون ئىككى ئاچال» دېگەن ئومۇمىي نامى بىلەن ئاتىغاندىن كېيىن، تاللانغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئىسىملىرى داۋاملىق ئېغىزغا ئېلىنىپ، قالغان ئوتتۇز ئىككى باياۋاننىڭ ناملىرى ئېتىباردىن

قالغان. ئۇنىڭ ناملىرى پەقەتلا «ئون ئىككى ئاچال، ئوتتۇز ئىككى باياۋان» دېگەن ئومۇمىي نام بىلەن ئاتىلىپ، يەككە نامىلىرى تەدرىجىي ئەستىن كۆتۈرۈلگەن ياكى تاللانغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ نامىلىرىغا ئارىلىشىپ قېلىپ، ۋاقىتنىڭ ئۆتۈشى بىلەن بىر مۇقامنىڭ نامى ھەر بىر جايدا ئوخشىمىغان بىر خىل نام بىلەن ئاتىلىپ، ھەتتا بىر مۇقام بىر قانچە نام بىلەن ئاتىلىشتەك مۇجمەللىكنىڭ كېلىپ چىقىشىغا سەۋەب بولغان. بۇ ھادىسە، مۇقام نامىلىرىنى ئۇنتۇش، ئازغىشىشتىن كېلىپ چىققان بولۇپ، بەزىسىنىڭ مۇقامى بار، نامى يوق، بەزىسىنىڭ نامى بار، مۇقامى يوق بولۇشتەك ئەھۋال يۈز بېرىپ، بەزى نامى ئۆچكەن مۇقاملارنى ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ نامىلىرى بىلەن ئاتىۋالغان. ھالبۇكى بۇناملار دولان مۇقاملىرىنىڭ نامىلىرى تەتقىقاتىدا يەنە بىر مۇرەككەپلىكنى كەلتۈرۈپ چىقارغان. بەزى ناملار يەرلىك تىل تەلەپپۇزىدا ئىككىگە بۆلۈنۈپ كەتكەن. مەسىلەن: جۇلا باياۋاننى ئالساق، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئاۋاتبازار، يېڭىئۆستەڭ يېزىلىرىدا «جىلۇ» دەپ تەلەپپۇز قىلىنىدۇ. بەزىلىرى «جەلىر» مۇ دەپ قويىدۇ. مەدەنىيەت ئورۇنلىرىدىكى ئارخىپلارغا ئاشۇ بويىچە «جەلىر» دەپمۇ يېزىلىپ قالغان. ھازىرقى ۋاقىتتا، دولان رايونلىرىدا تىلغا ئېلىنىپ كېلىۋاتقان ناملار: باش باياۋان، بوم باياۋان، زىل باياۋان، سىم باياۋان، موغال باياۋان، ساموق باياۋان، ئۆزھال، ئەززال، خۇدەك باياۋان، جۇلا (جىلۇ) باياۋان، دۇگامەت (دولامەت)، راك (رەك)، ناۋا، چۆل باياۋان، مۇشاۋىرەك، چۆل بۇيۇك، يەكتەك باياۋان، دۇتار باياۋان، بايات، قەمبەر، باياۋان مۇقامى قاتارلىق 22 تۈردىن ئىبارەت بولۇپ، مارالبېشى ناھىيىسىدە ئون ئىككى مۇقام، بىر سەنەم بار. بۇلاردىن دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ سېرىغۇنۇش كەنتىدىكى ھەسەنجان توقسۇپنىڭ ساقلاپ كەلگىنى: زىل باياۋان، بوم باياۋان، سىم باياۋان، باش باياۋان (راك)،

جۇلا، چۆل باياۋان (مۇشاۋرەك)، سامۇق باياۋان (ئەرزال)، خۇدەك باياۋان، ناۋا، دوگامەت، چۆل بۇيۇك باياۋان قاتارلىق 11 مۇقام، «قەمبەرخان» ناملىق بىر سەنەمدىن ئىبارەت. ئېيتىشلارغا قارىغاندا، بۇ سەنەمنىڭ مۇقەددىمىسى «قەمبەر باياۋان» دەپ ئاتالغان. تەدرىجىي ئۇنىڭ مۇقام قىسمى ئەستىن كۆتۈرۈلۈپ، سەنىمى قالغان. بۇنى ئەلنەغمىچىلەر «قەمبەرخاننىڭ سازىمەن» دەپ ئاتاپ كەلگەن. بۇ نەغمە پەقەت بىرلا سەنەم بىلەن ئاخىرلىشىدۇ. مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازىرىدىكى مۇسا ئاۋۇت ساقلاپ كەلگەن «دۇتار مۇقامى» ياكى «دۇتار باياۋان» دەپ ئاتىلىدىغان بىر مۇقام بار. مارالبېشىنىڭ تۇمشۇق چاپان كۆيدىدە ھەمەجان سىدىق ساقلاپ كەلگەن «يەكتەك مۇقامى» ياكى «يەكتەك باياۋان» دەپ ئاتىلىدىغان يەنە بىر مۇقامۇ بار. يۇقىرىقىلاردىن باشقا، مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازىرىدا مەشرەپلەردە مۇقەددىمە قىلىنىپ كېلىۋاتقان نامسىز مۇقاملاردىنمۇ بىر قانچىسى بار. ئاۋات بازىرى مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئەڭ چەت يېزىسى بولۇپ، بۇ جاينىڭ مەدەنىيىتىدە باشقا رايونلاردىن پەرقلىنىدىغان مەلۇم ئۆزگىچىلىكلەر بار. ئوخشاش بىر خىلدىكى مۇقاملارمۇ، ئېيتىلىش جەھەتتىن باشقا رايونلاردىن پەرقلىنىدۇ. بەزى مۇقاملاردا، داپەندىلەردىن بىرى مۇقامنى باشلاپ بىرىنچى مىسراسى ئاياغلىشىش بىلەن تەڭ، چالغۇچىلارنىڭ ھەممىسى بىردەكلا يۇقىرى ئاۋاز بىلەن پەقەت بىرلا قېتىم، «يا» دەپ توۋلايدۇ. ئۇندىن كېيىن تەكرارلىمايدۇ. مۇقام ئاھاڭلىرى قىسقا-قىسقا ئېيتىلىدۇ. يەنە بەزى مۇقاملارنىڭ باش مىسراسىنىڭ تۈگىشى بىلەن باشقا مۇقاملارغا قوشۇلۇپ كېلىدىغان «ئاللا» ياكى «ئاللا، ئاللا، ئاللا» نىڭ ئورنىغا «بۇلا، بۇلا، بۇلا» دەپ ئاخىرلاشتۇرىدۇ. بۇ مۇقاملار ئەسلىدە دولان باياۋانلىرىنىڭ تەركىبىي قىسمى بولۇپ، ئىسلامىيەتتىن كېيىن پەقەت تاللانغان «ئون ئىككى ئاچال»

(ئون ئىككى مۇقام) نىڭ قوشۇمچىلىرىنى ئۆزگەرتىپ «ئاللا»
سۆزىنى كىرگۈزگەن بولسىمۇ، مەشرەپ تەركىبىگە كىرگۈزۈلمىگەن
يەككە باياۋانلار بىلەن كارى بولمىغان. كېيىنكى دەۋرلەردە
چەت-ياقا جايلاردىكى رايونلاردا ساقلىنىپ كەلگەن بۇ باياۋانلار
مەشرەپ تەركىبىگە كىرىپ مۇقەددىمە قىلىنغان. «يا»،
«بولا، بولا، بولا» دېگەن قوشۇمچىلارمۇ قەدىمدىن يېتىپ
كەلگەن. ۋەھالەنكى، بۇ مۇقاملار قىسمەن جايلاردا ساقلانغان
بولسىمۇ، نامى ئۆچۈپ كەتكەن. ئىزاھلاپ ئۆتۈش زۆرۈركى،
يۇقىرىدا تىلغا ئېلىنغان دولان مۇقامىنىڭ ئاتىلىپ كېلىۋاتقان نام
تۈرلىرىدە ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ناملىرىنىڭ كۆرۈلۈشى
دولان مۇقامى ناملىرى تەتقىقاتىدا مۇجمەللىك پەيدا قىلىسىمۇ،
مۇشۇ ناملار بىلەن ئاتىلىدىغان دولان مۇقاملىرى روشەن ھالدا
ياكى مەلۇم دەرىجىدە ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ ئاشۇ نامى
بىلەن ئاتىلىدىغان مۇقاملىرىغا ئوخشىشىپ كېتىدۇ. بۇ ئەھۋال،
ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىدىكى بەزى مۇقاملارنىڭ دولان مۇقاملىرى
ئاساسىدا تەرەققىي قىلغانلىقىنى ئىسپاتلايدۇ. بۇنىڭدەك ئوخشاشلىقنى
دولان مۇقاملىرى ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىدىن قوبۇل قىلىۋالغان
دەپ قاراشقا بولمايدۇ. ھالبۇكى ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقاملىرى
دولان مۇقاملىرى ئاساسىدا تەرەققىي قىلغان بولغاچقا، بۇ
مۇقاملارنىڭ ئەسلىدىكى ناملىرى يوقالغان ئەھۋال ئاستىدا،
دولان مۇقاملىرى ئۇنىڭ تەرەققىي قىلغان باسقۇچىنىكى يېڭى
ناملىرىنى قوبۇل قىلىپ قوللانغان. شۇڭلاشقا دولان مۇقاملىرىنىڭ
ھەرقايسى رايونلىرىدىكى نام ئاتىلىشى ئوخشىمىسىمۇ، مۇقامنىڭ
ئۆزى ئوخشايدۇ. ئاۋات ۋە مەكىت قاتارلىق رايونلاردىكى
مۇقاملارنىڭ ھەممىسى نامدا مەلۇم دەرىجىدە پەرقلەنسىمۇ،
ئەمەلىيەتتە، مارالبېشى ناھىيىسىدە ساقلانغان دولان ئون ئىككى
مۇقامى ئارىسىدا كۆرۈلىدۇ. ئوخشىمايدىغىنى مارالبېشىدا ئۈچ مۇقام
ئارتۇق.

# دولان ئون ئىككى مۇقامىنىڭ نام پەرقلىرى

1) باش باياۋان (بۇنى رەك دەپمۇ ئاتايدۇ)
2) بوم باياۋان
3) زىل باياۋان (ئاۋات ناھىيىسىدە موغال باياۋان دەپ ئاتايدۇ)
4) سىم باياۋان
5) چۆل باياۋان (سىرىغۇنۇشتا، دولان ناۋاسى دەيدۇ)
6) سامۇق باياۋان (بەزىلەر ئۆزھال دەپ ئاتايدۇ، يەنە باشقاناملار بىلەن ئاتاشلارمۇ بار. تولۇق بىرلىككە كەلمىگەن)
7) جۇلا (مارالبېشىنىڭ بېگىئۆستەڭ، بېگىئاۋاتتا «جىلۇ» دەپ ئاتايدۇ. بەزىلەر «جەلىر» دەيدۇ.
8) دۇگامەت (ئاۋات ناھىيىسىدە «دولامەت» دەپ تەلەپپۇز قىلىدۇ)
9) باياۋان مۇقامى (بۇنى ئەرزال دەپمۇ ئاتايدۇ)
10) چۆل بۈيۈك باياۋان (ئاۋات ناھىيىسىدە ناۋا دەيدۇ)
11) خۇدەك (ئاۋات ناھىيىسىدە يوق)
12) دۇتار باياۋان (دۇتار مۇقامى، ئاۋات ناھىيىسىدە مۇشاۋرەك دەپ ئاتايدۇ).

دولان مۇقاملىرىنىڭ مۇنداق كۆپ خىل نام بىلەن ئاتىلىشىغا مۇنداق ئىككى مەسىلە سەۋەب بولغان بولۇشى مۇمكىن.

بىرىنچىسى، دولان مۇقاملىرى ئۇزاق تارىخقا ئىگە بولغاچقا، ئۇزاق تارىخي دەۋرلەر جەريانىدا ئۇنىڭ ناملىرى ئالمىشىپ كەتكەن ۋە ياكى بەزىناملار ئۆچۈپ كەتكەن. مۇقام ناملىرىنى تەكشۈرۈشتە ئېيتىپ بەرگۈچىلەر ئېسىگە كەلگەنلىرىنى دەپ بەرگەن ياكى تاپالمىغان مۇقاملارنىڭ ئورنىغا ئۇيغۇر-كلاسسىك مۇزىكىسى ئون ئىككى مۇقام ناملىرىدىن بىلگەنلىرىنى ئېيتىپ بېرىپ تولدۇرۇپ قويغان.

ئىككىنچىسى، مۇقام نامىلىرىنى دەسلەپكى قەدەمدە تەكشۈرۈپ
تىزىملاش ئىشلىرى ئاددىي ئۇسۇلدا بولۇپ، بەزى مۇقاملارنىڭ
نامىلىرى تولدۇرۇپ قويۇلغان. ئالايلۇق، دولان مۇقاملىرىدا زىل
باياۋان دېگەن نام ناھايىتى مۇھىم ئاساسقا ئىگە بولسىمۇ، ئاۋات
ناھىيىسىدە ئۇنى موغال باياۋان دەپ ئاتاپ كەلگەن. ئەسلىدە
بۇ مۇقام ئاۋاتقا مارالبېشى ناھىيىسىدىن كىرگەن بولۇپ، مارالبېشى
ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاقتىكى موغال كەنتىدىن ئېلاخۇن ئىسىملىك بىر
مۇقامچى تەخمىنەن بۇنىڭدىن 200 يىللار ئىلگىرى ئاۋات ناھىيىسىنىڭ
غوروچۆل يېزىسىغا كۆچۈپ كېلىپ، ئاۋات، ئاقسۇ قاراتال قاتارلىق
يۇرتلىرىغا زىل باياۋان مۇقامىنى تاراتقان. ئېلاخۇن زىل باياۋان
مۇقامىدا مەشھۇر بولغان. ئۇنىڭدىن كېيىن ئوغلى ئايۇپخان يېتىشىپ
چىققان. بۇلار ئاۋاتقا يەرلىك بولمىغاچقا، ئاۋاتلىقلار ئۆز ئادەتلىرىگە
ئاساسەن ئۇلارنىڭ ئەسلىدىكى يۇرتىنى فامىلىگە ئوخشاش قوللىنىپ
«ئېلاخۇن موغال»، «ئايۇپخان موغال» دەپ ئاتىغان. ئايۇپخاندىن
كېيىن ئۇنىڭ ئوغلى نايۇپخان، ئۇنىڭ ئوغلى ئەيسا، ئۇنىڭ ئوغلى
مۇسا، ئۇنىڭ ئوغلى ئابدۇقادىر مۇسالارغا كەلگىچە ھەممىسىنىڭ
ئىسمىغا «موغال» دېگەن نام قوشۇلۇپ كەلگەن. بۇ بىرقانچە
ئەۋلاد كىشىلەرنىڭ ھەممىسى مۇقامچىلار بولۇپ، بىر-بىرىگە ۋارىسلىق
قىلىپ، زىل باياۋان مۇقامىنى ساقلاپ كەلگەن. لېكىن بۇ مۇقامنىڭ
نامى تەدرىجىي ئۇنتۇلۇپ كەتكەن. مۇقام نامىلىرىنى تىزىملاشتا
بۇ مۇقامنىڭ ئەسلى نامىنى بىلمىگەنلىكتىن، ئاشۇ مۇقامچىلارنىڭ
قوشۇمچە نامىدا (موغاللىقلار ئېيتقان مۇقام بولغاچقا)، موغال باياۋان
دەپ تىزىملاپ يوللىۋەتكەن. شۇنىڭ بىلەن بۇ، دولان مۇقاملىرىدىكى
بىر خىل نام بولۇپ قالغان. بۇنداق كەيپىياتلار ھازىرمۇ مەۋجۇت.
بەزى ئاپتورلار ئاۋات ناھىيىسىدە «بوستان1»، «بوستان2»،
«بوستان3»، «بوستان4» دېگەن يەرلىك دولان ئەلنەغمىلىرى
بار، دەپ ئوتتۇرىغا قويىدى. بۇ ئەلنەغمىلەرنىڭ نامى «بوستان»
ئەمەس، بەلكى «بەشئېرىق سەنەمى» دېيىلىدۇ. ھازىرمۇ

شۇنداق. «بوستان مۇقامى» دېگەن نامنى شۇ جايدىكى خەلق ياكى مۇقامچىلارمۇ بىلمەيدۇ. ئەسلىدە بەشئېرىق يېزىسىدا (بۇ يېزا 1958-يىلى ئاقسۇ ناھىيىسىدىن ئاۋات ناھىيىسگە ئۆتكۈزۈپ بېرىلگەن بولۇپ، دولان يېزىسى ئەمەس) بۇنىڭدىن بىر قانچە يىللار ئىلگىرى ئىمىن قارلىغاچ نامىلىق بىر كىشى ئۆتكەن بولۇپ، ئۇ، ئۆزىگە قوشنا بولغان ئاۋات، قارىتال قاتارلىق جايلاردىكى دولان مۇقاملىرىدىن ئۆرنەك ئېلىپ، دولان مۇقاملىرىغا يېقىنلىشىپ كېتىدىغان ئىككى-ئۈچ خىل مۇقام ئىجاد قىلغان. يېقىنقى ئىككى-ئۈچ يىلدىن بۇيان بەشئېرىق سەنئەتكە قىزىققۇچىلار ئۇنىڭ ناملىرىنى سۈرۈشتۈرگەندە، بىر كىشىنىڭ — ئىمىن قارلىغاچ دېگەن كىشى بەشئېرىقنىڭ بوستان كەنتىدە ئۆتۈپتىكەن. شۇنىڭ مەھەللىسى نامىدا «بوستان» دەپ قويايلى دېگىنىگە ئاساسەن، بۇ ئالاھىدە گەۋدىلىنىپ مەيدانغا چىقىپ قالغان. بۇنداق قالايمىقانچىلىقنى باشقا مۇقام ناملىرىدىمۇ يوق دېگىلى بولمايدۇ. دولان مۇقاملىرىنىڭ ئەزەلدىن ئاتىلىپ كەلگەن ئۆزىنىڭ ناملىرى بار. بۇ نامىلار شۇ مۇقامغا قەدىمدىن سىڭىپ كەلگەن مەلۇم تېكىستلىرى بىلەن ماسلىشىدۇ. ھالبۇكى دولان مۇقاملىرىغا سىڭگەن تېكىستلەرنىڭ ھەممىسى خەلق قوشاقلىرى بولۇپ، تۇراقسىز بولسىمۇ، لېكىن ھەر بىر مۇقامنىڭ ئەزەلدىن ئۆزىدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان بىرنەچچە تېكىستلىرىمۇ بولىدۇ. ئۇ، جەزمەن شۇ مۇقامنىڭ تارىخىغا خاس مەلۇم ئوبرازلىق مەزمۇنلارغا ئىگە.

## دولان مۇقامى ناملىرىنىڭ كېلىپ چىقىشى

دولان مۇقامى ناملىرىنىڭ كېلىپ چىقىشى ھەققىدە دولان مۇقامچىلىرىدىن ئاۋات ناھىيىسىنىڭ غورۇچۆل يېزا خاڭگۇۋۇڭ كەنتىدە (ئەسلى مەھەللىسى ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ئايباغ يېزا تۆۋەنكى دولان كەنتىدىن) ئۆتكەن مەشھۇر دولان راۋابچىسى مامۇت زەيدىنىڭ شارگىرتى، ھازىرقى پېشقەدەم دولان راۋابچىسى مەمتاۋلا (مۇھەممەت

ئابدۇللا) راۋابىنىڭ ئىسپاتلىشىچە، تارىختا ئۆتكەن دولان مۇقامى ئۇستازلىرى شاگىرتلىرىغا ھەر بىر مۇقامنى ئۆگەتكەندە شۇ مۇقامنىڭ تارىخىنىمۇ بىرگە ئۆگىتىشنى داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن. بۇ خىل ئاغزاكى تارىخلارنىڭمۇ ناھايىتى مۇھىم ئاساسى بار. تەكشۈرۈش نەتىجىلىرىگە ئاساسلانغاندا، دەۋرىمىزگە يېتىپ كەلگەن دولان مۇقاملىرىنىڭ ناملىرى يىگىرمە ئىككىگە يەتسىمۇ، ئاساسلىق دولان مۇقامى ئون ئىككى بولۇپ، ئۇنىڭ ناملىرىمۇ ئون ئىككى. بۇ ناملار:

1. باش باياۋان، 2. بوم باياۋان، 3. زىل باياۋان، 4. سىم باياۋان، 5. چۆل-باياۋان، 6. سامۇق باياۋان، 7. جۇلا باياۋان، 8. دۇگامەت، 9. باياۋان مۇقامى، 10. چۆل بۇيۇك باياۋان، 11. خۇدەك باياۋان، 12. دۇتار باياۋان (دۇتار مۇقامى) قاتارلىقلاردىن ئىبارەت بولۇپ، بۇ ناملارنىڭ ھەر بىرى بىر مۇقامغا مۇتلەقلىشىپ كېتەلمىگەن. بوم باياۋان، سىم باياۋان، جۇلادىن باشقا مۇقاملارنىڭ ھەممىسى دېگۈدەك ھەر بىر جايدا بىر خىل نام بىلەن ئاتالماشتۇرۇپ ئاتالغان. شۇڭا بۇ ئەھۋال، بىزنىڭ دولان مۇقاملىرىنى قېزىش، رەتلەش، ناملىرىنى ئىسپاتلاش ئىشلىرىنى تېخىمۇ چوڭقۇرلاشتۇرۇشىمىزنى تەلەپ قىلىدۇ. تۆۋەندە دولان مۇقامى ناملىرىنىڭ كېلىپ چىقىشى توغرىسىدا بىر-بىرلەپ توختىلىپ ئۆتىمەن.

1. «باش باياۋان» — «تۇنجى باياۋان» دېگەن سۆز بولۇپ، ئەڭ بۇرۇن پەيدا بولغان، دېگەن مەنىنى بىلدۈرىدۇ. بۇ مۇقام دەسلەپتە مۇزىكىسىز بارلىققا كەلگەن. مەلۇم دەۋرلەردىن كېيىن، يەنە باشقا مۇقام تۈرلىرى ۋە مۇزىكىلىق مۇقاملار بارلىققا كېلىپ ئومۇملاشقان. مۇقاملارنى پەرقلەندۈرۈشتە، بۇ مۇقام ئەڭ بۇرۇن پەيدا بولغانلىقى ئۈچۈن «باش باياۋان» دەپ ئاتىلىپ، ئۇنىڭ قەدىمىيلىكى ئىپادىلەنگەن.

مەسىلەن:

بالا دەشتىدە ئەرۋاھ،
ئۇنىڭ ھالىنى كۆردۇم.

يېتىپتۇ داڭ سۆڭەك بولۇپ،
ئۇنىڭ مازارىنى كۆردۇم.

دېگەن بۇ تېكىست، مۇقەررەر باش باياۋان مۇقامىغا سىلىنىپ كەلگەن. بۇنىڭدا ئىپتىدائىي زامانلاردا ئادەم ئۆلسە، دەپنە قىلماي، ئاشكارا تاشلىۋېتىشتەك ئادەتلەرنىڭ بولغانلىقى ئىپادىلەنگەن. يەنە باش باياۋان مۇقامىغا:

ئىلاھا مەن باياۋاندا،
تېنەپ قالدىم بۇ جاڭگالدا.
پۇتۇمغا كۆك تىكەن تەگسە،
ئالالماي ئەقلىم ھەيراندا.

دېگەن تېكىستلەر سىلىنىپ كەلگەن. بۇنىڭدا ئىپتىدائىي دەۋرلەردىكى ئادەملەرنىڭ باياۋانلاردا ياشاپ ئۆتكەنلىكى، داۋاملىق چۆللۈك ياكى جاڭگاللاردا ئېزىپ يۈرگەنلىكى، ئۇ زامانلاردىكى ئادەملەرنىڭ بىلىم-سەۋىيىسىنىڭ تۆۋەنلىكىدىن پۇتىغا كىرگەن كۆك تىكەننى ئېلىشقىمۇ ئەقلى يەتمەي، ھەيران قالغانلىقىدەك تارىخىي ئوبرازلار ئىپادىلەنگەن.

2. «بوم باياۋان»، 3 «زىل باياۋان»، 4، «سىم باياۋان» دېگەن ناملار — شۇ مۇقام راۋىنىڭ قايسى سىمدىن باشلانغان بولسا، شۇ سىمنىڭ نامى بىلەن ئاتالغان.

دولان راۋىبى پەدە بېكىتمەي چالىدىغان كۆپ خىل ئاۋازلىق چالغۇ ئەسۋابى بولۇپ، بەزى جايلاردا ئۇن يەتتە تال سىم، بەزى جايلاردا ئۇن ئۈچ تال سىم سالىدىغان قىلىپ ياسىلىدۇ. ئۇن يەتتە سىملىقنىڭ يۇقىرىدىكى ئۈچ قۇلاقتا ئىككىسى بوم، بىرى زىل ئۈچ تال تار، تۆۋەنكى قىسمىدىكى قۇلاقتا ئۇن تۆت تال سىم ئورنىتىلىدۇ. ئۇن ئۈچ سىملىقنىڭ يۇقىرىدىكى ئۈچ قۇلاقتا ئىككىسى بوم، بىرسى زىل ئۈچ تال تار، تۆۋەندىكى قۇلاقلىرىغا ئۇن تال سىم ئورنىتىلىدۇ. ئەمما ھەر ئىككىسى ئوخشاش خۇسۇسىيەتكە ئىگە بولۇپ، ئاساسىي ئاھاڭى بوم ئاۋاز بىلەن تۈزىلىدۇ. ئۇن

تۆت سىمدىن (ياكى ئون تال سىمدىن) يەتتە خىل ئاۋاز چىقىدۇ. باش تەرەپتىكى ئىككى خىل سىم بىرلىشىپ، نوتا ئاھاڭىدىكى «سو» نى تەشكىل قىلسا، 3-، 4-سىم بىرلىشىپ چېكىتلىك ئېگىز «دو» ئاھاڭىنى، 5-، 6-سىم بىرلىشىپ، چېكىتلىك ئېگىز «رەي» ئاھاڭىنى، 7-، 8-سىم بىرلىشىپ، چېكىتلىك ئېگىز «مى» ئاھاڭىنى، 9-، 10-سىم بىرلىشىپ، چېكىتلىك ئېگىز «فا» ئاھاڭىنى، 11-، 12-سىمى بىرلىشىپ، چېكىتلىك ئېگىز «سو» نى، 13-، 14-سىمى بىرلىشىپ، چېكىتلىك ئېگىز «لا» ئاھاڭىنى تەشكىل قىلىدۇ. ئون ئۈچ قۇلاقلىق راۋابنىڭ ئون تال سىممۇ، ئون تۆت سىم بىلەن ئوخشاش ئاۋاز بېرىش خۇسۇسىيىتىگە ئىگە بولۇپ، ئەمەلىيەتتە ھەر ئىككى خىل راۋابنىڭ ئاۋاز بېرىشى پەرقلەنمەيدۇ.

بۇ راۋاب ئاساسلىق 1- تارىنىڭ ئۈستىگە چۈشكەن قولنىڭ تۆۋەنگە يۆتكىلىش خۇسۇسىيىتىگە ئاساسەن توققۇز ئاۋازغا تەڭ كېلىدىغان ۋە ئۇنىڭدىنمۇ كۆپ ئاۋاز چىقىرىشتەك خۇسۇسىيەتكە ئىگە بولغانلىقىنى، مۇقامنىڭ بوم تارىدىن باشلانغىنى «بوم باياۋان»، زىل تارىدىن باشلانغىنى «زىل باياۋان»، سىمدىن باشلانغىنى «سىم باياۋان» دەپ ئاتىلىپ كەلگەن.

شۇنىمۇ ئىزھالاپ ئۆتۈش زۆرۈركى، «بوم باياۋان»، «زىل باياۋان»، «سىم باياۋان» مۇقاملىرىنىڭ نامى راۋابنىڭ باشلىنىش سىملىرىغا ئاساسەن قويۇلغان دېگەنلىك يۇقىرىقى ئۈچ مۇقام بىرلا ۋاقىتتا ۋۇجۇدقا كەلگەن، دېگەنلىك ئەمەس. خەلق رىۋايەتلىرى ۋە مۇقام تېكىستلىرىدىن قارىغاندا، يۇقىرىقى مۇقاملار بىر-بىرىدىن ئىلگىرى-كېيىن ھالدا بارلىققا كەلگەن بولۇپ، ئارىلىقلىرىدا نۇرغۇن تارىخىي دەۋرلەر ئۆتكەن. بوم باياۋاندىكى:

بۇ راۋاب قانداق راۋاب،
قوي تارىسى سالغان راۋاب.
ياخشى مېھمان كەپتۇ دەپ،
شۇنىڭ ئۈچۈن چالغان راۋاب.

دېگەن تېكىستلەر، راۋابنىڭ سىمسىز، تارلىق چالغۇ ئەسۋابى ئىكەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ. بۇنىڭدىن «بوم باياۋان» مۇقامى تېخى راۋابقا سىم سېلىش كەشپ قىلىنمىغان دەۋرلەردە پەيدا بولغانلىقىنى ئايدىڭلاشتۇرۇۋېلىش مۇمكىن.

«سىم باياۋان» مۇقامى بولسا، راۋابقا سىم سېلىش كەشپ قىلىنغاندىن كېيىن بارلىققا كەلگەن.

5. «چۆل باياۋان» — دولانلىقلار قەدىمكى ماكانلىرىدىن كۆچۈپ، تارىم بوستانلىقىغا يېڭى كەلگەن زامانلاردا ئىجاد قىلىنغان بولۇپ، كۆچمەن دولانلىقلار يېڭى جايغا كەلگەندىن كېيىن، دەسلەپتە:

كەلمىگەن يەرگە كېلىپ داپنى سوقالمايدۇ كىشى،
چەككىلى تاماكا يوق ئۇيىنغىلى نەدە كىشى.

دەپ قوشاق قوشۇپ غەزەل ئوقۇغان بولسا، يېڭى جاينىڭ جۇغراپىيىلىك ئورنى، ئۇ جايدىكى توغراق، يۇلغۇنلارغا قاراپ:

خەلقى بۇ جاينى چۆل دېگەن،
چۆل ئەمەس بازار ئىكەن،
توغرىقى ئالمىغا ئوخشاش،
يۇلغۇنى مازار ئىكەن.

دەپ قوشاق قوشۇپ، بۇ مۇقامنى چۆل-جاڭگاللاردا يۇرۇپ ئېيتقان. مۇقامغا سېلىنغان قوشاقلار ناھايىتى ئوبرازلىق بولۇپ، ھەم ئەمەلىي، ھەم رىغبەتلەندۇرۇش مەزمۇنىغا ئىگە، ھەم ئۇ، چۆللۈكتە ياشاۋاتقان تارىخىي شارائىتتا پەيدا بولغانلىقى ئۈچۈن، مۇقامنىڭ نامىنى «چۆل باياۋان» دەپ ئاتىغان.

6. «سامۇق باياۋان» — ئەسلى ئاتىلىشى «ساما باياۋان». «سەمائ»، ئەرەبچە ئىشتىش، ئاڭلاش، ناخشا-مۇزىكا، ساما، رەقس (ئۇسسۇل) قاتارلىق مەنىلەرنى بېرىشتىن باشقا، كۆك، ئاسمان قاتارلىق مەنىلەرگىمۇ ئىگە بولۇپ، قەدىمكى زامانلاردا كىشىلەر كۆكتىن ئۆزلىرىگە نىجاتلىق تىلەيدىغان بىر خىل مىللىي ئۇسسۇللارنى ساما بىلەن

ئىپادىلىگەن. ئاغزاكى تارىخلارغا ئاساسلانغاندا، «سامۇق» نامى بىلەن ئاتالغان بۇ مۇقام، ساما ئۇسسۇلىنىڭ مۇزىكىسىدا مۇقەددىمە قىلىنغان، دېگەن رىۋايەت بار①. مېنىڭچىمۇ بۇ رىۋايەت مەلۇم ئاساسقا ئىگە بولۇپ، «سامۇق باياۋان»، «ساما باياۋان» نىڭ ئۆزگەرگەن ۋارىيانتى دەپ قاراش ئەقىلغا ئۇيغۇن.

«سامۇق باياۋان» نىڭ بارلىققا كېلىشى ئەڭ ئۇزاق تارىخقا ئىگە بولۇپ، ئۇ، دىن بىلەن تەڭ پەيدا بولغان. «ساما» ناخشا-مۇزىكا بىلەن ئۇسسۇل ئويناپ ئېلىپ بارىدىغان مۇراسىم ئويۇنى بولۇپ، ھەرقايسى تارىخي دەۋردە شۇ دەۋرگە (شۇ دەۋرنىڭ دىنىي ئېتىقادىغا) خاس تېكىستلەر سېلىنىپ ئېيتىلىپ كەلگەن. «سامۇق باياۋان» نىڭ تېكىستلىرىغا سېلىنىپ كېلىۋاتقان:

نادامەت ئەيلىگەن بىلەن،
ئۆلۈپ كەتكەن تىرىلمەيدۇ.
ئاھ ئۇرۇپ پەرياد چەكسەڭ،
قەبرىدىن ئاۋاز كەلمەيدۇ.

گۆرنىڭ ئىچى قاراڭغۇلۇق،
قايدىن كېلۇر يورۇقچۇلۇق.
بىچارە بولۇپ ياتقۇلۇق،
بۇ دۇنيانىڭ ۋاپاسى يوق.

خۇدانىڭ ئەمرىنى تۇتماي،
مۇسۇلمانمەن دېگەن بىلەن،
قاراڭغۇ گۆر ئازابىدىن،
قۇتۇلماقلىق بېسى مۇشكۇل.

دېگەن تېكىستلەرمۇ ئىسلامىيەتتىن كېيىن كىرگۈزۈلگەن تېكىستلەردۇر.

---

① ئاۋات ناھىيىسىنىڭ بازار ئىچىدە ئولتۇرۇشلۇق (غورۇچۆل) مەمتاۋلا راۋاب بىلەن بولغان سۆھبەت خاتىرىسىدىن پايدىلاندىم.

ئىسلامىيەتتىن تارتىپ تاكى هازىرغا قەدەر تەرىقەتچىلەر داۋاملاشتۇرۇپ كېلىۋاتقان سۇلۇك مۇراسىمىدا، ئويۇن باشلىنىشتىن بۇرۇن مۇقامنى مۇقەددىمە قىلىدۇ. ئاندىن نەغمە، ئۇسسۇللىرىنى ئوينايدۇ. بۇ ھەقتە موللا مۇسا سايرامى: «...بۇ گۇرۇھتىكى كىشلەر، ئەر-خوتۇن بىر ئۆيگە يىغىلىپ، نەغمە باشلىنىپ، ئەر-خوتۇن ئۇسسۇلغا چۈشىدىكەن. گاھى يىقىلىپ، گاھى قوپۇپ، مەست ۋە بىھوش بولۇپ، ئاغزىدىن كۆپۈك كېلىپ ھۇزۇر قىلىشىدىكەن. بۇلار < ھۇزۇرۇم > دەپ بىر مۇقام ئىختىرا قىلغىنىكەن. شۇنداق قىلىپ بىرنەچچە سائەتتىن كېيىن ئۇلار ھوشلىرىغا كەلگەن بولۇپ < ئۇھ > تارتىشىپ كۆزلىرىنى ئېچىپ ئولتۇرۇشىدىكەن. مۇنداق قىلىقنى < كەبىرۇيە > سۇلۇكى دەپ ئاتىشىدىكەن» ① دەپ يازغان. پاكىتلارغا ئاساسلانغاندا، بۇ مۇقام، سۇلۇكىلەردە ۋە سىرتقى پائالىيەتلەردىمۇ ئېيتىلىدىغان بولغاچقا، «سۇلۇك باياۋان» دەپ ئاتالغان بولۇشىمۇ مۇمكىن. كېيىنكى ۋاقىتتا، «ساما باياۋان» «سۇلۇك باياۋان» دېگەن ناملار ئەمەلدىن قېلىپ، «سامۇق باياۋان» دەپ ئاتالغان. ھازىرقى ۋاقىتتا بۇ مۇقام، مەشرەپلەردە ئېيتىلىشىنىڭ سىرتىدا، تەرىقەتچىلەرنىڭ «جەھرىيە» سۇلۇكىدىمۇ ئېيتىلىپ كەلمەكتە.

7. «جۇلا» — مەخسۇس توي كۆچۈرۈش مۇقامىدۇر. تويدىن باشقا مەرىكىلەردە ئوقۇلمايدۇ. توي مەشرىپىدىمۇ توي ئاخىرلىشىپ، قىزنى كۆچۈرۈپ ماڭغاندىلا ئېيتىلىدۇ.

«جۇلا» سۆزى يەرلىك تىلدا زاڭاق، قۇلاق تۈۋى ئەتراپىنى كۆرسىتىدۇ. خەلق قوشاقلىرىدىكى:

گۇل قىستىم جۇلايىمغا،
يار نىشپتۇ چىرايىمغا.
سەن قىلساڭ يامانلىقنى،
مەن قويدۇم خۇدايىمغا.

① موللا مۇسا سايرامى: «تارىخي ئەمنىيە» شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى 1989-يىل نەشرى 105-بەت.

دېيىلگەن جۇلا سۆزى، دەل قۇلاق تۈۋىگە قارىتىلغان. دولانلىقلارنىڭ تويى كۆچۈرۈش ئادىتىدە قىزنى يىگىت ئاتقا مىنگەشتۈرۈپ ئېلىپ ماڭىدۇ. قىز بىلەن يىگىت ئاتقا مىنىپ بولغاندىن كېيىن، يىگىت قولدىشىدىن بىرى ئاتنىڭ جۇلاسىدىن تۇتۇپ تۇرۇپ يېتىلەپ ماڭىدۇ. يەنە بىر توپ يىگىتلەر ئۇلارنىڭ ئارقىسىدىن مەخسۇسلاشقان تويى مۇقامىنى توۋلاپ ماڭىدۇ. شۇڭا، بۇ مۇقام ئاتنىڭ جۇلاسىدىن تۇتۇپ مېڭىش داۋامىدا ئېيتىلغانلىقى ئۈچۈن، «جۇلا» دەپ ئاتالغان. بىر ئادەم ئاتنىڭ جۇلاسىدىن تۇتۇپ يېتىلەپ مېڭىش ئادىتى دولان يىگىتلىرىنىڭ ئاتقا ئولتۇرالمىغانلىقىدىن ئەمەس، بەلكى ئىنتايىن زور، ئۇنتۇلغۇسىز بىر تارىخىي ۋەقەدىن كېيىن پەيدا بولغان. پېشقەدەملەرنىڭ دولان مۇقامچىلىرىدىن ياشانغانلارنىڭ ئاتا-بوۋا ۋە ئۇستازلىرىدىن ئاڭلىغانلىرىغا ئاساسەن رىۋايەت قىلىشىچە: دولانلىقلار يەركەن دەرياسى ۋادىلىرىدىكى قەدىمكى يۇرتلاردا ياشاپ تۇرغان زامانلاردا ئۆز دۈشمەنلىرى بىلەن ئارىدا يۈز بەرگەن بىر قانلىق ئۇرۇشتا، دۈشمەن تەرەپنىڭ قىرىق قىزنى ئەسىر ئېلىپ، دولان يىگىتلىرىگە بىر كەڭرى دالادا داغدۇغىلىق بەيگە ئۆتكۈزۈپ، تويىنى قىلىپ نىكاھلاپ بەرگەن. توي ئاخىرلاشقاندا يىگىتلەر خوتۇنلىرىنى ئاتقا مىنگەشتۈرۈپ ئېلىپ ماڭغاندا، ئاتتا ئولتۇرۇپ باقمىغان بۇ قىزلار زادىلا ئولتۇرالمىغانلىقتىن يىگىتلىرى قىزنىڭ ئىككى قولىنى قولتۇقىدىن ئۆتكۈزۈپ، قولىدا مەھكەم تۇتۇۋالغان. يىگىت قولداشلىرىدىن بىرى كېلىپ ئاتنىڭ جۇلاسىدىن تۇتۇپ يېتىلەپ ماڭغان. يەنە بىر توپ يىگىتلەر قىز بىلەن يىگىتنىڭ ئارقىسىدىن ئۇزىتىپ ماڭغاندا، يەرلىك ئۆرپ-ئادىتىنى بىلمىگەن بۇ قىزلارنىڭ ئۈنلۈك ئاۋازدا يىغلىماي ماڭغانلىقىنى كۆرۈپ ھەيران بولۇپ:

ژىگىلاڭ، ھەي ژىگىلاڭ ھەر يەردە بار،

بىر ياخشىغا بىر يامان ھەر يەردە بار.

دەپ بىر تەرەپتىن ئۇلارنىڭ تەقدىرگە تەن بېرىشىگە تەسەللى بەرسە، ئاخىرىدا:

ئاپتۇۋىدا سۇ قويسا قاينىمايدىكەن،
يۈزى قىلىن قىز بالىكەن يىغلىمايدىكەن.

دەپ مەسخىرە قىلىپ قوشاق قوشۇپ، مۇقام توۋلاپ ماڭغان. قىزلار يىگىتنىڭ ئۆيىگە يېتىپ بارغاندا، ئۆيلىرىگە باشلىسا، يات كۆرۈپ كىرگىلى ئۇنىمىغان. قىزنىڭ غەم-قايغۇسىنى كۆتۈرۈش ئۈچۈن، مەشرەپ قىلىپ، ئۇسسۇلغا تەكلىپ قىلسا، نەغمە بىلەن كارى يوق ئۆزلىرىنىڭ ئۇسسۇللىرىنى ئوينىغان. بۇنىڭغا قارىتا يىگىتلىرى قوشاق قوشۇپ:

بىزمۇ قىز ئالدۇق دەرد بىلەن ئەلەمگە،
ئەپكىلىپ باشلىساق، كىرمىدى گىرەمگە ①.
دولانغا داپ چالساق، ئوينىدى سەنەمگە،
بىز بۇنى دەيلى ئاتام بىلەن ئىنەمگە.

دېگەن قوشاقنى پەيدا قىلغان.

ئىلگىرىدىن تارتىپ «ژىگىلاڭ» دەپ ئاتالغان بۇ توي كۆچۈرۈش مۇقامى (مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئاقسامارال، چىغانچۆل قاتارلىق يېزىلىرىدا ھازىرمۇ «ژىگىلاڭ» دەپ ئاتىلىدۇ.) ئاشۇ قىرىق قىزنىڭ تويىدىن كېيىن «جۇلا» دېگەن نامغا ئۆزگىرىپ، ئۆرپ-ئادەت جەھەتتىمۇ بۇ داغدۇغىلىق تويىنىڭ تەسىرىدە بۇرۇلۇش ھاسىل بولغان. ئۇندىن كېيىن قىز كۆچۈرگەندە يىگىت قىزنى ئاتقا مىنگەشتۈرۈپ ئىككى قولىنى مەھكەم تۇتۇپ ئېلىپ مېڭىش، بىر يىگىت ئاتنىڭ جۇلاسىدىن تۇتۇپ يېتىلەپ مېڭىش، بۆلەك يىگىتلەر ئاتلىق مۇقام توۋلاپ قىز-يىگىتنى ئۆيىگىچە ئۇزىتىپ بېرىپ، ئاخشىمى يىگىتنىڭ ئۆيىدە مەشرەپ ئۆتكۈزۈش قاتارلىقلار، كەم بولسا بولمايدىغان رەسمىيەت سۈپىتىدە ئۆرپ-ئادەتكە ئايلىنىپ كەتكەن. توي ئۆتكۈزۈلگەن جاي ھازىر «قىرىق قىز دالاسى» دېگەن ئىسىم

① گىرەم — يەرنى كولاپ ياسىغان ۋاقىتلىق ئۆي، يەنى گەمە.

بىلەن ئاتىلىپ، يەر نامى بولۇپ كەلمەكتە ①.

8. «دۇگامەت» — «دۇئامۇقامى» دېگەندىن ئۆزگەرگەن بولۇپ، تىل نۇقتىسىدىن ئېيتقاندا دولانلىقلار «دۇئا» نى «دۇگا» دەيدۇ. ئاغزاكى تارىخلارغا ئاساسلانغاندا، مەۋلانا جالالىدىن شەھرى كېتىكتىن چىقىپ ئاقسۇنىڭ ئايكۆل تەرەپكە ماڭغاندا ① يول ئۈستىدە يەركەن دەرياسى ۋادىلىرىدىكى دولانلىقلار يۇرتىغا چۈشۈپ قونغان. دولانلىقلار مېھماندوست كىشىلەر بولغاچقا، مەۋلانا جالالىدىننى قىزغىن كۈتۈپ، ئاخشىمى مۇقام-مۇزىكا بىلەن بەزمە ئويۇشتۇرۇپ بەرگەن. دولانلىقلارنىڭ مۇقام-كۈيلىرى مەۋلانا جالالىدىن كېتىككە بەكمۇ يېقىپ كەتكەن. ئۇ خۇشال بولۇپ، بۇ مۇڭلۇق كۈي، مۇزىكىلارنىڭ راۋاجىنى تىلەپ دۇئا قىلغان. بۇ مۇقام ئۇلۇغ زاتنىڭ دىلىنى ئېرىتىپ زوقىنى قوزغاپ، دۇئاسىغا ئېرىشكەنلىكى ئۈچۈن، شۇندىن باشلاپ «ئۇلۇغلارنىڭ دۇئاسىغا ئېرىشكەن» دېگەن مەزمۇن بىلەن «دۇئا باياۋان» دەپ ئاتالغان. يەنى يەرلىك تىل بىلەن «دۇگا باياۋان» دەپ تەلەپپۇز قىلغان. كېيىنكى چاغدا تەدرىجي ئۆزگىرىپ، «دۇگامەت» دەپ ئاتىلىپ قالغان.

---

① «قىرىق قىر دالاسى» ئاۋات ناھىيىسىنىڭ جەنۇبىي ئېرىتورىيىسىدىكى قەدىمكى دولانلىقلار ياشاپ ئۆتكەن بىر تۇزلەڭلىكنىڭ نامى. غورۇچۆل يېزىسىنىڭ تەۋەلىكى.

② مەۋلانا جالالىدىن — مەۋلانا جالالىدىن ئەبۇ ھەفس كەبىر بۇخارىنىڭ ئەۋلادى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

مىلادىيە 1219-يىلى چىڭگىزخان بۇخارانى قىرغىن قىلغان چاغدا، خوجا ھەفس كەبىر بۇخارىنى شاھادەتكە يەتكۈزۈپ، ئەھلى-ئەۋلادىنى سۈرگۈن قىلىپ، ئۆز يۇرتى بولغان قاراقۇرۇم ۋە كىرورەن دېگەن جايغا ھەيدىگەن. تەخمىنەن ئالتە-يەتتە ئەۋلاددىن كېيىن، مەۋلانا جالالىدىن دەۋرىگە كەلگەندە «شەھرى كېتىك» كە كۆچۈپ كەلگەن. شەھرى كېتىكنى قۇم باسقاندا (مىلادى 1348—1349-يىللار) مەۋلانا جالالىدىن كىچىسى ئۇخلىماي بىرنەچچە مۇرتلىرى بىلەن بىرنەچچە كۈن يول يۈرۈپ، دولان يۇرتىنى بېسىپ ئۆتۈپ، ئاقسۇنىڭ «ئايكۆل» دېگەن يېرىگە كېلىپ تۇرۇپ قالغان. ئۇنىڭ مازىرى «ئايكۆل مەۋلانا» نامى بىلەن ئاتىلىپ كەلگەن.

9 • « باياۋان مۇقامى » — بەزى جايلاردا بۇنى « خۇدەك » دەپمۇ ئاتايدۇ. « باياۋان مۇقامى » دېگەن. ئىككى تەڭداش ئاتالغۇنىڭ قوشۇلۇشى بولۇپ، « باياۋان » دېگەننىلا ئاتاش كۆپايە. بۇ نام پەقەت دولان كۆيلىرى گۇرۇپپىسىنىڭ ئومۇمىي نامىلا بولۇپ، « باياۋان مۇقامى » نىڭ ئەسلى ئاتىلىشى « يەكتەك باياۋان » (يەككە باياۋان) دېگۈچىلەرمۇ بار. مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ تۇمشۇق « چاپان كۆيدى » دە ئۆتكەن مەشھۇر دولان مۇقامچىسى (تالانتلىق دولان مۇزىكانتى) سىدىق ساقالنىڭ ئوغلى ھەمەجان (مۇقام، راۋاب، قالۇن، غىجەك، داپ قاتارلىقلاردا يۇقىرى ماھارەت ئىگىسى) بۇ ھەقتە: « دادام ھايات چېغىدا <. باياۋان مۇقامى > نىڭ نامىنى < يەكتەك باياۋان > دەپ تەلىم بەرگەنىدى، مەن شۇ نامنى قوللىنىپ كەلدىم » دەيدۇ. يەنە بەزىلەر: « باياۋان مۇقامى » يالغۇز مۇقام، ئۇنىڭغا ئىسلامىيەتتىن كېيىن ئۆزگەرتىش كىرگۈزۈلۈپ، تېكىستلىرىگىمۇ دىنىي قوشاقلار سېلىنغان. دىنىي سورۇنلاردىمۇ چەكلىمىگە ئۇچرىمىغان. بۇ مۇقامنىڭ ئاخىرىغا ئىسلامىيەتتىن بۇرۇن « ئاھ جېنىم »، « ئاھ خېنىم » قوشۇلۇپ ئېيتىلاتتى. مەسىلەن:

جاھىلىيەت دەۋرىدە:
ئاق ئالمىنىڭ شېخىدەك،
ئېگىلەمسەن ئاق جۇۋان، ئاھ جېنىما-ئاھ خېنىما،
ئىچىمدىكى دەردىمنى،
سەن بىلەمسەن ئاق جۇۋان، ۋاي جېنىما-ۋاي خېنىم.

دەپ ئوقۇغان بولسا، ئىسلامىيەتتىن كېيىن « جېنىم »، « خېنىم » لار-نى ئېلىپ تاشلاپ ئورنىغا « ئاللا » نى كىرگۈزۈپ:

ئاق ئالمىنىڭ شېخىدەك،
ئېگىلەمسەن ئاق جۇۋان، ئاللا يەي-ئاللا،
ئىچىمدىكى دەردىمنى،
سەن بىلەمسەن ئاق جۇۋان ئاللايەي - ئاللا.

دەپ ئوقۇغان. شۇنىڭدىن باشلاپ « ئاللايەي-ئاللا » قوشۇمچىسى

مۇقامدا كەم قالدۇرمايدىغان مۇھىم تەركىب بولۇپ قالغان، دەيدۇ.
مېنىڭچە، بۇ ھەر ئىككى قاراش مەزمۇن جەھەتتىن بىر-بىرىگە
يېقىن بولۇپ، ئەينى چاغدا، بۇ مۇقامغا دىنىي تۈس بېرىپ
چەكلەنمەيدىغان ئىمتىيازغا ئېرىشكەنلىكى ئۈچۈن، كىشلەر ياكى
مۇزىكانتلار تەرىپىدىن «يالغۇزلا ئىمتىيازغا ئىگە مۇقام» دېگەن
مەزمۇندا (ياكى ئىسلاھ قىلىنغان يالغۇز بىرلا مۇقام) «يەككە
مۇقام» ياكى «يەكتەك مۇقام» دەپ ئاتالغان بولۇشىمۇ مۇمكىن.
10. «چۆل بۆيۈك باياۋان» — مەلۇمكى «چۆل بۆيۈك»
دېگەن «پايانسىز» ياكى «بىپايان چۆللۈك» دېگەن سۆز بولۇپ،
«چۆل بۆيۈك باياۋان» — «پايانسىز چۆللۈكتىكى مۇقام» دېگەن
بولىدۇ. بۇ مۇقام «چۆل باياۋان» مۇقامى بىلەن تولىمۇ ئوخشايدۇ.
چۆل باياۋان مۇقامىغا سېلىنغان تېكىستلەردە، چۆللۈكنىڭ كەلگۈسىگە
ئۈمىدۋارلىق بىلەن قاراپ، جاڭگالنى بازارغا، ئورمانلىرىنى ئۆلۈغۋار
مازارغا ئوخشىتىپ، ئوبرازلىق ھالدا مەدھىيىلەيدۇ. چۆل بۆيۈك مۇقامىدا
بولسا، تامامەن ئۇنىڭ ئەكسىچە مەزمۇندىكى قوشاقلار سېلىنغان
بولۇپ، دولانلىقلار ماكانلاشقان بۇ كەڭرى دىيارنىڭ ئىنتايىن زېرىكىشلىك
ئوبرازلىرى ئىپادىلەنگەن. مانا بۇ ئىككى مۇقامنىڭ پەيدا بولۇش
دەۋرى يىراق-يىراق بولۇپ، چۆل باياۋان مۇقامى دولانلىقلار يېڭى
ماكانىنىڭ ھەر جەھەتتىكى جۇغراپىيىلىك ئەۋزەللىكىگە ئاساسەن
بارلىققا كەلگەن بولسا، مەلۇم دەۋرلەردىن كېيىن دولان كىشلىرىنىڭ
بەزىلىرى ئۈچۈن ناھايىتى زېرىكىشلىك بىلىنگەن. ئۇلار ھەر خىل
تەبىئىي، ئىجتىمائىي قىيىنچىلىقلارغا، مىللىي زۇلۇملارغا دۇچ كېلىپ،
يۇرتلىرىنى تاشلاپ كېتىش دەرىجىسىگە يەتكەن. شۇنداقتىمۇ ئۇلار
ئانا يۇرتلىرىدىن ئايرىلغىنىغا ھەسرەت چېكىپ:

باياۋان چۆللىرىڭدىن مەن،
قاچان چىقاي بۇ راھەتكە؛
يۈرىكىم سۇ بولۇپ ئاقتى،
سەندىن ئايرىلغان نادامەتكە.

چۆل- باياۋاندىن چىقىپ،
سۇ-سۇنى كۆرگەن بارمدۇ؟
ياخشى ياردىن ئايرىلىپ،
سەۋدايى بولغان بارمدۇ؟

دەپ قوشاق قوشۇپ مۇقام توۋلاپ، خەلقلەر ئۆزلىرىنىڭ ۋەيرانچىلىق ھالىتىدىكى تارىخىي ئوبرازلىرىنى، يۇرتىغا بولغان ئۇنتۇلماس مېھىر-مۇھەببىتىنى ئىپادىلىگەن. دولانلىقلار ئۆز يۇرتلىرىدىن ئايرىلىش ۋاقتىدا، چۆللۈكتىكى توغراقلارنىڭ ئالتۇندەك سارغىيىپ تۇرغان ياپراقلىرىنىڭ باياۋاننى باغقا ئوخشىتىپ تۇرغان ئوبرازلىرىنى تەسۋىرلەپ:

سېرىق سەبدە تولۇن ئايدەك،
يۇزۇڭگە نۇر ياراشىپتۇ.
سېنىڭ ئوت پىراقىڭدا،
يۈرەككە ئوت تۇتاشىپتۇ.

دەپ قوشاق قوشۇپ مۇقام توۋلاپ، ئانا يۇرتى بىلەن خوشلاشقان. شۇنىڭدىن باشلاپ، بۇ قوشاقلار چۆل بۈيۈك مۇقامىغا مۇقىملىشىپ قالغان. مانا بۇلار ئىنتايىن مول مەزمۇنلارغا ئىگە بولۇپ، خەلقنىڭ يۈرەك سۆزلىرى بولغاچقا، خەلق ئارىسىغا تېز تارقىلىپ كەتكەن. مۇقام تېكىستلىرىنىڭ مەزمۇنلىرىمۇ، مۇقامنىڭ نامى بىلەن ناھايىتى ماسلىشىدۇ. بۇ مۇقام ۋەيران بولغان خەلق يۇرتىدىن ئايرىلىپ چۆللۈكنى بېسىپ، يۇرت ئىزدەپ كېتىۋاتقاندا ئېيتىلغانلىقى ئۈچۈن، بۈيۈك چۆل ياكى چۆل بۈيۈك باياۋان دەپ ئاتىلىپ دولان كۈيلىرى گۇرۇپپىسىدىن مۇھىم ئورۇن ئالغان.

11. «خۇدەك باياۋان» — خۇدەك دېگەن بىر ئادەمنىڭ ئىسمى بولۇپ، رىۋايەت قىلىنىشىچە، قەدىمكى ۋاقىتتا نۇربېيت ئىسىملىك بىر كىشى بولۇپ، ئۇنىڭ ئۈچ ئوغلى بولغان. ئەڭ كىچىك ئوغلىنىڭ ئىسمى خۇدەك بولۇپ، نۇربېيت ئىجاد قىلغان بىر مۇقامنى خۇدەك ئېيتىپ تاراتقان. شۇڭا، بۇ مۇقامنىڭ نامى خۇدەكنىڭ نامىدا ئاتالغان. خۇدەك ھەققىدىكى رىۋايەتلەر مارالبېشى، مەكىت ناھىيىلىرىدە تارقالغان. خۇدەك مۇقامىدىمۇ يۇقىرىقى ئىككى ناھىيىدىلا

بار (ئاۋات ناھىيىسىدە كۆرۈلمەيدۇ) . بۇنىڭدىن قارىغاندىمۇ، يۇقىرىقى رىۋايەتنىڭ ئەقلىگە ئۇيغۇن ئىكەنلىكىنى بىلگىلى بولىدۇ.

12. «دۇتار باياۋان»، بۇ مۇقام قەدىمدىن تارتىپ، ئائىلە سورۇنلىرىدا دۇتار بىلەن ئورۇنلىنىپ كەلگەن. ياشانغانلار بىرەر ئائىلىگە توپلىشىپ دۇتار بىلەن مۇقام ئاڭلاپ، ئىچ پۇشقى چىقىرىشقان. شۇ سەۋەبتىن «دۇتار بىلەن ئورۇندالغان باياۋان» دېگەن مەنىدە «دۇتار باياۋان»، كېيىنكى ۋاقىتتا «دۇتار مۇقامى» دەپ ئاتالغان. ئۇنىڭ ئاھاڭلىرى ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقام ئاھاڭلىرىغا ئوخشىشىپ كېتىدۇ. تېكىستلىرىگە:

چىقماڭ سۇلايمان تەختىگە،
چوڭ بولما ئالەم خەلقىگە.
ئاخىر كىرەر يەر قەرىگە،
بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق.

دۇنيانى دەپ چۆللەر كېزىپ،
بەلگە تورۇزاڭنى ئېسىپ.
ئاخىر ياتارسەن گۆردە سېسىپ،
بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق.

ھەقتائالا ئەمر قىلدى،
سەجدە قىل ئادەمگە دەپ.
سەجدە قىلغان قۇللۇرۇڭغا،
جەننەتتە مېھمان ئەيلىدى.

ئاتمىشتىن ئۆتتى يېشىڭ.
ئۆلۈم بىلەن كېڭىشىڭ
گۆردە ياتار يالغۇز بېشىڭ،
بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق.

خۇدۇيۇما - خۇدۇيۇم،
ئاسماندا ئەيسا بارمىدۇ؟
خۇدۇيۇمنىڭ ئالدىدا،
مەندەك گۇناھكار بارمىدۇ؟

بېھىش دەيدۇ، دوزاخ دەيدۇ،
مېنىڭ قايسى ماكانىمدۇر.
ئەگەر رەھىم ئەيلىسەڭ ئاللا،
بېھىش مېنىڭ ماكانىمدۇر.

خۇدايا مەن خاتا قىلدىم،
بۇ جانىمغا جاپا قىلدىم.
يامان ئىشنى تولا قىلدىم،
نېچۈك قىلغايمەن يا ئاللا.

ئاتام مەككە - ئانام مەككە،
تۇغۇلدۇم بىر كۈن ئۆلمەككە.
ئىلاجىم يوق تىرىلمەككە،
قارا يەرگە كۆمۈلمەككە.

ئېلىپنى يادا قىلماقنى،
كالامۇللادىن ئۆگەندىم.
شېھىت قېنىنى تۆكمەكنى،
بىسمىللادىن ئۆگەندىم.

ئانامنىڭ قاندا ئەردىم،
مېنىڭ رىسقىمنى يەتكۈزدۈڭ.

سىنىڭدەك مېھرىبانىمغا،
پىدا ئەيلەي بۇ جاننى.

بىر كۈن بولار قاتتىق كېسەل،
داۋا بولۇر ناۋات-ھەسەل.
جان ھەلقۇمغا كەلگەن كۈنى،
زەھەر بولۇر ناۋات-ھەسەل.

دېگەنگە ئوخشاش تېكىستلەرنى سېلىپ، باشقا مۇقاملاردەك ئىككى كۇپلېت بىلەن تاماملىماستىن مۇقامچى ئۆزى بىلىدىغان دىنىي تۇستىكى تېكىستلەرنىڭ ھەممىسى تۈگىگىچە، ھەتتا بىرەر سائەتكىچە داۋاملاشتۇرىدۇ. مۇقامچى كۆپىنچە ھالدا مۇقامنى يىغلاپ تۇرۇپ ئېيتىدۇ. ئۇنىڭ تەسىرىدە سورۇن ئەھلىمۇ يىغلاپ تاشلايدۇ. مۇشۇنداق ئىككى-ئۈچ سائەت داۋاملاشقاندىن كېيىن، نەغمە قىسمى باشلىنىدۇ. بۇ چاغدا سورۇندىكىلەرنىڭ غەمكىن كەيپىياتلىرى ئۆزگىرىپ خۇشاللىق باسقۇچىغا ئۆتۈپ، ئۇسسۇل ئوينىشىدۇ. دۇتار باياۋاننى خەلق ناھايىتى ياخشى كۆرىدۇ. شۇڭا كۆپچىلىكنىڭ تەلىپىگە ئاساسەن، مەشرەپلەردىمۇ ئېيتىلىدۇ. بۇ مۇقامنى مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازىرىدىكى مۇسا ئاۋۇت ئەڭ تەسىرلىك ئېيتىدۇ. دۇتار باياۋاننى مەشرەپلەردە ئېيتقاندىمۇ، مۇقەددىمىسى ئاز دېگەندە يېرىم سائەت ئەتراپىدا داۋاملاشتۇرۇپ، ئاندىن كېيىن نەغمىگە چۈشىدۇ. شۇڭا بۇنى «داستان مۇقامى» دەپمۇ ئاتاپ، داستانلارنى تېكىست قىلىشىدۇ.

## 2. دولان مۇقامى تېكىستلىرى ۋە ئۇنىڭ تارىخىي مەزمۇنى

دولان مۇقامىنىڭ تېكىستلىرى ئاساسەن خەلق قوشاقلىرىدىن ئىبارەت بولۇپ، قىسمەنلىرىنى ھېسابقا ئالمىغاندا، ھەربىر مۇقام ياكى

مۇقام بۆلەكلىرى ئۇچۇن مۇقىملىشىپ كەتكەن تېكىست يوق. مۇقامنىڭ ئېيتىلىش ئورنى، ئېيتقۇچىنىڭ كەيپىياتى ۋە مۇقامچىنىڭ بىلىدىغان قوشاق بايلىقىغا قاراپ، مۇقامنىڭ تېكىستلىرى ئۆزگىرىپ تۇرىدۇ.

دولان مۇقامى پەقەت دولان مەشرىپىدىلا ئوقۇلىدىغان خاس مۇقام ئەمەس. دولان مەشرىپىدە مۇقەررەر ئېيتىلىشتىن باشقا، كىشىلەر كۆپىنچە يالغۇز ھالدا كېچىلىرى يول يۈرگەندە، ھارۋا ھەيدەپ جاڭگاللارغا ئوتۇنغا ماڭغاندا، سۇ ياقىلاپ يالغۇز يۈرگەندە، يايلاقلاردا، سەپەر ئۈستىدە، ئاساسەن ئائىلىدىن ئايرىلىپ چىقىپ يالغۇزلۇق ياكى غېرىبلىق ھېس قىلغان چاغلىرىدا ئىچ پۇشقىنى چىقىرىش ئۈچۈن، يۇقىرى ئاۋاز بىلەن مۇقام توۋلاپ، ئۆزىدىكى غەم-قايغۇ ۋە قورقۇش-ئەندىشىلەرنى يوقىتىشقا تىرىشىدۇ. ئوتۇنچىلار جاڭگالغا ئوتۇنغا ماڭغاندا 40-50 ھارۋىلىقلار بىر توپ بولۇپ، تۆت-بەش كۈنلۈك سەپەر جەريانىدا، كېچىلىرى ئۇخلاپ قېلىپ يولدىن ئادىشىپ كەتمەسلىك ئۈچۈن، ھەم كېچە تۈننى ئاسان ئۆتكۈزۈش ئۈچۈن، ئۇلاردىن بىرى مۇقام توۋلاپ ماڭىدۇ. باشقىلار ئۇنىڭدىن ھوزۇر ئېلىپ ئۇخلىماي تىڭشاپ ماڭىدۇ. ھارۋىكەش مۇقاملىرى بىر نەچچە سائەت، ھەتتا بىر كېچە تاڭ ئاتقۇچە داۋاملىشىدۇ. بۇنىڭدا شۇ ئادەم بىلىدىغان قوشاقلارنىڭ ھەممىسى ئېيتىلىپ، بىر ئاھاڭغا سالغان تېكىستنى ئىككىنچى ئاھاڭ باشلانغاندا، تەكرار سېلىۋېرىدۇ.

خەلق قوشاقلىرىدىكى ھەر بىر قوشاق ئۆز ئالدىغا بىر مەزمۇننى ئىپادىلەيدىغان بولغاچقا، بىر قوشاق ئالدى-كەينىدىكى قوشاق بىلەن باغلاشمىسىمۇ بولۇۋېرىدۇ. مۇقام تېكىستلىرىدە قوشاق مىسرالىرىدىكى بوغۇملارنىڭ ئوخشاش بولۇشىنىمۇ تەلەپ قىلمايدۇ. بوغۇمنىڭ ئارتۇق-كەملىرىنى مۇقام قوشۇمچىسىدىكى «ئاللا-ئاللا!» (تۆت بوغۇم)، «ئاللايەي-ئاللا!» (بەش بوغۇم) سۆزى بىلەن تولۇقلاپ، ئاھاڭغا چۈشۈرۈۋېرىدۇ. مەسىلەن:

قاراقاشىم بار مېنىڭ،
قوشۇما قاش لازىم ئەمەس.

بىر ئاداشىم بار مېنىڭ،
ئىككى ئاداش لازىم ئەمەس.

دېگەن تېكستنىڭ 1-، 3-مىسرالىرى يەتتە بوغۇملۇق، 2-، 4-مىسرالىرى سەككىز بوغۇملۇق بولۇپ، بۇنى مۇقامغا سالغاندا:

قاراقاشىم بار مېنىڭ، ئاللايەي-ئاللا!
قوشۇماقاش لازىم ئەمەس، ئاللا-ئاللا،
بىر ئادىشىم بار مېنىڭ، ئاللا يەي-ئاللا!
ئىككى ئاداش لازىم ئەمەس، ئاللا-ئاللا.

دەپ ئوقۇلۇپ، ھەممىسى ئوخشاش 12 بوغۇمدا تەڭشىلىدۇ. بۇنىڭ بىلەن مۇقام تېكىستلىرىنىڭ بايلىقى تېخىمۇ كۆپىيىپ، مەزمۇنلىرى كەڭ ۋە چوڭقۇرلىشىدۇ. ۋەھالەنكى، مۇقام تېكىستلىرى تۇراقسىز بولۇپ، ھەرقانداق خەلق قوشاقلىرىنى دولان مۇقامى ۋە ئۇنىڭ بۆلەكلىرىنىڭ ئاھاڭىغا چۈشۈرگەندىمۇ، مۇقام تېكىستلىرىنىڭ مەزمۇنى ئەمەلىي كەيپىياتقا ماسلىششى نۇقتا قىلىنىدۇ. مۇقام تېكىستلىرى ئوبرازلىق ھەم بەك تەسىرلىك بولۇپ، ئىجتىمائىي كەيپىياتقا تېز تەسىر قىلىدىغان بولغاچقا، مۇقامغا سېلىنغان قوشاقلارمۇ، كىشىلەرنىڭ ئىستېتىك ئارزۇسىغا مۇۋاپىق تاللىنىدۇ. مۇقام تېكىستلىرىنىڭ مەزمۇنى مۇقامنىڭ ئېيتىلىش ئورنىدىكى بەدىئىي ھەۋەسكە مۇقەررەر ماسلىششى كېرەك. ئالايلۇق، دولان مۇقاملىرى — مەشرەپ مۇقامى، ھارۋىكەشلەر مۇقامى، سەپەر مۇقامى، يايلاق مۇقامى، كېچىدىكى يالغۇزلۇق مۇقامى ۋە باشقىلار بولۇپ بىرنەچچە ئورۇن خاراكتېرىگە ئىگە. بۇلاردىن:

مەشرەپ مۇقامىدا، مەشرەپنىڭ باشلىنىشىدىكى مۇقامنىڭ مۇقەددىمە قىسمىغا سېلىنغان تېكىست بىلەن ئۇسسۇللۇق نەغمە قىسمىدىكى بۆلەكلىرىگە سېلىنغان تېكىستلەرنىڭ مەزمۇنلىرىمۇ بىر-بىرىدىن زور دەرىجىدە پەرقلىنىپ، مەشرەپتە ئىككى خىل كەيپىيات ھاسىل قىلىدۇ. مۇشۇ ئارقىلىق مەشرەپنىڭ ئېھتىياجىنى قاندۇرىدۇ. مەشرەپ — تەرتىپ ئىنتىزامى قاتتىق، ۋاراڭ-چۇرۇڭ، قالايمىقانچىلىقنى قاتتىق چەكلەيدىغان ئويۇن-تاماشا مەيدانى

بولۇپ، مەشرەپتە ئالدى بلەن مۇقام مۇقەددمە قلنىپ، ئۇنڭغا:

ئۆلۈم دەيدۇ-ئۆلۈم دەيدۇ،
ئۆلۈمنڭ نۆۋتى يوقتۇر،
ئۆلۈمگە روسلغان جايڭ،
ئشك تۈگلۈكى يوقتۇر.

ئۆلۈپ كەتسەك بۇرادەرلەر،
ئۆلۈپ كەتتى دېمەس ھېچكىم،
جىنازامنى كۆتۈرگەندە،
يىغامنى يىغلىماس ھېچكىم.

جاھانغا پادىشاھ بولساڭ،
ئۆلەرسەن ئاقىۋەت بىر كۈن،
ياقاسى يوق تونى كىيىپ،
ياتارسەن ئاقىۋەت بىر كۈن.

نادامەت ئەيلىگەن بىلەن،
ئۆلۈپ كەتكەن تىرىلمەيدۇ.
ئاھ ئۇرۇپ يەرياد چەكسەڭ،
قەبرىدىن ئاۋاز كەلمەيدۇ.

جانىڭغۇ بەردى خۇدايىم،
بىر كۈن ئامانەت ئالىدۇ.
مىڭ بىر مۇشەققەتلەر بىلەن،
سالغان ئىمارەت قالىدۇ.

ئۆلەرمەنمۇ. كۆيەرمەنمۇ،
ئۆرۈمنى چاغلىيالمايمەن.

ياخشى-يامان گۇناھ قىلدىم،
ئەقىدە باغلىيالمايمەن.

خۇدايا ئۇل خۇداۋەندە،
ئەجەپ ئادەم بەنا قىلدىڭ.
يارالغان ئادىمزاتنى،
ئۆلۈمگە ئاشنا قىلدىڭ.

بىر قويۇم ئىككىنى تۇغدى،
كۆرۈك ئۇنىڭ قوزاسىنى.
كىم يامانلىق ئەيلىسە،
ئاللا بىرۇر جازاسىنى.

ئەجەب روشەن قىلاي دەيدۇ،
سەھەر ۋاقىدا ئىچكەن چاي.
«بىھىش» دەيدۇ «دوزاخ» دەيدۇ،
ئۇنىڭ ئىچىدە يۈزمىڭ جاي.

ئۆلۈپتۇ خەستە كۆڭلۈم.
غەم بىلەن ھەرگىز تىرىلمەس.
ئۆرۈپ مەن يەرياد چەكسەم،
قەبرىدىن ئاۋازى كەلمەس.

كىمكى ئۆلمەستىن بۇرۇن،
يەتمەس بۇ جانىڭ قەدرىگە.
كىم ئۆلۈر ھالەتكە يەتسە،
شول يېتەر جان قەدرىگە.

دەردكە دەرد بەرگەن خۇدا،
دەردمەنگە دەرد بەرگەن خۇدا.
دەردلىرىمنى ئازكەن دەپ،
تۆپلەپ بەرگەن خۇدا.

دېگەنگە ئوخشاش ئەڭ تەسىرلىك، مەزمۇنى بىۋاستە يۈرەككە تېگىدىغان پەند-نەسىھەت خاراكتېرلىق قوشاق ياكى غەزەللەردىن ئېلىنغان پارچىلارنى ئوقۇپ، مەشرەپ ئەھلىگە ئىنسانىيەتنىڭ بېشىغا كېلىدىغان ياخشى-يامان كۆنلەرنىڭ ھەممىسىنى ئەسلىتىش ئارقىلىق قاتتىق تەسىرلەندۈرۈپ، مەشرەپ سورۇنىدا گويا ئادەم يوقتەك جىمجىتلىق كەيپىياتى ھاسىل قىلىدۇ.

مۇقامنىڭ مۇقەددىمىسى تۈگەپ ئۇسسۇللۇق نەغمە قىسمىغا ئۆتكەندە مۇقام بۆلەكلىرىگە سىڭىنغان تېكىستلەرنىڭ خاراكتېرى بىردىن ئۆزگىرىپ، مەزمۇنى روشەن، شوخ ھېسسىياتلىق، كىشىلەرنى غەم-قايغۇ، ھەسرەت-نادامەتتىن خالاس قىلىپ كۆلكە بەيدا قىلىدىغان باسقۇچقا ئۆتىدۇ:

سوپىياڭ سېرىق بولۇر،
يول ياقىسى تېرىق بولۇر.
ئىككى يار تۇتقان جېنىمنىڭ،
چىرايلىرى سېرىق بولۇر.

پاقا كېرىلىپ يىلان بولالماس،
قېرى ياسىنىپ جۇۋان بولالماس.

پاقىنىڭ كېرىلگىنى،
ئەسلا يىلانغا ئوخشىماس.
قېرىنىڭ نازلانغىنى،
ئەسلا جۇۋانغا ئوخشىماس.

بىر تاغارغا سولۇدۇم
ئەللىك-ئاتمىش ھېرىنى.
گەپ-سۆزۈمگە كىرمىسە،
قوڭغا تەپتىم قېرىنى.

ئاللىمغان تولۇر قۇشلىرىڭدىن،
ھاۋادىكى مادا ياخشى.
بىر كۆڭلەك-ئىشتان تىكەلمىگەن ئاشنادىن،
تىلەپ يېگەن گاداي ياخشى.

باغدا تۇرۇمتاي كەشمىردە بولغاي،
ئۆردەككە سالسام سوخسۇينى ئالغاي.

تۇمشۇقتىن خوتۇن ئالدىم نايۇپ بېگىمدىن سوراپ،
ئاچچىقىمنى ئېلىۋالدىم ئەسكى يوتقانغا سولاپ.

ياشلىقىم پاشالىقىم،
ھەر تەرەپتىن گۈل كېلۇر.
ياشلىقىڭدا سۆيمىسەڭ،
قېرىغاندا كىم كېلۇر.

ئاتنى باغلاڭ خادىغا،
مالنى ھەيدەڭ شادىغا.
بىر يىگىتنىڭ بېشىدىن،
يەتتە چوكان سادىغا.

شاپتۇلاڭنىڭ شېخى پەس،
ئېگىپ يېمەك نېمە تەس.

ياش باللىنىڭ كۆڭلى پەس،
كىمنى كۆرسە ياق دېمەس.

قارا قالپاقنى كىيىپ،
قاراقچى بولمامدۇ كىشى.
قارا كۆز يار دەردىدە،
راۋابچى بولمامدۇ كىشى.

باغقا باققال يارىشۇر،
ئۆكۈزگە ساقال يارىشۇر.
ساقىلى يوق نا كوسىغا،
تۇغماس خوتۇن يارىشۇر.

توققۇزاققا بارغىچە،
توققۇز قىز ئالدىم يانغىچە.
بار پۇلۇمنى يەۋالاي،
تۇغماس خوتۇنغا قالغىچە.

گال پىچاقنى ئاسقىچە،
چىشلەپ يېگىن تويغىچە.
تۇغماس خوتۇن ئالغىچە،
بويتاق يۈرگىن ئۆلگىچە.

چاكاندانى سوقۇپ سالسا،
قازاندا چايى بولمامدۇ.
يىگىت ئونبەشكە يەتكەندە،
خېنىمغا يارى بولمامدۇ.

كاككۇك تولا سايرايدو،
«كۆكتولغاق» دېگەن جايدا.
يايرىم تولا چىللايدۇ،
چولام تەگمىگەن چاغدا.

ئىشىك ئالدى قوش تېرەك،
قوشۇلغىچە ئۈينايمەن.
خۇدايىم بەردى بىر كۆڭلەك،
يىرتىلغىچە ئۈينايمەن.

راۋابىمنى چالىمەن،
كەلسە كەلمەس پەدىگە.
ئون جېنىمنىڭ بىرى قالدى،
شۇ خېنىمنىڭ دەردىدە.

ئالما ئاتتىم ھاۋىغا،
ھويلىڭىزغا چۈشتىمۇ؟
سىزگە ئېيتتىم بۇ غەزەلنى،
كۆڭلىڭىزگە چۈشتىمۇ؟

ئېگىز ئايۋان ئۆگزەڭدە،
مەن ياتمايمەن ئۆزۈڭ يات.
يار ئوتى شۇنداق بولسا،
يار تۇتمايمەن پەندىيات.

دېگەنگە ئوخشاش تېكستلەر بىلەن مەشرەپتە كۈلكىلىك، خۇشال كەيپىيات ھاسىل قىلىپ، مەشرەپنىڭ ئىستېتىك خۇسۇسىيەتلىرىنى ئاشۇرۇشنى باشقا:

چىنە بەرسەڭ نادانغا،
ئويناپ-ئويناپ سۇندۇرۇر.
بىۋاپا كىشىنىڭ يارى،
قاچان كۆڭۈلنى تىندۇرۇر.

ئاشنا تۇت چىرايلىقنى،
يولدا قوي نىشانەڭنى.
ئاشناڭ قولغا كەلمىسە،
ئۇرۇپ قوي پىشانەڭنى.

ئىلىنىڭ داۋانىدا،
ئات كۆكسىدە ياغدى قار.
تاشلىۋەتكىلى بولماس،
غېرىبلىقتا تۇتقان يار.

ئالما گۈلى گۈل بولامدۇ،
قىزىرىپ تۇرغان بىلەن.
كىشىنىڭ يارى يار بولامدۇ،
قاراپ ئولتۇرغان بىلەن.

ئالما گۈلى گۈل ئەمەس،
قۇلاققا قىسسا بىر قۇچاق.
كىشىنىڭ يارى يار ئەمەس،
جانغا سانچىلغان پىچاق.

دۇرى دەيدۇ-دۇرى دەيدۇ،
قىچىنىڭ ياغىنى.

ئەقلىڭىز بولسا ئوينىماڭ،
كىشىنىڭ يارىنى.

كۆڭۈلنىڭ كەينىگە كىرمەڭ،
كۆڭۈل ھەر يەرگە باشلايدۇ.
سەمەرقەنت ئالمىسىدەك،
ئايرىپ چۆللەرگە تاشلايدۇ.

سۇلار شارقىراپ ئاقسا،
تۈگمەنىنىڭ نۇرى دەڭلا.
يار ئۈچۈن ئۆلۈم كەلسە،
ئۆزۈمنىڭ شورى دەڭلا.

دېگەنگە ئوخشاش مەزمۇندىكى تېكىستلەر بىلەن ھەرخىل يامان كەيپىياتلارنى تەنقىد قىلىش ئارقىلىق، كىشىلەرگە تەربىيە بېرىش رولىنى ئوينايدۇ.

مەشرەپ مۇقاملىرىنىڭ تېكىستلىرىدىن دولانلىقلارنىڭ تارىخى، ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋىتى، ئۆرپ-ئادەتلىرى، ئارزۇ-ھەۋەسلىرى ۋە مۇھەببەت-نەپرەتلىرىگە مۇناسىۋەتلىك مۇھىم مەزمۇنلارنى بايقىۋېلىش مۇمكىن. مەسىلەن، مۇقام بۆلەكلىرىگە سېلىپ ئوقۇلىدىغان:

بېشىم ئاغرىيدۇ دېسەم،
يۇمغاقسۇت سىقىپ بېرەي دېدى.
غولۇم ئاغرىيدۇ دېسەم،
ئوغلاق قېقىپ قوياي دېدى.
قانداق ئوغلاق ئۇ؟ دېسەم،
جاغالباش ئوغلاق ئۇ، دېدى.
قېنى ئوغلىقىڭ؟ دېسەم،
جاڭگالدا ئوتلايدۇ دېدى.
ئورۇق ئوغلاقتۇ؟ دېسەم،

سىھمز ئوغلاق ئۇ، دېدى.
ئېرىڭىز سوقار؟ دېسەم،
ھەر ھۆددىسى ماڭا دېدى.
بارمايمەن، كەلمەيمەن دېسەم،
جۇگۇ-جۇگۇ كېلىك دېدى.

دېگەن تېكىستكە دولانلىقلارنىڭ چارۋىچىلىق شارائىتىدىكى ئۆرپ-ئادەتلىرى چوڭقۇر سىڭدۇرۇلگەن بولۇپ، ھازىرقى خەلق ئىچىدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان يۇمغاقسۇت ۋە ئوغلاق تېرىسى بىلەن ئادەم داۋالاش ئادەتلىرىنىڭ ناھايىتى ئۇزاق تارىخقا ئىگە ئىكەنلىكىنى ئىپادىلىسە:

ئىلغا چىقاي دېسەم،
داۋاندىن قورقىمەن يارىم.
سېنى مەن ئالاي دېسەم،
ئاناڭدىن قورقىمەن يارىم.

دېگەن تېكىستتە، قەدىمكى زامانلاردىكى قاتناشنىڭ قىيىنلىقى، جەنۇب بىلەن شىمال ئوتتۇرىسىدىكى ئىلى داۋانلىرىنىڭ ئەڭ خەتەرلىك بىر جاي ئىكەنلىكى ئىپادىلەنگەن. يەنە:

ئۆزى كەلسۇن دەپتىمۇ،
سۆزى كەلسۇن دەپتىمۇ.
دەريانىڭ سۈيى ئۇلۇغ،
ئېقىپ ئۆلسۇن دەپتىمۇ.

دەريانىڭ سۈيى ئۇلۇغ،
يا ئالدىمكىن قاشتىن.
يا ئالغانغا ئوخشايدۇ،
ئايرىلدىم قەلەم قاشتىن.

دېگەن تېكىستتە، دولانلىقلارنىڭ قەدىمكى زامانلاردا ياشاپ ئۆتكەن

دىيارلىرىنىڭ جۇغراپىيىلىك ھالىتى ئىپادىلەنگەن. دولانلىقلارنىڭ قەدىمكى ياشىغان جايلىرى ئاقسۇ دەرياسى، قەشقەر دەرياسى، يەكەن دەرياسى، خوتەن دەرياسى قاتارلىق تۆت چوڭ دەريا ۋادىلىرىغا جايلاشقان بولغاچقا، ئۇ دەريالاردىن قەدىمكى زامانلاردا ئۆتۈشنىڭ خەتەرلىك ئىكەنلىكى ۋە دەرياغا كەلگۈن كەلگەن چاغلىرىدا ئۆتۈشكە مۇمكىن بولماي، يىراق-يېقىندىكىلەر بىلەن بولغان مۇناسىۋەتنىڭ ئۈزۈلۈپ قالىدىغانلىقىدەك ھادىسىلەرنىڭ يۈز بېرىدىغانلىقى ئىپادىلەنگەن.

تېرەكلىكا-تېرەكلىك،
مارالبېشى تېرەكلىك.
ئاشنا تۇتساڭ جۇۋان تۇت،
ئويىنغىلى كېرەكلىك.

دېگەن تېكىستتە، دولانلىقلار يۇرتلىرىغا نىسبەتەن مارالبېشىنىڭ بىر قەدەر بوروڭ گۈللەنگەن قەدىمكى يۇرت ئىكەنلىكى تەسۋىرلەنگەن.

كېۋەزلىككە كىرىپ باقسام،
كېۋەزلەر غوزا باغلاپتۇ.
مېنىڭ ئاقسۇدىكى يارىم،
بېلىگە سەيلە باغلاپتۇ.

دېگەن تېكىستنىڭ مەزمۇنىدا، دولانلىقلار ياشاپ ئۆتكەن جايلار خۇددى ھازىرقىغا ئوخشاش پاختىكارلىق رايونلىرى بولۇپ، دولانلىقلارنىڭ ئەتراپىدىكى ئاقسۇ قاتارلىق قوشنا رايونلار بىلەن مۇھىم ئىجتىمائىي مۇناسىۋەتكە ئىگە ئىكەنلىكىنى كۆرسىتىدۇ. دولان مۇقاملىرىغا سىڭىنغان قوشاقلارنىڭ ھەر بىر پارچىسىدا ناھايىتى تۇرغۇن مەزمۇن يوشۇرۇنغان بولۇپ، بۇ، دولانلىقلار توغرىسىدىكى تارىخىي تەسەۋۋۇرىمىزنى تېخىمۇ ئىلگىرى سۈرىدۇ.

## ھارۋېكەش مۇقاملىرى

ھارۋېكەش دېيىشتە ئوتۇنچىلار كۆزدە تۇتۇلغان بولۇپ، بىر قىسىم يوقسۇل كىشىلەر تۇرمۇش خىراجىتىنى جاڭگالدىن ئوتۇن ئەكېلىپ سېتىش

ئارقىلىق ھەل قىلىدۇ. بۇنداقلار قىشنى ئاساسەن جاڭگال يوللىرىدا ئۆتكۈزىدۇ. زېرىكىشلىك ئۇزاق يول ۋە ئاتماس تاڭلارنى قىسقارتىش ئۈچۈن، ئۆزىگە يارىغان قوشاقلارنى سېلىپ يول بويى مۇقام توۋلاپ، مۇقام ۋاستىسى بىلەن دەرد-ئەلەملىك مۇڭلىرىنى تۆكىدۇ.

مەشرەپ سىرتىدىكى مۇقاملار ئاساسەن يالغۇزلۇق، غېرىبلىق، مۇساپىرلىق، يېتىملىك، بىچارىلىك ھالەت شارائىتىدا ئېيتىلىدىغان بولغاچقا، ئۇلار:

ئەجەپ بولدۇم-ئەجەپ بولدۇم،
ئەجەپ بولغانغا يىغلايمەن.
كىشىنىڭ يۇرتىغا كېلىپ،
غېرىب بولغانغا يىغلايمەن.

دەرد-ئەلەملەر كېلىدۇ،
ئوغۇل بالانىڭ باشىغا.
سايدا تۆگمەن چۆرگىلەمدۇ،
كۆزدىن ئاققان ياشىغا.

ئاتام بولسا، ئانام بولسا،
غېرىب بولماس ئىدى باشىم.
غېرىبلىق دەردىدە يىغلاپ،
كۆزۈمدىن ئاقتى قان ياشىم.

چاپىنىمنىڭ يېڭىنى،
بېشىمغا قويدۇم تېگىنى.
كىمگە ئېيتىپ، كىمگە يىغلاي،
بۇ غېرىبلىق دەردىنى.

بۈگۈن بازارغا ئوخشايدۇ،
يېتىملەر زارى قاخشايدۇ.

يېتىملەردىن سوراپ باقسام،
ئاتاسى يوققا ئوخشايدۇ.

ئۆيۈڭگە كىرىپ باقسام،
زەدىۋالى يوق ئىكەن.
يېقىۋالغان بالىنىڭ،
ئەتىۋارى يوق ئىكەن.

ئاتامغا نېمە دەپ يىغلاي،
ئانامغا نېمە دەپ يىغلاي.
بېلىمنى سەيلىدە ① باغلاپ،
باياۋان چۆللىدە يىغلاي.

ئېتىم ئالدىدا كەتتى،
قامچام يېنىدا كەتتى.
ئۆز يۇرتۇم دېگەن بىلەن،
غېرىبلىق ماڭا يەتتى.

چىرايىم ئەجەپ سېرىق،
ساماندىن ئايرىيالمايمەن.
مېنىڭ بىچارە كۆڭلۈمنى،
بۇ غەمدىن ئايرىيالمايمەن.

شوتا قويدۇم شاتۇتقا،
مەن مۇساپىر، بۇ يۇرتتا.

---

① سەيلە — مەشۇت يېپ بىلەن توقۇلغان شالاڭ چۇچىلىق بەلباغ.

مۇساپىر دەپ خار كۆرمەڭ،
يېنىپ كېتەي ئۆز يۇرتقا.

ئېتىمنى بەختىيار قويسام،
تەلەي ئىچىدە بەختى يوق.
نەچچە ئاتسام «چۇ» چۈشىدۇ،
ئوڭ قولۇمدا نەخشى يوق.

ئاھ ئۇرۇپ ئاللاغا يىغلاي،
ئاھلىرىم تۇتسۇن سېنى.
كۆز يېشىم دەريا بولۇپ،
بېلىقلىرىم يۇتسۇن سېنى.

گۈلمۇ خوپ، غۇنچەمۇ خوپ،
ئاچىلدۇرۇپ قىسقانمۇ خوپ.
چوڭ بولۇپ دەرد تارتقىچە،
كىچىك تۇرۇپ ئۆلگەنمۇ خوپ.

دېگەندەك مول مەزمۇنلۇق قوشاقلارنى سېلىپ، ئۆزىنىڭ ۋە باشقىلارنىڭ ئىچىنىشلىق يۈرەك سۆزلىرىنى ئىپادىلەيدۇ. مۇقام لىرىكىسى ئاڭلىغۇچىلارنى چوڭقۇر ھاياجانغا چۆمدۈرگەنلىكتىن ۋاقتىنىڭ قانداق ئۆتكەنلىكىنىمۇ سەزمەي قالىدۇ.
يۇقىرىقى تېكستلەر پەقەت مىسال تەرىقىسىدىلا تىلغا ئېلىندى. بۇ، مۇقاملارنى پارچىلاپ ئۇنىڭغا تېكست بەلگىلەپ بەرگەنلىكنى بىلدۈرمەيدۇ، بەلكى مۇقامغا سېلىنغان تېكستلەر مۇقام ئېيتقۇچىنىڭ كەيپىياتى ۋە مۇقام ئېيتىلىش ئورنى، كىشىلەرنىڭ پائالىيىتى قاتارلىقلارغا ئاساسەن تاللىنىدىغانلىقىنى كۆرسىتىدۇ.

# 3. دولان ئون ئىككى مۇقامنىڭ تېكستلىرى

## 1. باش باياۋان مۇقامى

بالا دەشتىدە ۋاي ئەرۋاھ،
ئۇنىڭ ھالىنى ۋاي كۆردۇم.
يېتىپتۇ داڭ سۆڭەك بولۇپ،
ئۇنىڭ مازارىنى كۆردۇم.

قايتۇرما:

ۋاي ئاللا... ۋاي ئاللا.. ۋاي ئاللا...①
ئىلاھا مەن باياۋاندا،
تېنەپ قالدىم بۇ جاڭگالدا.
پۇتۇمغا كۆك تىكەن تەگسە،
ئاللماي ئەقلىم ھەيراندا.

قايتۇرما:

خالايىق سەۋرى قىل دەيدۇ،
مېنىڭ ھالىمغا يەتمەيدۇ.
كېچە-كۈندۈز يىغان ئەيلەپ،
كۆزۈمگە ئويقۇ كەلمەيدۇ.

قايتۇرما:

ئاتاسى يوقمۇ يايرىمنىڭ،
ئاناسى يوقمۇ يايرىمنىڭ.
غېرىب چۆللەردە ياتىپتۇ،
مازارى يوقمۇ يايرىمنىڭ.

---

① بۇ يەردىكى «ئاللا» سۆزى ئىككى خىل مەنىدە بولۇپ، بىرى، «ئاللاھ»، «ئىلاھ» نى بىلدۈرىدۇ. يەنە بىرى، ئەپسۇسلىنىش، بولماپتۇ، دېگەندەك مەنىنى بىلدۈرىدۇ. شۇڭا بۇ سۆزنى دىنىي نۇقتىدىنلا چۈشىنىشكە بولمايدۇ.

قايتۇرما:

تەكەببۇر ئەيلمە زىنھار،
مەگەرسەن ئاسمان بولساڭ.
ئۆزۈڭنى بارچىدىن پەس تۇت،
سۇلايمان پادىشاھ بولساڭ.

قايتۇرما:

جاھاندا ياخشىلىق قىلغان،
كىشىنىڭ ئاتى ئۆچكەيمۇ.
يامانلىق قىلغان ئادەمنى،
قايان باردىڭ دېمەس ھېچكىم.

قايتۇرما:

## چېكىتمە

قاغا جىگدەڭنى يېمەيمەن،
چىشىم ئاغرىيدۇ مېنىڭ.
مەشۇغۇم يادىمغا يەتسە،
ئىچىم ئاغرىيدۇ مېنىڭ.

يار دەپ مەن ئادا بولدۇم،
غەمگە مۇپتىلا بولدۇم.
بىر كۆرۈپ جامالىڭنى،
ئاشىق بىقارار بولدۇم.

كۆيمەنا كۆيمەن،
قاشى قاراغا كۆيمەن.
كۆزلىرىنى ئوينىتىپ،
جاننى ئالارغا كۆيمەن.

ئۆستەڭ بويىدا ياپۇز،
ياپۇزنىڭ شېخى يالغۇز.
بىز مۇندا غېرىبلىقتا،
يايرىم ياتىدۇ يالغۇز.

يايرىمسەن، خۇمارىمسەن،
بوينۇمدا تۇمارىمسەن.
ئاخشىمى قاراڭغۇدا،
ياندۇرغان چىراغىمسەن.

هاراق ئىچسەم مەست ئەمەس،
بوزا ئىچسەم مەست ئەمەس.
ئاۋۋال سۆيگەن يايرىمنى،
ئەمدى سۆيمەك تەس ئەمەس.

قايتۇرما:

ئالمىنىڭ سۇزۇكىدىن،
كۆرۈنەمدۇ دانىسى.
مېنىڭ باچۇقتىكى يايرىم،
قۇرغۇيەكىنىڭ بالىسى.

قايتۇرما:

ئۆستەڭ بويىغا چىقسام،
قۇشلار ئەركىن ئەگىيدۇ.
كۆيۈۋاتقان يۈرەككە،
نېمە بەرسە سەگىيدۇ.

قايتۇرما:

گۈللەر ئاچىلۇر باغدا،
مۇرادىغا يەتكەندە.

قەدرىم ئۆتلەر يارغا،
مەن بۇ شەدىن كەتكەندە.

سەنەم

ئەل مېنى يامان دەيدۇ،
بىلمەيمەن يامانلىقنى.
كەچ يېتىپ. سەھەر قوپۇپ،
تىلەيمەن ئامانلىقنى.
قايتۇرما:
ۋاي-ۋاي... مەستان يارەي،
ۋاي-ۋاي... زالىم يارەي.
ئايارەي، دەردىڭ يامان،
ئايارەي، ئايارەي.
سارغايدى دېمەڭ بىزنى،
ياردەردىدە سارغايغان.
ئېشەكچى دېمەڭ بىزنى،
ئەنجان يولدا كارۋان.
قايتۇرما:
قاشلىق ئەتمسەك يايرىم،
قېشىڭدا يوقمىكەن قاشلىق.
ئاتاڭ بىلەن ئاپاڭنىڭ،
بېشىدا يوقمىكەن ياشلىق.
قايتۇرما:
چىرلاڭ خورۇزۇم چىرلاڭ،
يايرىم ئاڭلاپ ئويغانسۇن.
چىشلىۋالاي لېۋىدىن،
چۆچۈپ تۇرۇپ ئويغانسۇن.

قايتۇرما :

گۈللەر ئاچىلۇر باغدا ،
مىرادىغا يەتكەندە .
قەدرىم ئۆتىلەر يارغا ،
مەن بۇ شەدىن كەتكەندە .

قايتۇرما :

ئاسماندىكى چولپاننىڭ ،
شام چىراغى بارمىكىن .
يۈرىكىمنى يېرىپ باق ،
تازا يېرى بارمىكىن .

قايتۇرما :

باغدا بارمىكىن بادام ،
ئاقساقال مېنىڭ دادام .
بىز ئوينايدىغان چاغدا ،
يار كىچىك تېخى نادان .

قايتۇرما :

ئاق يەرگە قوناق چاچسام ،
چاچراپ كېتمەن دەيدۇ .
بىۋاپانى يار تۇتسام ،
تاشلاپ كېتمەن دەيدۇ .

قايتۇرما :

ئالتۇن قەپىزىڭ بولسا ،
بۇلبۇلنى باقاي دەيمەن .
ياخشى يار مېنىڭ بولسا ،
باغرىمنى ياقاي دەيمەن .

قايتۇرما :

## سەلقە

ئىشىك ئالدى كۆلمەنچەك،
مۇز توڭلاپتۇ ئەينەكتەك.
بىز ئىككىيلەن ئايرىلدۇق،
كاككۇك بىلەن زەينەپتەك.
قايتۇرما:
ئايارەي.. ئاھ... جان بالىخان...
يار سېنىڭ دەردىڭ.

مەن بۇگۈن كەتمەكچمەن،
ئەرزىم بايان ئەيلەپ كېتەي.
ئەرزىم خۇداغا يەتمىسە،
چۆللەردە قان يىغلاپ كېتەي.
قايتۇرما:
قىزىل گۈلنى دېمىسەم،
غۇنچىسىنى ئۈزگۈم يوق.
سەن يايرىمنى دېمىسەم،
بۇ يۇرتۇڭدا يۈرگۈم يوق.
قايتۇرما:
موللىنى قايدىن تونۇرسىز،
چېكىسىدە قەلىمى.
يېڭى يارنىڭ ئوتى تولا،
كونا يارنىڭ ئەلىمى.
قايتۇرما:
كېچە بولسا ياتمايدۇ،
تېرەك باشىدا قاغا.

نېمە ئۈنچە يىغلايسەن،
ۋاپا قىلمىغان ياغا.

قايتۇرما:

ئارقىدا قىمار ئويناپ،
يۈك بەلباغنى ئۇتتۇم.
سەن جالاپنىڭ دەردىدە،
پارە-پارە قان يۇتتۇم.

قايتۇرما:

ئاشنامسەن ۋاي جورامسەن،
ناۋات بەرسەم شورامسەن؟
ئاغزىڭدا دېگەن بىلەن،
تىل ئۇچىدا گوللامسەن؟

قايتۇرما:

باغدا كاككۇك سايرايدۇ
ئاندا-مۇندا بىر ھېرىپ،
ئىككىمىز دوست بولايلى،
سەن مۇساپىر مەن غېرىپ.

قايتۇرما:

مىكىيان توخۇ باقماڭلار،
سەھەر قانات قاقمايدۇ.
چوكان ئاشنا تۇتماڭلار،
جۇۋانلىدەك باقمايدۇ.

## سىيرىلما

مەن ماڭدىم كېچە بىلەن
ئېرىقنىڭ ئىچى بىلەن
قولۇم باغلىنىپ قاپتۇ

يايرىمنىڭ ساچى بىلەن.
قايتۇرما:
ۋاي-ۋاي... ۋاي... ۋاي، ۋايۋابەي.
بېشىم ئاغرىيدۇ دېسەم،
يۇمغاقسۇت سىقىپ بېرەي دېدى.
غولۇم ئاغرىيدۇ دېسەم،
ئوغلاق قېقىپ قوياي دېدى.
قانداق ئوغلاق ئۇ؟ دېسەم،
چاغالباش ئوغلاق ئۇ، دېدى.
قېنى ئوغلىقىڭ؟ دېسەم،
جاڭگالدا ئوتلايدۇ دېدى.
ئورۇق ئوغلاقتۇ؟ دېسەم،
سېمىز ئوغلاق ئۇ، دېدى.
ئېرىڭىز سوقار دېسەم،
ھەر ھۆددىسى ماڭا دېدى.
بارمايمەن، كەلمەيمەن دېسەم،
جۇگۇ-جۇگۇ كېلىڭ دېدى.
قايتۇرما:

## 2. بوم باياۋان

### مۇقەددىمە

بارچە كېسەل داۋاسى بار،
يار ئوتىنىڭ داۋاسى يوق.
سورىسام تېۋىپ ئېيتار،
يار ئوتى داۋاسىنى.
قايتۇرما:

ۋاي ئاللا... ۋاي ئاللا... ۋاي ئاللا...
ئاتمىشتىن ئۆتتى يېشىڭ.
ئۆلۈم بىلەن كېڭىشىڭ.
گۆردە ياتار يالغۇز بېشىڭ،
بۇ دۇنيانىڭ پايانى يوق.

قايتۇرما:

زىمىستان كۆرمىگەن بۇلبۇل،
باھارنىڭ قەدرىنى بىلمەس.
جاپانى چەكمىگەن ئاشىق،
ۋاپانىڭ قەدرىنى بىلمەس.

قايتۇرما:

بۇ راۋاب ۋاي قانداق راۋاب؟
قوي تارىسى سالغان راۋاب.
ياخشى مېھمان كەپتۇ دەپ،
شۇنىڭ ئۈچۈن چالغان راۋاب.

قايتۇرما:

جانى-جانۋار باردۇ،
قۇشقاچ بارالماي ياندۇ.
مەنمىغۇ باراي دېسەم،
جاندىن ئەزىز يار قالدۇ.

قايتۇرما:

ئۆلەرمەنمۇ كۆيەرمەنمۇ؟
سېنى كۆرمەي ئۆلەرمەنمۇ؟
سېنى كۆرمەي ئۆلۈپ كەتسەم،
بېھىش يۈزى كۆرەرمەنمۇ؟

قايتۇرما:

## چېكىتمە

باراي دەپ جابدۇغۇم ئەتتىم،
قويمدى پەلەك بىزنى.
بىرىپ يانغان كىشلەردىن
تولا سورىغۇم كېلەر سىزنى.

قايتۇرما:

ھەق ئاللا خارابىڭ مەن،
شەھرىڭدە گادايىڭ مەن،
ئايارەي...

بىزنى سورىغانغا
بارساڭلا سالام دەڭلا.
يار بىزنى سوراپ قالسا،
شەھرىدە ئامان دەڭلا.

قايتۇرما:

ناسۋال ئالدىم شاخچايگە،
يۈگۈرۈپ چىقتىم تاختايگە،
قارا قولنىڭ قىزىنى
سېتىۋالدىم ئاخچەيگە.

قايتۇرما:

يايرىمىڭ قويندىكى
ئالمامكىن، بىيەمكىن؟
يار قولىدا ئالتۇن ئۈزۈك،
ئاشىنلىرى زەرگەرمكىن؟

قايتۇرما:

باللىرىمنى سەيلىتىپ،
ئارغامچا بولدۇم دارىگە.

شۇ مېنىڭ قارا بەختىم
يالغانچى بولدۇم يارىگە.
قايتۇرما:
چىرايىڭ ئەجەپ ئۆمسە،
كىشى سۆز بەردىمۇ سىزگە.
كىشى سۆز بەرسە بەرگەندۇ،
يامانلىق ئەيلمەڭ بىزگە.
كېچىلىرى يوللار كېزىپ،
بارمىدۇ يارنىڭ پايدىسى.
كېچە بولسا ئۇيقۇ يوق،
كۈندۈزى يارنىڭ قايغۇسى.
قايتۇرما:
قارلىغاچنىڭ قانىتىدەك،
قايىدۇ باشىم مېنىڭ.
ئايىغى چىققان بۇلاقتەك،
ئاقىدۇ ياشىم مېنىڭ.
قايتۇرما:
كاككۇك باللىرى ئۇچتى،
كۆكلىگەن دەرەخلەرگە.
بىزنىڭ يارلار ئىشقىدا،
ئوت كەتتى يۈرەكلەرگە.
قايتۇرما:

سەنەم

قارا قالپاقنى كىيىپ،
قاراقچى بولمامدۇ كىشى؟
قارا كۆز يار دەردىدە،
راۋابچى بولمامدۇ كىشى؟

قارا مىلتىقنىڭ ئوقى
ھاۋاغا چىقتى پىقىراپ،
قارا كۆز يارنىڭ ئوتى
چىقمايدۇ جاندىن سىقىراپ.

ئوچاق سالدىم چۆگىلمەش،
كونا كاڭدەك كۆيمەيدۇ.
يېڭى ياچە يار تۇتسام،
كونا ياردەك سۆيمەيدۇ.
ئېگىز تاغقا مەن چىقىپ،
ئۇرۇمچىگە قارايمەن.
ساڭا بەرگەن كۆڭۈلنى،
يىراق شەگە پالايمەن.

شايىدىن شاپاق دوپپام،
شاپتۇل شاخىدا قالدى.
غېرىبلىقتا تۇتقان يار
كىشىنىڭ شەرىدە قالدى.

كۆك قومۇشقا ئوت يېقىپ،
ساغىرار كۆيمەس دېدىم.
مېھرىبان يايىرىم سېنى
مەندىن ئايرىلماس دېدىم.

ئادەم يوق دېمەڭ يايىرىم،
باغقا كىرمەك كىشى بار.
يولىڭىزدا تۈز مېڭىڭ،
گۈلنى ئۈزمەك كىشى بار.

ئىلغا چىقاي دېسەم،
داۋاندىن قورقىمەن يايرىم.
سېنى مەن ئالاي دېسەم،
ئاناڭدىن قورقىمەن يايرىم.

## سەلقە

كۆرگىلى كەلگەنمىدۇ،
كۆيدۈرگىلى كەلگەنمىدۇ؟
كۆيۈپ ئۆچكەن ئوتلىنى
ياندۇرغىلى كەلگەنمىدۇ؟

ئاغرىسا-ئاغرىمىسا،
باشتىن ئۆرگىلىپ كېلەي.
يايرىم ئاغرىپ قالغاندا
مەن بېرىپ يوقلاپ كېلەي.

قامچا دەستەم ئىرغايدۇ
سانچىپ قويسام تۇرمايدۇ.
قامچىۋاتتىن قىز ئالسام،
ئويناپ، قېچىپ تۇرمايدۇ.

ئۈستۈندىن شامال كەلسە،
يار بۇرنۇمغا پۇرايدۇ.
يارنىڭ ئىنتى ھەسەلخان،
چىلگە قوغۇن پۇرايدۇ.

مەن ئەجەپ كۆيدۈم بۈگۈن،
كۆزلىرى خۇمارىغا.

بەچچە قاراپ تويمۇدۇم،
ئاي يۈزى روخسارىغا.

ئاتىم سۇنى ئىچمىدى،
غازى بارمىكىن كۆلدە.
يايرىم تالاغا چىقمىدى،
ئېرى بارمىكىن ئۆيدە.

ئېرىقىڭنىڭ ئېگىدىن
ئېرىۋالدىم مارجاننى.
كۆڭلى قارا خۇشخۇي قىز.
سەن ئالامسەن بۇ جاننى.

سىبىرلما

يار يامانلاپ بارىدۇ
قانداق قىلىپ ئالدىۋالاي.
ئالدىدا جايىنى قويۇپ،
ئويناپ-دولاپ ئالدىۋالاي

مەن باغىڭغا كىرمەيمەن
ئانارىڭنى ئۈزمەيمەن
ئەمدى كەلدىم ئەقلىمگە.
نادان بىلەن يۈرمەيمەن.

دۇتارنى ئۆزۈم چېلىپ
سۇنسا ئۆزۈم يەملەيمەن.
ياردىن كۆڭلۈم ئاغرىسا.
چىللىسىمۇ بارمايمەن.

خويمۇ خارلايسەن يارىم،
بىر سىيان كەتكۈممۇ بار.
ساڭا بەرگەن شۇ كۆڭۈلنى
خارىزار ئەتكۈممۇ بار.

باش ئېلىپ كېتەي دېسەم،
يۇرت ئىچىدە بىر داۋان،
باش ئېلىپ كەتمەي دېسەم،
ئەلىمنىڭ ئاندىن يامان.

ئۆتۈپ كەتتى جاھان كارى
بۇ دەردكە نېمە دارى؟
مېنىڭ ئۆلۈشۈم بىلەن
يايرىمنىڭ نېمە كارى.

قاپقارا قوي كۆزلىكىم
جانىم پىدا بولغاي ساڭا.
كۆرمىسەم تۇرالماسمەن
نېمە بالا بولدى ماڭا.

تاغقا چىقتىم داۋانسىز
سىزگە كۆيدۈم ئامالسىز،
كۆيگىنىمنى بىلمىدىڭىز،
كۆڭلى قارا ئىمانسىز.

## 3. زىل باياۋان

### مۇقەددىمە

جاننىڭۇ بەردى خۇدايىم
بىر كۈن ئامانەت ئالدۇ.

مىڭ مۇشەققەتلەر بىلەن،
سالغان ئىمارەت قالىدۇ.

ئۆلۈمگە ھىيلىلەر قىلغان
لوقمان ھېكىم قالدىمۇ؟
ئىللاھتىن ئۆمۈر تىلەپ
ئىستىگەن جان قالدىمۇ؟

ئاھ ئۇرارمەن، ئاھ ئۇرارمەن،
ئاھلىرىم تۈتقاي سېنى.
كۆز يېشىم دەريا بولۇپ،
بېلىقلىرىم يۇتقاي سېنى.

ئۆلۈم دەيدۇ، ئۆلۈم دەيدۇ
ئۆلۈمنىڭ نۆۋىتى يوقتۇر.
ئۆلۈمگە رۇسلىغان جاينىڭ
ئىشىك تۈنكى يوقتۇر.

ئۆلۈپ كەتسەك بۇرادەرلەر
ئۆلۈپ كەتتى دېمەس ھېچكىم.
جىنازامنى كۆتۈرگەندە
يىغامنى يىغلىماس ھېچكىم.

## چېكىنتمە

دوستقا-دوست قىلدىڭ مېنى،
دۇشمەنگە دوست قىلدىڭ مېنى؛
سۈرە-ياسىننى ئوقۇپ،
ئايرىلغۇسىز قىلدىڭ مېنى.

ماگدىم دەريا كەچكىلى،
ئۇلتۇردۇم سۇ ئىچكىلى،
كەتسەم يايرىم بىخەۋەر،
قانىتىم يوق ئۇچقىلى.

ئۆستەڭ بويى قومۇشلۇق
ئوغاق سېلىپ ئورغان يوق.
مۇرادىغا يەتكۈنچە،
ئىككى يار بىر بولغان يوق.

گۈل غۇنچە گۈلۈم غۇنچە
نېمە كۆيدۈرسەن مۇنچە؟
بىردەم ئولتۇر يېنىمدا
مېنىڭ كۆڭلۈم ئېچىلغۇنچە.

ئاسماندىن ئالاي ئاينى
قوينۇمغا سالاي يارنى.
باخباق ئېتىلى يارنى،
ئېچىلسۇن ئىچى قارنى.

سەنەم

ھاۋا ئايلىناي دەيدۇ،
مەنمۇ ئايلىنارمەنمۇ؟
دۈشمەننىڭ سۆزى بىلەن
ياردىن ئايرىلارمەنمۇ؟

سېنى ئۇنداق ياراتىپتۇ،
مېنى مۇنداق ياراتىپتۇ.

ئىككىمىز ئاراسىدا
ئاقار دەريا ياراتىپتۇ.

راۋابىم پەدە-پەدە،
پەدىسى ئونبەش يەردە.
ئاخشىمى باراي دېسەم،
ئۆيىڭىز يىراق يەردە.

قارىغايدىن ئوق چىقاردىم،
باغدا جانۋار ئاتقىلى.
ۋەدىڭىز راستمۇ خېنىم
قوچاقلىشىپ ياتقىلى.

هويلاڭدىكى كەپتەرنى،
مەن سايراشقا ئۆگەتتەي.
دەردلىرىمنى، زارىمنى،
دۇتار چېلىپ تۈگەتتەي.

سەلقە

بۇ قوشاقنى مەن قاتتىم،
جىگدە كۆلىدىن كەلگىچە.
ۋەدىمىز ۋەدە بولسا،
ئايرىلمايمىز ئۆلگىچە.

ئات ئالدىم ئىگەر بىلەن،
باشقۇردۇم يۈگەن بىلەن.
مەن سىزگە كۆيۈپ قالدىم
گەپ قىلماي يۈرگەن بىلەن.

دۇتارىمنىڭ تارى يوق،
كۆيگەن ئوتقا چارى يوق.
دەردى بارلار يىغلايدۇ،
دەردى يوقنىڭ كارى يوق.

ئالمىلىق باغقا كىرىپ،
ئالما ئاتقان قارا كۆز.
تال چىۋىقتەك ئېگىلىپ
جاننى ئالغان قارا كۆز.

قارامۇچنى تېرىسام،
ئۈنۈپ چىقتى يېشىل ماش.
مەن ساڭا كۆيۈپ قالدىم،
جۈپ ئۆتەيلى قەلەمقاش.

## سىبىرىلما

بارارغا يوللۇرۇڭ بولغاي،
قىزىلگۈل ھەمرىيىڭ بولغاي.
سېنىڭدەك نازىمەن يارغا،
مېنىڭدەك قۇللۇرۇڭ بولغاي.

دەردى بولمىسا يارنىڭ
ئېيتامدۇ تولا ناخشى.
ناخشا ئېيتقانغا يار كەلمەس،
ئەسلى بىر كۆڭۈل خۇشى.

كېچە بولسا ياتمايدۇ،
تېرەك باشىدا قاغا.

نىمە ئۇنچە يىغلايسەن
ۋاپا قىلمىغان يارغا.

يىگىتلىك ياشتا بولۇر،
ياخشى جۇۋان قاشتا بولۇر،
ئاۋال ئاخشام سۆيسىلە،
تاڭ ئاتقىچە ناشتا بولۇر.

ھاۋارەڭ توننى كىيىپ،
ھاۋادا ئۇينايدۇ كۆڭۈل،
ياخشى يار ياندا تۇرۇپ،
يامانى خالايدۇ كۆڭۈل.

## 4. سىم باياۋان

### مۇقەددىمە

پەلەكنىڭ چاقى چۆرۈلدى،
مىنىڭ مەيخانەم ئۆرۈلدى.
كىچەش قىلسام كىچەش بولماس،
كىچەشلىك يارلار ئايرىلدى.

ئەجەپ روشەن قىلاي دەيدۇ،
سەھەر ۋاقتىدا ئىچكەن چاي.
بىھىش دەيدۇ، دوزاخ دەيدۇ،
ئۇنىڭ ئىچىدە يۈز مىڭ جاي.

ئۆلۈپتۇ خەستە كۆڭلۈم،
غەم بىلەن ھەرگىز تىرىلمەس؛

ئۇرۇپ مەن پەريادى چەكسەم،
قەبرىدىن ئاۋازى كەلمەس.

كىمكى ئۆلمەستىن بۇرۇن،
يەتمەس بۇ جانىنىڭ قەدرىگە.
كىم ئۆلۈر ھالەتكە يەتسە،
شۇ يېتەر جان قەدرىگە.

دوستلۇرۇم مەندىن زېرىكتى،
دۇشمەنلىرىم سەنمۇ زېرىك.
سەن ئىشەنگەن تاغلىرىڭدا،
ئەمدى ياتمايدۇ كېيىك.

سىم سىلىپتىم راۋىبىمغا،
تارىسى ئالدى ئارام.
ئاتا-ئانامنى ئويلىسام
يېشىم ئاقار تارام-تارام.

ئويۇننى تولا ئوينايمەن،
ئىبادەت قىلمىسام مەيلى
ئويۇن-بەزمە گۇناھ بولسا،
بېھشكە كىرمىسەم مەيلى.

چېكىتمە

باغىڭ بولسا غورا قىل
ئوغلۇڭ بولسا موللا قىل.
موللىلىققا بەرمىسەڭ،
ھاراقكەشكە جورا قىل.

موللا بولساڭ تەكرار قىل،
نەچچە بولساڭ سەيرا قىل،
[illegible]ى بولساڭ غوۋغا قىل،
ئۇششۇق بولساڭ دەۋاقىل.

سېنى موللىكام دەيمۇ؟
سېنىڭ موللىلىقىڭ ياخشى.
سېنىڭ موللىلىقىڭدىن
مېنىڭ تەنھالىقىم ياخشى.

كۆڭلۈمدىكى شول يارنى،
چىللاپ كەلدىم سەيلىگە.
ئاغزىمدىكى گەپ قاچتى،
قاراپ يارنىڭ پەيلىگە.

ئاخشام ياغقان قار بىلەن
ئۆستەڭ سۈيى قاتقانمۇ؟
بۇ مەلىگە كەلمەيسەن
يۇرتنى ماڭا ساتقانمۇ؟

## سەنەم

هويلاڭدىكى ئېتىڭنى،
تام كەينىگە باغلاپ قوي.
يار سەندەك يامان بولسا،
يار تۇتمايمەن ئاڭلاپ قوي.

ئاسمىنىڭ ئالاڭلاپتۇ،
يامغۇرلار تاراملاپتۇ،

چاي قۇيۇڭلار چوكانلار
ئاشناڭلار يامانلاپتۇ.

كەلمەي دېسەم كەل دەيسەن،
ئەمدى كەلسەم كەت دەيسەن.
باشقىلارغا دەرد سېلىپ،
ماڭا كەلدى دەرد دەيسەن.

كېچە بولسا ياتمايمەن،
پەنجىرەڭدىن پاتمايمەن.
راست گېپىڭنى ئېيتمىساڭ،
مەن دەردىڭنى تارتمايمەن

گۈل ئېچىلسا نىم بولۇر،
گۈللەپ ئېچىلسا نىم بولۇر؟
بىر قېتىملىق گۇناھىمنى
يار كەچۈرسە نىم بولۇر؟

سەلقە

چاپىنىمنىڭ يېڭىنى،
خېنىم ئايلام ئۇشلىغان.
خوتۇن ئالمايمەن دېسەم،
بېشىمغا بەشنى مۇشلىغان.

كۆرۈڭلار خالايىقلار
دەريا سۈيى تاشقاننى.
كۆيۈپ قالدىم دەپ قويسام
يار ھەددىدىن ئاشقاننى.

غورۇچۆل دېگەن يەردە،
بوستان تالنىڭ سايىسى.
شۇنچە يىراق كېلەرمۇ،
ئىككىمىزنىڭ ئارىسى.

هەي ئاللا، جېنىم ئاللا،
مېنىڭ مەيلىمگە باقساڭچۇ.
سېنىڭ مەيدەڭ داۋا بولدى،
كېلىپ مەيدەمگە ياقساڭچۇ.

ئالما ساتتىم بازاردا،
هەر دانىسى بەش تىيىن.
قانغىچە سۆيەي يارنى،
ئايرىلمىقىم بەك قىيىن.

## سىيرىلما

ناز بىلەن باقتىڭ ماڭا،
ئۇتتى كۆپ ياقتىڭ ماڭا.
سۇپسۇزۇك يامغۇر بولۇپ،
شارقىراپ ئاققىن ماڭا.

ئالما ئاتتىم هالقىتىپ،
ئۆگزىڭىزگە چۇشكەي دەپ،
ناخشا ئېيتتىم قارىتىپ،
كۆڭلى ماڭا چۇشكەي دەپ.

ئالما ئاتارىم كېلىدۇ،
قاش ئاتارىم كېلىدۇ،

چېكىسگە گۈل قىسىپ،
يالغانچى يارىم كېلىدۇ.

گۈل تېرىدىم كەلسىلە،
ئوسما تېرىدىم كەلسىلە.
بىر قويۇم ئوسما بېرەي،
بويىنۇمنى قايرىپ سۆيسىلە.

مەن بۇ يەردە ناخشا ئېيتسام،
سەن ئۆيۈڭدە تىڭشايسەن.
قېرىپ مۈكچۈيۈپ قاپسەن،
قاچان قىزغا ئوخشايسەن.

## 5. چۆل باياۋان

### مۇقەددىمە

پەلەكنىڭ تەقدىرى بىلەن
كېلىپ شۇندا يېتىم بولدۇم.
قاناتى يوق ناۋا قۇشتەك،
ئاللاماي ئىنتىزار بولدۇم.

چىشىڭنى ئۈنچىدىن دەيمۇ،
لېۋىڭنى غۇنچىدىن دەيمۇ.
ئىشىكتىن يەلپۈنۈپ كىرسەڭ،
جۇۋانىنىڭ شۇڭقىرى دەيمۇ.

بارارغا يول ئۇزاق بولدى،
پىيادە مەن بارالمايمەن.

كىراغا ئات ئېلىپ مىنىپ،
جامالىڭنى كۆرەلمەيمەن.

يايرىمنى كەپتۇ دەپ ئاڭلاپ،
بېلىمنى سەيلىدە باغلاپ.
سېنى كەلمەيدۇ دەپ ئاڭلاپ،
باياۋان چۆللىدە يىغلاپ.

كەلمىگەن يەرگە كېلىپ،
داپىنى سوقالمايدۇ كىشى
چەككىلى تاماكا يوق،
ئوينىغىلى نەدە كىشى.

خەق بۇ جاينى چۆل دېسە،
چۆلمۇ گۈلىستان بولىدۇ.
بولمىسا بىر پارچە نېنىڭ،
ئۆيمۇ گۆرۈستان بولىدۇ.

توغرىقىمنىڭ ياپرىقى،
سېرىق سەبداغا ئوخشايدۇ.
ئايرىلىپ كېتەي دېسەم،
ماڭا شەيداغا ئوخشايدۇ.

ئۆلۈم كەلسە بۇرادەرلەر
ئۇنىڭدىن قاچقىلى بولماس.
ساۋابلىق قىلمىغان ئىنسان،
بېھىشنى تاپقىلى بولماس.

## چېكىتمە

خەق نۇ جاينى چۆل دېگەن
چۆل ئەمەس گۈلزار ئىكەن.
نوغرىقى ئالمىغا ئوخشاش،
يۇلغۇنى مازار ئىكەن.

ئالمىلىق بېغىڭ بولسا،
سارايىڭ نېمەسى بار؟
سۆيگۈنىڭ يەلەن بولسا،
چىرايىنىڭ نېمەسى بار؟

ئاينى ئاسماندا دېسەم،
يەردىكى ئاي سەن گويا.
قېنىساڭ قانداق قىلاي،
ئاز-نولا قىلماي هايا.

كۆككىنە كەپتەر بولۇپ،
مېهمانخاناڭدا سايرىسام.
كەچ يېتىپ، سەهەر قوپۇپ
ماڭغان يولۇڭغا قارىسام.

چاكاندانى سوقۇپ سالسا،
قازاندا چايى بولمامدۇ.
مۇساپىرغا كۆڭۈل بەرسە،
ئۇنىڭ ساۋابى بولمامدۇ.

## سەنەم

سۇ ئاچايمىكىن دەيمەن.
گۈللىرىم، گۈلزارىمغا.
خەت يازايمىكىن دەيمەن،
يىراقتىكى جايىمغا.

لاچىندەك قانات قېقىپ،
ئۆز يۇرتقا كەتسە كىشى.
جەۋرى-جاپا تارتسىمۇ،
مۇرادىغا يەتسە كىشى.

توغراقلار تۇسۇۋالدى،
يېڭى قازغان گەمەمنى.
ئاشىق بولساڭ شېرىك بول،
تەڭ تارتىلى ئەلەمنى.

پەۋاز بارمۇ ئۆگزەڭدە،
دانلاپ يۈرەر كەپتىرىڭ.
كېتەر بولدۇم يىراققا،
بارمۇ سېنىڭ گەپلىرىڭ.

سېنى دەپ كەلدىم بۇياققا،
قالدى نەدە ئاتلىرىم؟
مېنى شۇنچە قىينىدىڭ،
يەتمىدىمۇ دەردلىرىم؟

گۈل گۈلىستان بولغىدەك،
ئالەم گۈلىستان بولغىدەك.
ياخشىلار بىر يەردە بولسا،
چۆلمۇ بوستان بولغىدەك.

باغۇ بوستان قىلغىلى،
چۆل-باياۋان ياخشىدۇر.
يارنى چىللاپ كەلگىلى،
شۇڭا ئېيتقان ناخشىدۇر.

## سەلىقە

كۆرگىلى كەلدىڭلىمۇ،
كۆيدۈرگىلى كەلدىڭلىمۇ؟
كۆيۈپ ئۆچكەن ئوتلىنى
ياندۇرغىلى كەلدىڭلىمۇ؟

قارىغاي بولۇر تاغدا،
گۈللەر ئاچىلۇر باغدا.
دوستلىرىم دۈشمەن بولدى،
ئايرىلدۇق يامان چاغدا.

مەن ئانامدىن ئايرىلىپ،
سۇندى قاناتىم قايرىلىپ.
مەن يىغلىماي كىم يىغلىسۇن،
جانىم ئانامدىن ئايرىلىپ.

قارلىغاچ قارا نېمە
قاناتىدىن ئايرىمسۇن،
قىر بالا ئاجىز نېمە
ئاناسىدىن ئايرىمسۇن.

يار بىلەن ئوينايمەن دەپ،
سۇندى مېنىڭ نازۇك قولۇم.
يايرىمنىڭ ياغلىقىدا،
ئاڭسام ساقايمايدۇ قولۇم.

## سىيرىلما

سەنسەن مېنى سەن خارابى قىلدىڭ مېنى سەنەي،
ئوتلارغە سېلىپ كاۋابى قىلدىڭ مېنى سەنەي.

كاۋابى قىلغان ئايدەك يۈزۈڭدۇر،
ئوتلارغە سالغان شېرىن سۆزۈڭدۇر.

يايرىمنى كۆردۇم مەستانە بولدۇم،
شېرىن سۆزىدىن خۇشتارى بولدۇم.

باغدا قىزىلگۈل، سايرايدۇ بۇلبۇل،
ھەر جايدا بولماس سەندەك قىزىلگۈل.

ھەر جايدا بولسا، سېنىڭچە بولماس،
شاخىدا بۇلبۇل، نازىڭچە بولماس.

ھەر جايغا بارساڭ ھەقنى ئۇنۇتما،
قارا كۆزۈڭدىن ياشنى قۇرۇتما.

سەھرامۇ-سەھرا كۆرگىلى كەلدىم،
ياخشى-يامانىنى بىلگىلى كەلدىم.

ياخشى-يامانىنى ھېچ كىشى بىلمەس،
يولدا قوشۇلغان ھەمزاھى بولماس.

بولسا قاناتىم ئۇچسام ھاۋاغا،
دەردىمنى ئېيتاي تەقدىر ئىلاھقا.

## 6. ساموُق باياۋان

جاھانغا پادىشاھ بولساڭ،
ئۆلەرسەن ئاقىۋەت بىر كۈن.
ياقاسى يوق تونىنى كىيىپ،
ياتارسەن ئاقىۋەت بىر كۈن.

كېتەردە خوش دېمەي كەتكەن،
مېنىڭ ئۇنداقمۇ يايرىم يوق.
پېشانەمگە پۈتۈلگەننى،
ئۇنى تارتماسقا چارەم يوق.

خۇدانىڭ قۇدرىتى بىلەن
قۇرۇق شاختا ئانار بوپتۇ.
ئانارنى سىقىپ ئىچسە،
يۈرەكىگە داۋا بوپتۇ.

ئانادەك مېھرىبان قايدا؟
ئانادەك مېھرىبان قايدا؟

بېشغا كۈنلەر چۈشكەندە
ئانادەك مېھربان قايدا؟

ئاللا-ئاللا، ۋاي تىلەيمەن،
بېھشنى دەپ ساما قىلىپ.
پاتمىسام قانداق قىلارمەن،
بېھش تۈگەپ، دوزاخ قېلىپ

راۋىبىم زارى قاخشايدۇ،
جەننەتتىن تاماسى بار.
ئۇينىساق يامان بولماس
مەشرەپنىڭ ساماسى بار.

چېكىنتمە

ئاق تەگگە پۇلۇم بولسا،
ئاق يەرگە ساراي سالسام.
ئاق جۇۋان مېنىڭ بولسا،
بوينىغا گىرە سالسام.
ئاتام مېنى ئانام مېنى بالام دېمىسۇن،
ئاللا سالدى شۇ بۇ كويغا يامان دېمىسۇن.

بارسام-بارسام ياز بولۇپتۇر، يانسام زىمىستان.
كەتكەن كۈنۈم كەلمەمدىكەن، سەندىن ئايرىلسام.
ئۇنى يەيسەن، بۇنى يەيسەن پايدا قىلمايدۇ ساڭا،
ئېرىك ھەم ئۇغرى، قىمارۋاز دورا قىلمايدۇ ساڭا.

## سەنەم

قاشىڭىز قارا ئىكەن،
ئۆيىڭىز ساراي ئىكەن،
مەنمۇ باراي دېسەم
ئېرىڭىز مارايدىكەن.

يا ئاتام يوقتۇر مېنىڭ،
يا ئانام يوقتۇر مېنىڭ،
ئايىغى چىققان بولاقتەك،
كۆز ياشلىرىم ئاقار مېنىڭ.

باغدا بىر گۈل بار ئىدى،
شاخىدا بۈلبۈل سايرىدى.
بېشىمغا شۇنچە كۈن چۈشتى،
قىلغان گۇناھىم نېمىدى.

ئاتامغا نېمە دەپ يىغلاي؟
ئانامغا نېمە دەپ يىغلاي؟
ئېتىڭنىڭ ئالدىدىن ئاشقان،
ساماندەك سارغىيىپ يىغلاي.

ھاۋادا لاچىن ئوينايدۇ،
قىمارنى داچەن ئوينايدۇ،
چەندازىڭ ئېغىر بولسا،
يېنىڭدا چوكان ئوينايدۇ.

## سەلقە

بىز كىرگەن قومۇشلۇققا
يولۋاسلار كىرەلەمدۇ.
مەيلى بارمىكىن يارىنىڭ
چۆرگىلەپ كېتەلمەيدۇ.

ئېگىز ئاسماندا ئاي بولۇپ.
جىمى ئالەمنى تەڭ كۆرسەم.
پىيالەڭدە چاي بولۇپ،
لەۋلىرىڭنى كۆيدۈرسەم.

ھويلاڭدىكى كارىۋاتنى
بەش تاختىدىن ئەتكەنمۇ؟
غەزەل ئوقۇپ ئۆتكەندە،
مەن يادىڭغا يەتكەنمۇ؟

كاككۇك قوندى تېرەككە
ئۇچارسام ئۇچارمىكىن؟
يار ئوتى يامان ئىكەن
سۇ سەپسەم ئۆچەرمىكىن؟

شىلدىر-شىلدىر قومۇشقا،
ئوتنى ياقتىڭ نېمىشقا؟
كۆڭۈل بەرمىگەن يارغا
چاپلىشىۋالدىڭ نېمىشقا؟

# سىير ىلما

ئايلخان، ئاۋايلخان
يار بولاي دەپ ئويلغان.
ئايلخاننىڭ چۆگۈنى
بىر تال ئوتۇندا قاينىغان.

قارىسام باغنىڭ ئىچى
ئالا تور باسلىق ئىزى.
ئۆيدە ... رسام قارىمابدۇ،
قىيىنادىم بازىڭ قىزى.

باغۇ-بوستان ئەتكىلى
چۆل-باياۋان ياخشىدۇر،
سلسە-ىلمەس كىشدىن
لىسز ھايۋان ياخشىدۇر.

قىشتا قورۇلۇپ قايتۇ،
بادا ئىيگەن چورۇقلار.
يىقىلىپ چۆشمەي ئويناڭلار،
ئەر-خوتۇنلار بىر جوپلار.

ھەر زامان كويىڭدا يۈرسەم،
سىزگە يوقمۇ سۆزلىرىڭ؟
بىزنى بۇنداق تاشلىۋېتىپ
قايداق چىدايدۇ يۈزلىرىڭ؟

ئەرەنچە تۇماقىڭنى،
قىستۇرۇپ بۇزىۋەتمە.
بىز تېخى بالدۇرقىدەك،
ئۈمىدنى ئۈزىۋەتمە.

خۇدا دەيدۇ، خۇدا دەيدۇ
خۇدا ئۆزى بىر ئاللاھ.
يۈرۈكۈمنى كۆيدۈرگەن
قەندەك لېۋى بار باللا.

لاچىن قونمىغان تېرەك،
سويما سالمىغان پىلەك،
ياردىن نەچچىنى تۇتسا
يانا قانمايدىكەن يۈرەك.

## 7. جۇلا

ئاناسى پاتىمە زۆھرە،
ئاتاسى شاھى مەرداندۇر.
كۆيۈك ئوتىدا جان بەرگەن،
يۈسۈپ بىلەن زىلەيخادۇر.

سەن ئەزىز ئەتكەن قولۇڭنى،
خار ئېتەلمەس ھېچ كىشى،
سەن ئۆزۈڭ خار ئەيلىسەڭ،
ھەر يەرگە بارسا خار كىشى.

ھەر كىشىنىڭ دەردى بولسا،
ۋاي كۆزلىرىدىن ياش كېلۈر،

بىر خۆشاللىق كەيندىن ۋاي،
بىر كۆن بىشىڭغا غەم كېلۆر.

يايرىمنى كەپتۆ دەپ ئاڭلاپ،
بىلىمنى سەيلىدە باغلاپ.
كۆزۆمنىڭ گۆھىرى ئاقتى،
سىنىڭ يولۆڭغا تولا قاراپ.

قايتۇرما:

باراردا يوللۆرۆك بولغان،
مىنىڭدەك ھەمرىھىڭ بولغان،
ئول قىزىلگۆل ھەمرىھىڭ بولغان.
مۆرادىڭغا يەتكىچە
ئابلاجان دوستۆم
رومالىڭغا گۆل بولغان.

كېچە ئۆيقۆدا ياتسام.
ئىتىڭنى قامچىلاپ ئۆتتۆك.
گېپىڭمۆ يوق، سۆزۆڭمۆ يوق،
يۆرەككە ئوت سىلىپ ئۆتتۆك.

قايتۇرما:

## چېكىتمە

باردى دەيدۆ، ياندى دەيدۆ،
مەيلىم ئۆزۆمسىڭ.
ئۆرغان بىلەن سەكسەن قامچا،
يايرىم ئۆزۆمنىڭ.
ئىشىك ئالدى بىر تۆپ سۆگەت،
قۆرغۆي قونالماس.

مېنىڭ يايرىم تىكەنلىك گۈل

بولبۇل قونالماس.

قونغان بىلەن سايرىيالماس،

ئۇنىڭ شېخىدا.

ئالغان ئىدىم يار كۆڭلىنى،

كىچىك چېغىدا.

يايرىم ئاشۇ ئەمەسمىكىن،

شىپاڭدا ياتقان.

قاشىنى ئېتىپ، كۆز ئوينىتىپ،

جانىنى قاخشاتقان.

قانداق كىشى كېتىدىكەن،

يارىنى تاشلاپ،

مەيلى بولسا ئېلىپ كەتسۇن،

بىللىلا باشلاپ.

تېۋىپ بولسا، تېۋىپ بولسا،

تومۇرنى تۇتار.

يار كېسىلى يۈرەكتىدۇر،

ئۇنى كىم ئۇقار.

يىغلاما قىز ... ۋاي يىغلاما قىز

تاڭلايا كېلەرمىز.

قايتۇرما:

بىر خالتىدا يەي، ۋاي... ئۈنچە مارجان ھەي.
ئېلىپ كېلىمىز

ۋاي، ۋاي... يارەي ...

قايتۇرما:

سەنەم

ئەچ بولدى زاۋال بولدى،
يايرىمغا ئۇۋال بولدى.
چاچىداغى ئۇزۇن سىلىپ.
بىر باغشى جوۋان بولدى.

يارسىلا بىللە بارايلى،
ئايرىلسىپ قالغان يامان.
يايرىلغانغا كىم ئۆلوپتو،
بولدا يالغوزلۇق يامان.

يارنىڭنى ئىجمەيمەن،
بىشىم ناغرىبدۇ مىنىڭ.
باغشى يامان سۆيسە،
ئىچىم ناغرىيدۇ مىنىڭ.

ئىسمى قويۇپ بەردىم،
بىنى جىقان قىساقا.
يار دەردى شۇنداق بولسا،
كىمەي دەيمەن يىراققا.

مەن جىنىگە چاي قويدۇم،
بىر قوشۇق قايماق بىلەن.
ئۆتۈپ كەتتى بۇ ئۆمرۈم،
خۇيى سەت قايماق بىلەن.

## سەلقە

ئاق چەينەككە چاي سېلىپ،
چېچىڭنى قايىنتاي يايرىم.
ئىشىگىڭدىن يار تۇتۇپ،
ئىچىڭنى قايىنتاي يايرىم.

ئەجەپ ئايدىڭ بولۇپتۇر،
يار بىلەن كۆرۈشكىدەك.
ئاشىق-مەشۇق بىر بولۇپ،
قۇچاقلاپ سۆيۈشكىدەك.

يانغاننى چىراق دەگلار،
كۆيگەننى پىراق دەگلار،
ئۈچ كۈن كۆرمىگەن يارنى،
كۆڭۈلدىن يىراق دەگلار.

گۈلنىڭ شاخى غۇنچىدىن،
ئۆزمىگىچە ئايرىلماس.
ياش ۋاقتىدا توي قىلسا،
ئۆلمىگىچە ئايرىلماس.

تال ئېگىلدى پەس بولدى،
قىزغا يىغلاش تەس بولدى.
تويىنى قوزغاپ مىڭگلار،
بۈگۈن كۈنمۇ كەچ بولدى.

## سىبىرىلما

قاشىڭىزنى ئاتتىڭىز،
بىزنى تاشلاۋەتتىڭىز.
يوقمىكەن خۇدايىڭىز،
زار-زار قاقشاتتىڭىز.

كاككۇكۇمنىڭ ئۈنىنى،
بىراقتىن ئاڭلاپ كېلىمەن.
يايرىم بەرگەن سەيلىنى،
بىلمىگە باغلاپ كېلىمەن.

ئاي چىققاندا چىقسۇن دەپ،
سالام يوللىغان يايرىم.
مەن چىقسام ئۆزى چىقماي،
كۈندە گوللىغان يايرىم.

دۇتارىڭنى چالساڭچۇ،
يىڭى چىققان پەدىگە،
ۋاپا قىلار دەپتىمەن
قارا كۆزنى ۋەدىگە.

غەزەل بىلەن بۇ يولدىن،
ئۆتۈپ كەتتى ياش باللا.
خەۋەر ئالاي دىمەيدۇ،
باغرى قاتتىق تاش باللا.

## 8. دۇگامەت

### مۇقەددىمە

ئاتام مەككە، ئانام مەككە،
توغۇلدۇم بىر كۈن ئۆلمەككە.
ئاتا-ئانىدىن مىراس قالغان،
قارا يەرگە كۆمۈلمەككە.

تىرەك بوستان، سۆگەت بوستان،
جىمى بوستانغا مەن ھەيران.
كۆكۈلنىڭ كەينىگە كىرمە،
قىلدۇ ئۇ سىنى ۋەيران.

مەن ئىچمەن چۆللەر بايان،
ئاتام بىلەن ئانام قايان.
بارسىلا مەندىن ئامانەت سۆز،
بۇ دۇنيانىڭ يايانى يوق.

قىنى ئەيسا، قىنى مۇسا،
قىنى نۇھى ھەم ئىسكەندەر؟
بۇ ئالەمنى دەپرىمان ئەيلەپ،
ھەررەت ئادەم ئاتا كەتتى.

ياۋا تۈگكۈزلار تۇرۇپ،
ئاھۇغا قويدى كىم تۇزاق.
يامىنى جەننەتكە كىرىپ،
ياخشىغا قالارمۇ دوزاخ.

كاككۇك تولا سايرايدۇ،
باھارنىڭ ھاۋاسىدا.
قاينايدۇ مېنىڭ ناخشام،
ئۇلۇغلار دۇئاسىدا.

توۋلايمەن باياۋانى
يوق ناخشامنىڭ بالاھى.
يەتكەن مېنىڭ ناخشامغا
ئۇلۇغلارنىڭ دۇئايى.

چېكىتمە

يار دەردمەن ئادا بولدى.
دەردمەنلەر تولا بولدى.
بىر كۆرۈپ جامالىڭنى.
ئاشىق بىقارار بولدى.

كەتسەڭ كېتىۋەر يايرىم،
سەندىن نېمە پەرۋايىم.
گۈل باشىم ئامان بولسا.
ھەر جايدا مېنىڭ يايرىم.

كۆردۈڭلارمۇ شول يارنى؟
باشتىن ئايىغى گۈلدۇر.
جەننەت باغىدا ئۆسكەن،
لەۋلىرى قىزىلگۈلدۇر.

ئاق سەللە، سېرىق سەللە.
كىيگەن تونلىرى مەللە.

ھېچقاچان كەلمەيتىلە ،
بۈگۈن نىم بولۇپ كەللە .

ئۆگزەڭگە چىقىۋېلىپ ،
قىلسەن يوغان گەپنى .
سېنىڭ بىلەن مەن تارتماي ،
كىم تارتىدۇ بۇ دەردنى .

پەيزىۋاتتىن كەلگىچە ،
جىگدىگە يۆلەنگەنلا ؟
يۈرىكىمنى كۆيدۈرۈپ
نېمشقا تۆرەلگەنلا ؟

## سەنەم

يول بويى باغلار ئارا ،
مايسا كۆك بولدىمكىن ؟
نازلىنىپ قاپتۇ خېنىم ،
يار كېرەك بولدىمكىن ؟

تالى مەجنۇن شاخلىرىدەك
ئېگىلىپتۇ بويىڭىز .
ھېچقاچان چىقماس ئېسىمدىن
باغدىكى سۆيگەنىڭىز .

توپ تېرەكلىك ھويلىدىن
چىققان جۇۋاندىن ئايلىناي .
چېكىسىگە گۈل قىسىپتۇ ،
غۇنچىسىدىن ئايلىناي .

مەن ئىشىمنى سالمايمەن
دەريا بويى لۆم-لۆمگە .
كۆندە نەچچە يىغلايمەن
ئۆتۈپ كەتكەن ئۆمرۈمگە .

ئاتام بولسا كۆرسەممەن ،
ئانام بولسا كۆرسەممەن .
ئاتام بىلەن ئانامنىڭ
ئاياغىدا ئۆلسەممەن .

## سەلقە

ئاھ خېنىم، خېنىم خېنىم
يۆلەنمىگىن تېرەككە .
كۆيدۈرسەڭمۇ كۆيدۈرگىن .
كىم ئۆلۈپتۇ كۆيۈككە ؟

ھاۋادا يۇلتۇز تولا
ئاي . چولپانغا ئوخشىماس .
كوچىدا ئادەم تولا
مېنىڭ ئايامغا ئوخشىماس .

يىتىم دەيدۇ . يىتىم دەيدۇ
يىتىم قىلسا خۇدا قىلغان .
ئاتامدىنمۇ . ئانامدىنمۇ
جۇدا قىلسا خۇدا قىلغان .

شاخ گۈلى بولغان بىلەن
مېۋىسىز بولسا بىكار .

ئاي بۇزى بولغان بىلەن
مېھرىسىز بولسا بىكار .

ئاق بىلەكنىڭ ئاقمىدى .
بىلگەندىكى قاقمىدى؟
ئاخشام قىلغان نازلىرىڭ .
مىجەزىمگە ياقمىدى .

## سېغىنىش

بۇ بېشىمدا دەرد تولا
دەردىمنى ئېيتالمىدىم .
كۆڭلۈمنىڭ ئارامى يوق .
ئارام خۇدا ياتالمىدىم .

يار كېتىپ يامان بولدى .
چىرايىم سامان بولدى .
يار بىلەن كۆرۈشمىگىلى
نەچچە زامان بولدى .

گۈل بولۇپ تۇرساڭ ئەگەر .
بۇلبۇل بولۇپ قونغۇم كېلۇر .
بىر قاراپ قويساڭ ئەگەر .
بىر سويۇپ ئالغىم كېلۇر .

گۈل تۈۋىدە ئاڭلىدىم
بۇلبۇلنىڭ ئاۋاسىنى .
نەدىمۇ ئاپاي ئەمدى
كۆيەكنىڭ داۋاسىنى؟

قورغۇي سالدىم باغچىغا
قورغۇي قۇشقاچ ئالارمۇ؟
بۇرۇن سۆيگەن يارىمنى
ئەمدى سۆيسەم ئۇنارمۇ؟

## 9. باياۋان مۇقامى

### مۇقەددىمە

ئۆلۈمنىڭ نۆۋىتى كەلدى
قېچىڭلار باغۇ-بوستانغا.
قېچىپ ھەرگىز قۇتۇلالمايسەن
تاماشا قىل گۈلىستاندا.

ھاۋا بىلەن ئادەم قېنى؟
ئەيسا بىلەن مۇسا قېنى؟
ئىككى ئالەم سەرۋىرى
غوجام رۇسۇلۇللاھ قېنى؟

ئاتاسى ئۆلگەن كىم بار؟
ئاناسى ئۆلگەن كىم بار؟
كىشىنىڭ يۇرتىغا بېرىپ
مۇساپىر بولمىغان كىم بار؟

جاھاندا نېمىلەر ياخشى؟
ئاتا بىلەن ئانا ياخشى.
ۋاپاسىز قېرىنداشتىن
ۋاپادار ئاشنا ياخشى.

كېۋەزلىككە كىرىپ ياقسام.
كېۋەزلەر غوزا باغلايتۇ.
مېنىڭ ئاقسۇدىكى يارىم
بىلىگە سەيلە باغلايتۇ.

ئاللا-ئاللا، ئاللايەي،
ئاللانى ئويلا ئويناغاچ.
گەپ-سۆزۈڭ ئۆتمەيدىكەن
يانچۇقتا ۋە جەڭ بولمىغاچ.

قارچىغامنىڭ بېشى
قىرغول بىلەن توشقان گۆشى.
ھەر كىشى بىلگەي ئۆزىنى،
خەق بىلەن نېمە ئىشى.

ئويۇنى ياچەن ئوينايدۇ،
قىمارنى داچەن ئوينايدۇ.
ئۆلۈمنى ئويلىغان ئىنسان
ئويۇننى تولا ئوينايدۇ.

چېكىتمە

ئىشىك ئالدى كۆل بولسا.
قاپاق تېرەك ئۆسمەمدۇ.
كۆڭۈلدىكى يار بولسا،
كىشىنىڭ كۆڭلى ئۆسمەمدۇ.

ئىككى تېرىقتا سۇ كەيتۇ
ئۈنچە-مارجان ساي بىلەن،

مېنىڭ يايرىم كەپ قايتۇ،
يېڭى چىققان ئاي بىلەن.

قوش قۇدۇقتا قوي سويسا،
دىۋانە كاۋاپ يەيدۇ.
ئاق چوكاننى بىر سۆيسە
ئۆلگىچە ساۋاپ دەيدۇ.

چوڭ چىنەممۇ چېقىلدى،
كىچىك چىنەمگە دەز كەتتى.
ئاق چوكاننىڭ ئۆلگىنى
ئالىه شەگە داڭ كەتتى.

ئۆستەڭنىڭ سۈيى سۈزۈك،
قولۇمدا ئالتۇن ئۈزۈك.
سىنىڭدەك بۇۋايا ياردىن
ئايرىلىپ كەتكەن تۈزۈك.

سەنەم

ئىشىك ئالدى كۆتەمە.
ئاتلاپ قانداق ئۆتەرمەن؟
سىزدەك ياخشى يايرىمنى
قانداق تاشلاپ كېتەمە؟

كېتەرمەنغۇ-كېتەرمەنغۇ
كۆزۈڭدىن يېتەرمەنغۇ.
ھەر قاچە يامان بولسام،
يادىڭغا يېتەرمەنغۇ.

رومالىڭنىڭ ئۈچىدىن
كېسۋالاي تۇمالىق .
سېغىنغاندا ئەسلەشكە
سۆيۋالاي خۇمالىق .

كۆككىنە كەپتەرمىدىم ،
كۈندە كۈندە كەلگىلى .
ئايدا-يىلدا سىر كېلەرمەن
ئاي يۈزۈڭنى كۆرگىلى .

ئىشىگىڭدىن تولا ئۆتتۈم ،
گۈل زارىڭغا تەرگىلى .
گۈل زارىڭغا بانا بولدى ،
ئاي يۈزۈڭنى كۆرگىلى .

## سەلقە

ئاق سەھەردە بۇلبۇلدەك
تومۇچۇقۇم ئويغاتتى .
يار ئوتى يامان ئىكەن ،
مېنى ئەجەپ يىغلاتتى .

ئات مىندىم ئىگەر بىلەن
باشىبغى يۈگەن بىلەن .
مەن ساڭا تولا كۆيدۈم ،
گەپ قىلماي يۈرگەن بىلەن .

تاغ ئېگىز-پەس بولدۇ ،
كۈن چىقىپ كەچ بولدۇ .

يارنى تۇتساڭ يىراقتىن
كۆرۈشمەك نەس بولىدۇ.

ئۆزى ئاق. كۆڭلى قارا،
ئەجەپ ئەلەم قىلدىڭ ماڭا.
قىلغىنىڭ كۆڭلۈمدە تۇرسۇن،
مەنمۇ قىلغايمەن ساڭا.

ئېگىز تاغدىن چۈشكەن سۇ
ئوخشاپ قالدى يېقىندا.
سەھەر تۇرۇپ تىڭشىسام
ئۈنۈڭ چىقتى يېقىندا.

## سىبىرلما

قوشاق قېتىپ ئىزهار قىلدىم،
يۈرەك سۆزۈمنى.
يار ھۆسنىگە نەزەر تاشلاپ،
تىكتىم كۆزۈمنى.
كۆرۈپ قالدىم مەگزى قىزىل،
ئېگىز خېنىمنى،
كۈلۈپ قويۇپ قىينىمىغىن،
شىرىن جېنىمنى.
غەم قىلمىغىن ئۆمۈر بويى،
ۋاپادارىڭ مەن،
ئاتاپ قويدۇم سىنىڭ ئۈچۈن
يۈرەك قېنىمنى.
يىرىم ئۈچۈن ھەسرەت چېكىپ،
كىرپىك قاقمىدىم،

يايرىم بىلەن بىللە يەي دەپ،
ئالما ساقلىدىم.
ھويلامدىكى چوڭ كۆلۈمگە،
سۇنى باشلىدىم،
يايرىم قاچان كېلەركىن دەپ
يولدا ساقلىدىم.
شېرىن-شەربەت قوغۇنلار،
چۈشتى پىلەككە،
يايرىم كېلىپ تونۇشتۇردى،
ئوتنى يۈرەككە.

## 10. چۆل بۈيۈك باياۋان

مۇقەددىمە

چۆل باياۋاندىن چىقىپ
سۇ-سۇنى كۆرگەن بارمىدۇ؟
ياخشى ياردىن ئايرىلىپ،
سەۋدايى بولغان بارمىدۇ؟

باياۋان چۆللىرىگەدىن مەن
قاچان چىقاي بۇ راھەتكە؟
يۈرەكىم سۇ بولۇپ ئاقتى،
سەندىن ئايرىلغان نادامەتكە.

چۆل باياۋاندىن چىقىپ،
ئېيتىپ ئالاي بىر ناخشىنى.
ھەر بالا كەلسە بېشىمغا
سۆيۈپ ئالاي بىر ياخشىنى.

ئالالمىغان توكۇر قۇشنى
ھاۋادىكى «مادا» (1) ياخشى.
سىر كۆكنەك ئېتەلمىگەن ئاشناڭدىن
تىلەپ يېگەن گاداي ياخشى.

ئەجەپ بولدۇم — ئەجەپ بولدۇم
ئەجەپ بولغانغا يىغلايمەن.
كىشىنىڭ يۇرتىغا بېرىپ
غېرىب بولغانغا يىغلايمەن.

كۆزۈمدىن تۆكۈلۈر قان ياش،
دىلىم تۇشتى جاراھەتكە.
كېچە-كۈندۈز ئارامىم يوق،
قاچان چىقارمەن راھەتكە.

ئەجەب بولدۇم — ئەجەپ بولدۇم
كۆڭلۈم ئۆتتى باياۋاندا.
جاھاندا كۆرمىدىم خوۋلۇق
ئۆلەر نوخشايمەن ئارماندا.

ئاللا، ئاللا، ئاللايەي (يەي)،
ئەل كۆڭلىدە ئاللامدۇ؟
پۇلى بارنىڭ گېپى ئۆتكەن،
پۇلى يوق كالۋامدۇ؟

قارچىغامنى قۇشلىدىم،
ئەتىگەن ھەم كەچلىدە.

---
(1) مادا — قۇش.

ئۆتۈپ كەتتى بۇ ئۆمۈر
چۆل باياۋان دەشتلىدە.

ئۆلۈم دەيدۇ — ئۆلۈم دەيدۇ،
ئۆلۈم نەگە يېتىپ كەپتۇ؟
دوزاخ دەيدۇ، بېھىش دەيدۇ،
ئۇنى قايسى كۆرۈپ كەپتۇ؟

سېرىق سەبدە تولۇن ئايدەك
يۈزۈڭگە نۇر ياراشپتۇ.
سېنىڭ ئوتى پىراقىڭدا
يۈرەككە ئوت تۇتاشپتۇ.

يارىمنى كەپتۇ دەپ ئاڭلاپ،
بېلىمنى سەيلىدە باغلاپ.
سېنى كەلمەيدۇ دەپ ئاڭلاپ،
باياۋان چۆللدە يىغلاپ.

چېكىنمە

ئەجەبمۇ ياراشپتۇ،
سېپىل تۈۋىگە چەندەك.
كىشىنىڭ يۇرتىغا بېرىپ،
ھېچكىم بولمسۇن مەندەك.

راۋابىڭنى ئالساڭچۇ،
يۈرۈپ چۆللەردە چالساڭچۇ.
مەن مۇساپىر، سەن غېرىب
مېنى بىر يولغا سالساڭچۇ.

ئېتىم چەدە، ئېتىم چەدە،
مىنسەم قوۋىرۇقى يەردە.
غېرىبلىق ماڭا يەتتى،
غەمگۇزار ئانام نەدە.

نوقەتنىڭ چېغى چاغلىق
جان كۆندە چېچەكلەمدۇ؟
كۆندۈزى پىلەك تاشلاپ،
كېچىسى خەمەكلەمدۇ؟

سايرامنىڭ كۆلى دەيدۇ.
يا ئاقمايدۇ تاشمايدۇ.
ئۆلۈمنىڭ نۆۋىتى كەلسە،
ياش-قېرىغا باقمايدۇ.

مەن قوشۇمنى غازغا سالدىم،
كىم سىلىپتۇ قاغىغا.
ئالسە قاغا بىر بولۇپ،
ئالدى قوشۇمنى ئارىغا.

سەنەم

ئاق سارايىڭ بار ئىكەن،
رەدىۋالىڭ يوق ئىكەن.
ئاتا-ئاناڭ بولمىسا،
ئەتىۋارىڭ يوق ئىكەن.

مەن بۈگۈن كەتمەكچىمەن،
ئەرزىم بايان ئەيلەپ كېتەي.

ئەرزىم خۇداغا يەتمىسە،
چۆللەردە قان يىغلاپ كېتەي.

ئاقتۇر بىلىكىم ئاقتۇر،
ياردىن تەلىيىم يوقتۇر.
ياردىن تەلىيىم بولسا،
ئۆلسەم ئارمىنىم يوقتۇر.

باغدا ئۆسكەن لەيلى بىز،
تاغدا ئۆسكەن لەيلى بىز.
تاھىر بىلەن زۆھرەدەك
ئۆلۈپ كەتسەك رازى بىز.

ئېگىز ئاسماندا ئاي ياتتى،
مەرغۇلاندا تاڭ ئاتتى.
يار ئۇنى يامان ئىكەن
ھەر تەرەپكە قاراتتى.

## سەلقە

ھاۋا ئايلساي دەيدۇ،
مەنمۇ ئايلنارمەنمۇ؟
دۇشمەننىڭ سۆزى بىلەن
ياردىن ئايرىلارمەنمۇ؟

سېنى ئۇنداق ياراتىپتۇ
مېنى بۇنداق ياراتىپتۇ.

ئىككىمىز ئاراسىدا
ئاقار دەريا ياراتىپتۇ.

ئاتلارنى ھەيدەيدىكەن
مۇز داۋان بىلەن.
بىر ياخشىنى قىينايدىكەن
بىر يامان بىلەن.

ئوقەت قىلمىدى دەيسەن
قانداق قىلىمەن ئوقەت.
يار يادىمغا يەتكەندە.
تەندە قالمىدى تاقەت.

كۆزۈڭ بىلەن قارايسەن،
زۇلفۇڭ بىلەن باغلايسەن،
ساڭا مەن نىمە قىلغان؟
يۈرەكۈمنى داغلايسەن.

سىبىرلما

ئېرىقىدا سۇ يوقمۇ
ئۇسسۇزلۇقتا مەن تەشنا.
ئۇسسىغاندا سۇ بەرگەن
قارا قاشقا مەن ئاشنا.

مەن راۋاننى چالسەن
بىلىكىمنىڭ تارىدىن.
بىر جىنە چاي ئىچمىدى
شول خىنىمنىڭ گورىدىن.

راۋابىنىڭ كاللىسى
يىلان بېشى كەكلىك قېشى.
بىزنىڭ يارنىڭ ئوينىشى
ئاقسۇ بىلەن مارالبېشى.

ئاۋانىڭ بازارىدا
ئون تاسقايدۇ لەڭزىدە.
ئاق جوۋاننى بىر سۆيسەم
قان توختايدۇ مەڭزىدە.

باغدا بۇغداي تېرىسا
بۇغداي بۇدۇشقاق بولغىدەك.
ئۆيدە بەش يول بولمىسا
خوتۇن ئورۇشقاق بولغىدەك.

## 11. خۇدەك باياۋان

### مۇقەددىمە

ئاي چىقىپ يەلەككە يەتتى.
كۈن نېچى پەرمان بىلەن.
كۆكۈل ئاچساق تەڭ ئاچايلى.
مەشرەپ-بۇدىك بىلەن.

لاچىنىم ئۇچتى يەلەككە
مەنزىلى ئاندىن يىراق.
مەيلىمىز سىزگە چۈشۈپتۇ،
نە قىلاي ئۆچمەي پىراق.

مەن سۆيەرمەن بىر كۈنى
يايرىم ئامانلا بولسىلا.
ئېچىلارمەن خۇددى گۈلدەك
بىر قاراپ [illegible]لانسىلا.

كۆيدۈممەن [illegible]-ياھ يۈرەك دەپ،
ئۆتتى بۇ بە[illegible]شلىقىم.
سىز خېنىمغا ئۆيدى يۈرەك.
قالمىدى بەرداشلىقىم.

ئاھ يۈرەك دەپ زارلىسام،
زاڭلىق ئېتەر سەبداشلىرىم.
ئىشقىڭدا مەستانە بولدۇم
مەجنۇن بولۇپ بۇ ياشلىقىم.

ئىلاھا بەندىڭىز نۇخشاش
زۆلۈمنى كىم ياراتقاندۇ؟
ئىگىز-پەسلىكنى تەڭلىك دەپ،
ئۇنى قايسى ياراتقاندۇ؟

نۇرادەرلەر ئۆلۈپ كەتكەن
بۇ ئالەمگە يەنە كەلمەس.
ياخشىلىك نامى ئۆچمەيدۇ
يامانى ھېچ كىشى بىلمەس

## چېكىنمە

گۈلزارلار گۈلى بىلەن،
گۈل ئۆسەر غولى بىلەن.

ئوينساڭ تۈزۈك ئوينا .
ھەر ئىشنىڭ يولى بىلەن .

ئۇ قاتتىق كەلگەن شامال
ئۆرۈۋەتتى باراڭنى .
باغلاپ قويسا تۇرمايدۇ
كۆڭۈل دېگەن ساراڭنى .

قارا قاشنى قاش دېمەڭ ،
قارا قاش قەلەمچىدۇر .
كونا يارنى تاشلىماڭ ،
يېڭى يار ئالدامچىدۇر .

ئۆستەڭ چاپساڭ چوڭقۇر چاپ ،
سۇ كەلگەندە بولايمىز .
بىز ئىككىمىز بىر بولساق ،
كۈندە خۇشال ئوينايمىز .

باغلىرىمغا كۆپ كېلىپ
شىلدىرلاتتىڭ غازاڭنى .
مەندىن باشقا يار تۇتساڭ .
خۇدا بەرسۇن جاجاڭنى .

سەنەم

ئۆزى ئاق ، كۆڭلى قارا
ئەجەپ ئەلەم قىلدىڭ ماڭا .
قىلغىنىڭ كۆڭلۈمدە بار .
مەنمۇ قىلغايمەن ساڭا .

كېتىپ بارغان چوكاننىڭ
تۆگمىسى قاتار-قاتار.
تۆگمىسىنى يەشكىچە
توخۇ چىللاپ تاڭ ئاتار.

ھۆل ئوتۇنغا ئوت ياقسام
ئوتۇڭ يانمىدى دەيسەن.
ئون بەش كۈندە بىر كۆرۈپ،
كۆڭلۈم قانمىدى دەيسەن.

يارىشىپتۇ ئەجەپمۇ،
ئەتلەس كۆينەك ئۇچاڭغا.
قاچانغىچە، كېلىمەن
دىۋانىدەك كوچاڭغا؟

تالاغا چىقىپ باقسىن،
سالقىنراق شامال بارمۇ.
دەردىڭدە يۈرەك كۆيدى
بۇنىڭدا شامال بارمۇ؟

سەلقە

مەھەللىڭىزنى سۇ بېسىپتۇ،
ئۆتكىدەك يەر بارمىدۇ.
يۈزىڭىزنى داغ بېسىپتۇ
سۆيگىدەك يەر بارمىدۇ.

ئالتۇن كۈل ئۆيۈڭ نەدە؟
نەتە كەچ باراي دەيمەن.

چىرايىڭ تولۇن ئايدەك
تويماستىن قاراي دەيمەن

خەقلەر ھەر نىمە دەيدۇ،
بىر قاراپ كۆرۈنگەننى.
ئەقلى بولسا بىلمەمدۇ
مىڭ ئۆلۈپ تىرىلگەننى.

بۇلبۇل تولا سايرايدۇ
سايرام كۆلى بويىدا.
بىرگە ئۇسسۇل ئوينايلى
ئىككىمىزنىڭ تويىدا.

غورۇچۇلى چۆل دەيدۇ،
چۆل ئەمەس ئاۋات ئىكەن.
بىزنىڭ يارنى قەن دەيدۇ،
قەن ئەمەس، ناۋات ئىكەن.

## سىيرىلما

ھويلاكىدىن موزاي چىقتى.
تەكدىن تولسى قاشقا.
ياش ئاللا كۆيۈپ قاپتۇ
قىرىغان قەلەم قاشقا.

بىكى سالغان قوتاننىڭ
تۆت ئەترابى قوشاملىق.
ئاشىق-مەشۇق تېپىشسا،
بىمىدىگەن خۇشاللىق. -

ئىگىز تاغقا چىقتىم مەن
تاپىنىمغا تاش قويۇپ.
مۇرادىمىزغا يېتەرمىز
سىر تەكىيگە باش قويۇپ.

يايرىم بىلەن ئىككىمىز
ئايرىلدۇق ئاداۋەتتە.
ئايرىلسا كىشۋەرسۇن
دەۋا يوق قىيامەتتە.

بىلەكلەرنى ئاختۇرۇپ،
سويما تايىمەن ئەمدى.
ياخشى ياردىن ئايرىلدىم،
يالغۇز ياتىمەن ئەمدى.

## 12. دۇتار باياۋان

مۇقەددىمە

ھەر كىم ئۆلمەسنى بۇرۇن
يەنەس بۇ جاننىڭ قەدرىگە.
كىم ئۆلەر ھالەتكە يەتسە.
شۇ يېتەر جان قەدرىگە.

ئۇنداق ئەتمەگلا مېنى.
مۇنداقمۇ ئەتمەگلا ... مېنى ...
قايتۇرما:
ۋايەي...

ئاقىۋەت لازىم بولارمىز،
تاشلىۋەتمەڭلا ... ھەي ....
جېنىم جېنىم ... ھەي ...
تاشلىۋەتمەڭلا مېنى ....

كاككۇكۇم كۆككۆك ئېتەدۇ
توغرىقنىڭ ... باشىدا.
قايتۇرما:
ۋاي ... شاخىغا قونماي تۇرۇپ
ئۇسما ئىلەيدۇ ... ھەي قاشقا.
ۋايەي ... ۋاي شاخىغا قونماي تۇرۇپ،
ئۇسما ئىلەيدۇ ... ۋاي جېنىم ...
ئۇسما ئىلەيدۇ جان قاشقا.

خۇدايا خۇداۋەندە
ماجالىم قالمىدى بەندە.
ئىشىگىڭدىن گاداي ئۆتتۇم
ئۇچامغا كىيىپ جەندە.
قايتۇرما:
ئېرەكسىز ھويلىغا كىرسەم،
قۇياش نۇرى ماڭا چۈشتى.
بويۇڭدىن ئۆرگىلەي يارىم
مېنىڭ كۆڭلۈم ساڭا چۈشتى.

خۇدايا خۇداۋەندە
ماڭا ئۆلگەندە ئىمان بەر.
دوزاخ ئوتىدىن ساقلاپ
بېھىشتىن ھۆرى، غىلمان بەر.

ئەجەپ بولدۇم — ئەجەپ بولدۇم.
كۈنۈم ئۆتتى باياۋاندا.
جاھاندا كۆرمىدىم خوۋلۇق،
كېتەرمەن بىر كۈن ئارماندا.

ئۆلۈپ كەتسەك بۇرادەرلەر
بولارمىز ئاخىرى تۇپراق.
كېلىڭلار مەشرەپ ئوينايلى
بەزمە قىللى كۆپراق.

تۈگىمەس بۇ مېنىڭ ناخشام،
قوشۇپ ئەلدىن قوشاق نەزمە.
ھاياتنىڭ مەنىسى شۇلدۇر،
تاماشا ھەم ئويۇن بەزمە.

ياخشى-يامان گۇناھ قىلدىم،
بېھىشتىن سۆز ئاچالمايمەن.
دوزاخقا ھەيدىلىپ قالسام.
ئۇنىڭدىن ھەم قاچالمايمەن.

كۆرۈڭلار بۇ تاماشانى،
ئادانلار نەلنى ھەيدەيتۇ.
تۆگىسىڭ بۇرنىنى تېشىپ.
تېشەك قوڭغا باغلايتۇ.

چېكىتمە

دەريانىڭ ئۇ قېتىدا،
كۆرۈنگەن تېرەك بىزنىڭ.

شۈنچە خەق ئاراسىدا،
كۆيىدۇ يۈرەك بىزنىڭ.

ئېمىگىنىڭ ئارقىسى شورلۇق.
يۇتۇڭ ئاغرىمىدىكى يايرىم.
ئۇتۇڭدا ئۆلۈپ كەتسەم.
ئىچىڭ ئاغرىمىدىكى يايرىم.

ئۇچاڭدىكى چەكمەنمۇ؟
ئۈشىنەڭدىكى كەتمەنمۇ؟
چىرايىڭ ئېچىلمايدۇ.
سەنمۇ مەندەك دەردمەنمۇ.

يامغۇرلار تولا ياغسا.
مۇز داۋانلار پەسلەيدۇ.
يار ئۆزۈڭگە ھوشيار بول.
دۈشمەن بىزنى قەستلەيدۇ.

كىشى قويسام ئاناڭغا،
كىچىك دەپتۇ يېشىڭنى.
كىچىك بولساڭ نېمىشقا
قارا قىلدىڭ قىشىڭنى؟

سەنەم

ئاپئاق تېرەك ئالدىدا
ئۆيۈڭ بارمىدى يايرىم؟
سۇغا چىققاچ قارايسەن
كۆڭلۈڭ بارمىدى يايرىم؟

يايرىم كەتتى يىراققا
كەينىگە يانارمىكىن.
بىر قېتىم سۆيۈۋالسام
يۈرۈكۈم قانارمىكىن.

ئىرىقتىكى لاي سۇنى
كۆلگە تاشلىماڭ يايرىم.
ئەقلى ھوشىڭىز بولسا،
بىزنى تاشلىماڭ يايرىم.

بىزنىڭ باغدا يېمىش بار.
ئالتۇن بىلەن كۈمۈش بار.
يېڭى يارى كۆرگەندە،
كونا يارغا نېمىش بار.

## سەلقە

ئالما بەرگەن قولۇمدا
نېمە بەرسەم يېدىڭمۇ؟
تاشلىۋېتىپ سەن مېنى،
غېرىب بولسۇن دېدىڭمۇ؟

ھاۋادىن ئۇچۇپ چۈشكەن
ئۆردەكمىكىن، غازمىكىن.
يايرىم سېنىڭ ئىشقىڭدا
تارتقان دەردىم ئازمىكىن.

گۈلنى — گۈل دەرمۇ كىشى،
گۈلنىڭ ساپاسى بولمىسا.

يارنى — يار دەرمۇ كىشى،
يارنىڭ ۋاپاسى بولمىسا.

گۈل ئېچىلسا نېم بولۇر؟
گۈللەپ ئېچىلسا نېم بولۇر؟
سىر قىسىملىق گۇناھىنى
يايرىم كەچۈرسە نېم بولۇر؟

يار دەيسەن ئىگىلمەيسەن
مەيدەڭدە ئۆمۈر بارمۇ؟
ئاخشاملىقتا كەل دەيسەن
خالىدا ئۆيۈڭ بارمۇ.

سىيرىلما

خامان سورىماي تۇرسام،
ئارىسى يوق دېدىڭمۇ؟
كۆيۈپ قالدىم دەپ قويسام.
دورىسى يوق دېدىڭمۇ.

بۇلبۇلۇڭ بولاي دەيمەن،
شاخىڭغا قوناي دەيمەن.
ئۆزگە يايرىڭ بولمىسا،
مەن يايرىڭ بولاي دەيمەن.

ھاۋانى تۇمان باستى،
قار يېغىشنى كىم بىلدى؟
ئاخىرى جۇدالىقنا
ئايرىلىشنى كىم بىلدى؟

راۋابىمنىڭ ئۈنىنى
ئاڭلىدىڭمۇ ئاخشامدا؟
ئىچىمدىكى دەردىمنى
ئېيتۇالدىم ئاخشامدا.

ئاھ خېنىم، ئويناڭ خېنىم.
دائىنى مەن ھارماي چالاي.
كۆڭلىڭىز بۇزۇلمىسۇن
مەن سىزنى چوقۇم ئالاي.

مەن يارنى كۆردۈم، مەستانە بولدۇم.
ئەقلى ھوشۇمدىن دىۋانە بولدۇم.
دىۋانە قىلغان ئايدەك يۈرۈكىدۇر،
كويلارغا سالغان شېرىن سۆزۈكىدۇر.





# ئۈچىنچى باب

# دولان چالغۇلىرى ۋە ئۇنىڭ پەيدا بولۇشى

## 1. دولان چالغۇلىرىنىڭ قۇرۇلمىسى ۋە ئۇنىڭ تېخنىكىلىق ئالاھىدىلىكى

«دولان چالغۇلىرى» دېگىنىمىز، دولان راۋابى، دولان قىل غېجىكى، دولان قالۇنى، دولان نەغمە دېپىدىن ئىبارەت بولۇپ، بۇ چالغۇلار دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىگە ئىنتايىن ماس كەلگەنلىك سەۋەبىدىن دولان مەشرىپى ئاشۇ چالغۇلار بىلەن ئورۇندىلىپ كەلگەچكە، ئاملىرى دولان نامى بىلەن ئاتىلىپ كەلگەن. بۇ چالغۇلارنىڭ قۇرۇلمىسى ئاددىي، مىلودىيىسى مۇڭلۇق بولۇپ، ئۇنىڭ قۇرۇلمىسىدىكى بەزىبىر خۇسۇسىيەتلەردىن ئىپتىدائىي پەيدا بولۇش تارىخىغا مۇناسىۋەتلىك ئالاھىدىلىكلەرنى كۆرگىلى بولىدۇ. دولان چالغۇلىرىنىڭ قۇرۇلمىسى ئاساسەن مۇنداق بولىدۇ:

### دولان راۋابى

دولان راۋابىنىڭ ياسىلىشى ناھايىتى ئاددىي بولۇپ، راۋابچىلار تەرىپىدىن ئۆزلىرىنىڭ كۆڭلىدىكىدەك ياسىلىپ چېلىنىدىغان بولغاچقا، ئۇنىڭ چوڭ-كىچىكلىكى جەھەتتە ئۆلچىمى بولمايدۇ. لېكىن شەكىل

جەمەتتىن ئاساسەن بىر خىل بولىدۇ.

دولان راۋابى ئۈجمە ياغىچىدا ياسىلىدۇ. ئۇنىڭ بېشى 17-20 سانتىمېتىر چوڭلۇقتا قىلىپ، ئىچى ئىككى سانتىمېتىردىن ئون سانتىمېتىرغىچە چوڭقۇرلۇقتا ئويۇلىدۇ. ئارقا تەرىپى يابىلاق. كەپكۈرگە ئوخشاش كېتىدۇ. ئۇنىڭ دەستىسى 60-75 سانتىمېتىرغىچە. خەرەكنىڭ ئۇزۇنلۇقى سەككىز سانتىمېتىر، ئېگىزلىكى ئۈچ سانتىمېتىر ئەتراپىدا بولىدۇ. ئۇنىڭغا بەزى جايلاردا 13 تال، بەزى جايلاردا 17 تال قۇلاق بېكىتىلىپ، يۇقىرىدىكى ئۈچ قۇلاققا ئىككىسى زىل، بىرى بوم ئۈچ تال تار. راۋاب دەستىسىنىڭ بىر يان تەرىپىگە بېكىتكەن 10 تالدىن 14 تالغىچە بولغان قۇلاقلارغا سىم تارتىلىدۇ. ئورۇنلاشتۇرۇلۇشتا، ئالدى تەرىپىگە زىل تار، ئارقىغا بوم تار. ئۇنىڭ ئارقىسىغا سىم تارتىلىدۇ. قەدىمكى راۋابلارنىڭ كۆپىنچىسى 13-14قۇلاقلىق كېلىدۇ. راۋاب دەستىسىنىڭ يۈزىمۇ باشقا راۋابلاردىن كەڭرەك بولۇپ، ئاستى تەرەپ ئالتە سانتىمېتىر، ئۈستى تەرەپ ئۈچ سانتىمېتىر كېلىدۇ. زەخمەك بىلەن چېلىنىدۇ. چېلىش ئۇسۇلىدا، زەخمەكنى سىمغا بوش، تارغا قاتتىق ئۇرۇپ چالىدۇ، زەخمەكنى تاردىن سىيرىلدۇرۇپ راۋاب دېپىغا قاتتىق تەگكۈزۈپ پاكىلدىغان بىر خىل ئاۋاز چىقىرىش ئارقىلىق قوشۇمچە مېلودىيە ھاسىل قىلىدۇ. راۋاب دەستىسىگە پەدە بېكىتمەيدۇ. پەدە باسىدىغان قول باشقا راۋابنەك كۆپ يۆتكەلمەيدۇ. دولان راۋابىنىڭ ھەممە قۇلاقلىرىغا تامامەن سىم سالسىمۇ بولىۋېرىدۇ. سىم يوق ئەھۋالدا ئۈچ تال تار بىلەنمۇ چالغىلى بولىدۇ.

دولان راۋابىنىڭ ياسىلىشىدا رايونلار پەرقى كۆرۈلىدۇ. بولۇپمۇ مارالبېشى، مەكىت قاتارلىق رايونلاردىكى دولان راۋابلىرى بىلەن ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان راۋابىنىڭ شەكلى ئوخشىمايدۇ. ئاۋات ناھىيىسىدە پېشقەدەم دولان راۋابچىلىرى ئاساسەن ئۆلۈپ تۈگەپ، پەقەت بىر نەچچىلا ئوتتۇرا ياشلىق راۋابچىلار قالغان بولغاچقا، راۋاب ياسايدىغانلار تۈگەپ، ھۈنەرۋەنلەر تەرىپىدىن ياسىلىدىغان

بولۇپ قالغان. ئۇلار چىرايلىق قىلىش ئۈچۈن بېشىنى قەشقەر
راۋابىدەك يۇمىلاق، ئىچىنى چوڭقۇر ئويۇپ، راۋاب بېشىنى 25
سانتىمېتىر ئەتراپىدا چوڭ. دەستە يۈزى 65 سانتىمېتىر كەڭ ھەم
تۈز قىلىنىپ سىقىمغا تەستە پاتقىدەك قىلىپ ياسىغان. ئۇنىڭ
دەستىسى ۋە بېشىنىڭ ئارقا تەرىپىگە تامامەن دېگۈدەك نەقىش
ئويۇپ مۇرەككەپلەشتۈرۈلۈپ. دولان راۋابىنىڭ تارىخى شەكلىنى
قىسمەن ئۆزگەرتىۋەتكەن. بۇ خىل پايدىسىز ئەھۋال دولان راۋىبىنىڭ
بوغۇلۇشىنى ئىلگىرى سۈرگەن. قەدىمدىن تارتىپ دولان چالغۇلىرىنىڭ
داپ يۈزىگە ئۇششاق تۆشۈك قويۇش ئادەت بولۇپ كەلگەنلىكتىن،
قالۇن، غىجەككە ئوخشاش راۋاب يۈزىدىمۇ 10-20 ئەتراپىدا
ئۇششاق تۆشۈكچىلەر قويۇپ كېلىنگەن. ئاۋات ناھىيىسىنىڭ راۋاب
ياسىغۇچىلىرى بۇ خىل ئالاھىدىلىكنى بىلمىگەن. ئاۋات دولان
راۋابلىرى قەدىمكى ياكى ھەقىقىي دولان راۋىبىنىڭ يېڭى شەكلىدىكى
بىر خىل ۋارىيانتىنى پەيدا قىلغان. بۇ. دولان راۋىبىنىڭ قەدىمكى
شەكىللىرىگە ۋەكىللىك قىلالمايدۇ.

## دولان قىل غىجىكى

دولان قىل غىجىكىنىڭ ياسىلىشى ناھايىتى ئاددىي بولۇپ،
غىجەكچىلەر ئۆزلىرى ياسىۋالىدۇ.

غىجەكنىڭ بېشى يۇمىلاق قىلىپ جىگدە دەرىخىنىڭ ھۆررىكىدىن
ياكى يۇلغۇننىڭ ھۆررىكىدىن چىرايلىق ياساپ، ئىچىنى نەكىشى
ئويۇپ خوددى قاپاقنىڭ قىلىنىلىقىدا قالدۇرىدۇ. ئۇنىڭ تېرە كېرىدىغان
داپ يۈزىنى غىجەك بېشىنىڭ چوڭ-كىچىكلىكىگە قاراپ 10-14
سانتىمېتىرغىچە قىلىدۇ. غىجەك بېشىنىڭ داپ يۈزى كىچىك. قورسىقى
چوڭراق كومزەك شەكلىدە بولىدۇ. بەزىلەر چۆچەكنى، بەزىلەر
قاپاقنىمۇ ياساپ چالىدۇ. غىجەك دەستىسى ئاساسەن 70 تىن 80
سانتىمېتىرغىچە ئەتراپىدا بولىدۇ. كاماچىسى 60 سانتىمېتىر كېلىدۇ.

غىجەك بېشى بىلەن قىل تۈشۈكى (قۇلاق) ئارىلىقى 40-50
سانتىمېتىر كېلىدۇ. دەستە تۇم ياسىلىپ، ئۇچى تەرەپ قوببە
شەكلىدە خەرەكلىك بولىدۇ. ئاستى تەرەپتە غىجەكنىڭ بېشىدىن
چىقىپ تۇرىدىغان تىرەك قىسمى 20 سانتىمېتىر ئەتراپىدا بولۇپ،
ئۇنى يوتىسىغا دەسسىتىپ تۇرۇپ چالىدۇ. غىجەكنىڭ ئاساسلىق
تارىسى بىر تال بولغاچقا، غىجەكنىڭ قۇلىقىمۇ بىر تال بولۇپ،
سىتىمغا سىرلا كەلگەندەك دەرىجىدە تۇم ۋە كۆپ خەرەكلىك بولىدۇ.
غىجەككە ئارىلغان قىل بىلەن كامانچا قىلىنىڭ تومىلقى پەرقلىنىدۇ.
غىجەككە ئات قۇيرۇقىدىن 45 تال بىرلەشتۈرۈپ بىر تال تار قىلىپ
سالىدۇ. كامانچىغا 55-60 تالغىچە قىلنى بىرلەشتۈرۈپ سالىدۇ.
كامانچا قىلىنىڭ غىجەككە سېلىنغان قىلدىن تۇم بولۇشى تېخنىكىلىق
جەھەتتە ئىنتايىن مۇھىم ئەھمىيەتكە ئىگە بولۇپ، ھەر قانداق
غىجەك قىلىلىرىنىڭ يوقىرىقىدەك شەكىلدە بولۇشى مۇقەررەر بەلەپ
قىلىنىدۇ. غىجەكنىڭ قىلىدىن كامانچا قىلىنىڭ تۇم بولۇشى ئاۋاز
چىقىرىشقا مۇناسىۋەتلىك بولغاچقا. بۇنىڭ رولى ناھايىتى چوڭ بولىدۇ.
غىجەككە تار سېلىنىش ئاشقا، دەستىنىڭ ئىككى يان تەرىپىگە
بىر تەرەپكە يەيىبە تال. بىر تەرەپكە ئالتە تال سىمنى بىر-بىرىدىن
بەش مىللىمېتىرغىچە كەيىنگە چېكىندۈرۈپ سالىدۇ. غىجەك دىپىغا
دەسسىلىگەن خەرەكنىڭ ئېگىزلىكى تۆت سانتىمېتىر بولۇپ، قىل
تارىسى خەرەكنىڭ ئۈستىدە يالغۇز تۇرىدۇ. سىملىرى خەرەكنىڭ
ئىككى يان تەرىپىگە ئېگىز-پەس ئورۇنلاشتۇرۇلىدۇ ياكى خەرەكنى
تېشىپ. شۇنىڭدىن ئۆتكۈزۈپ قويىدۇ. كامانچا يەقەت قىلغا سۈركىلىپ
سىمغا تەگكۈزۈلمەيدۇ. كامانچىنىڭ قىلى تۇم بولغاچقا. غىجەك قىلغا
سۈركەلگەندە ئىنچىكە قىلغا بېسىم ھاسىل قىلىپ. قىلنى كۆتۈرۈپ
تۇرغۇچى خەرەك ئارقىلىق غىجەك دىپىنى تىترىتىدۇ. بۇ چاغدا
غىجەك دىپىنىڭ تەبىئي سىلكىنىشى بىلەن خەرەك تىترەپ، سىم
ھەرىكەتلىنىپ، ئۈستىدىكى قىلنىڭ ئاۋازىدىن ئەكس سادا قوبۇل
قىلىدۇ-دە، قىلغا ماسلىشىپ سىرتقا چىقىرىدۇ. غىجەك دىپىدىكى

قىل كۆتەرگۈچ خەرەكىنىڭ ئالدىدا بىر جايغىلا يۇمۇلاق شەكىلدە
ئورۇنلاشتۇرۇلغان ئالتە دانە كىچىك تۆشۈك بولىدۇ. تۆشۈكنىڭ
چوڭلۇقى تىرنىقتەك كېلىدۇ. غىجەك بېشىنىڭ كەينى تەرەپتە دەل
ئوتتۇرىسىدا دىئامېتىرى بىر يېرىم سانتىمېتىر چوڭلۇقتا يۇمۇلاق تۆشۈك
بولىدۇ. بۇ ئىككى تەرەپتىكى تۆشۈكلەر مۇھىم ئەھمىيەتكە ئىگە
بولۇپ، غىجەكنىڭ ئاۋازى داپ يۈزىدىكى كىچىك تۆشۈكتىن غىجەك
چۆچەكنىڭ ئىچىگە كىرىپ، ئايلىنىپ ئارقىسىدىكى يوغان تۆشۈكتىن
بىر خىل غوڭ ئاۋاز چىقىرىدۇ. بۇمۇ بىر خىل قوشۇمچە مىلودىيە
ھاسىل قىلىپ، مۇزىكا ئېھتىياجىنى تولۇقلايدۇ.

يوقىرىقىدىن باشقا، غىجەكنىڭ يەنە بىر ھالىمۇ بار بولۇپ،
ئۇنىڭ شەكلى قورۇلۇشى يوقىرىقىغا تامامەن ئوخشايدۇ، قىلى ئىككى
بولىدۇ. بۇ خىل شەكىل ئىنتايىن ئاز ساندا بولۇپ، ئاۋات ناھىيىسىنىڭ
غورو چۆل دولان مەھەللىسىدە ئولتۇرۇشلۇق ئىمىن ھاجىنىڭ غىجىكى
مۇشۇ خىل شەكىلدە ياسالغان.

## دولان قالۇنى

قالۇننىڭ شەكلى باختا ئاتىلىدىغان دۇكاننىڭ بېشىغا ئوخشاپ
كېتىدۇ. قەدىمكى قالۇنلارنىڭ ھەممىسى ئوخشاشلا 33 سىملىق بولۇپ
1-سىم بىلەن 2-سىمنىڭ ئارىلىقى ئۈچ-تۆت مىللىمېتىر بولىدۇ.
2-سىم بىلەن 3-سىمنىڭ ئارىلىقى بىر يېرىم سانتىمېتىردىن ئىككى
سانتىمېتىرغىچە بولىدۇ. 3-سىم بىلەن 4-سىمنىڭ ئارىلىقى يەنە
1-، 2- سىمنىڭ ئارىلىقى بىلەن ئوخشاش كەڭلىكتە بولىدۇ.
4-سىم بىلەن 5-سىمنىڭ ئارىلىقى يەنە 2-سىم بىلەن 3-سىمنىڭ
ئارىلىقىدەك كەڭلىكتە بولۇپ، ئاخىرىغىچە ئاشۇ تەرتىپتە بېكىتىلىدۇ.
ئاخىرقى بىر تال سىم تاق بولىدۇ. 33 تال سىمدا 15 تار ئارىلىق،
16 كەڭ ئارىلىق ھاسىل بولىدۇ. قالۇن ساندۇق شەكلىدە بولۇپ،
كەڭلىكى 50 سانتىمېتىر، ئۇزۇنلۇقى 70 سانتىمېتىر، ئېگىزلىكى 12

سانتىمېتر كېلىدۇ. ئۇنىڭ ئىچى ساندۇق بولۇپ، ئالدى تەرەپتە
قول ياتقۇدەك تۆت چاسا تۆشۈك قويۇلىدۇ. بۇ تۆشۈك ئارقىلىق
قالۇننىڭ ئىچىدە سايمانلىرىنى سېلىپ قويىدۇ. يەنە بىر جەھەتتىن
قالۇن يۈزىدىكى تۆشۈكنى كىرگەن سىمنىڭ ئاۋازلىرى كانايدەك
بۇ يوغان تۆشۈكنىڭ جىمىشتا بىر خىل ئۆزگىچە ئاۋاز چىقىرىش
خۇسۇسىيىتىنىمۇ ئىدە. قالۇن خەرىكى بىر پۈتۈن ئۇزۇن بولۇپ،
چىرايلىق ئىنىپ قالۇن ئەگمىسىنىڭ شەكلىگە ماسلاشتۇرۇپ
ئويۇلىدۇ. قالۇننىڭ ياغىچى ئۆجمە ياكى جىگدە ياغىچىدىن
ياسىلىدىغان بولغاچقا، يۈزلىرى چىرايلىق چىقىدۇ (سىرلانمايدۇ).
قەدىمكى قالۇنلار بىلەن كېيىن ياسالغان قالۇنلاردا قىسمەن
ئۆزگىچىلىكلەر بار. قەدىمكى قالۇنلارنىڭ ھەممىسى دېگۈدەك جىگدە
ياغىچىدىن ياسالغان بولۇپ، قالۇن يۈزىنىڭ يۇقىرى تەرىپىگە،
بىر خايىملا يومىلاق دائىرە ئىچىگە نۇقتاي خوتلوقىدا 30
دانە تۆشۈك تېشىپ قويۇلغان. بۇ تۆشۈكلەر دولان راۋابى، دولان
قىل غېجىكى يۈزىدىكى تۆشۈكلەر بىلەن ئوخشاش رول ئوينىغان.
كېيىن ياسالغان بەزى قالۇنلارنىڭ يۈزىگە دەل ئوتتۇرىسىغا بىر
خايىملا بەش ئال تۆشۈك قويۇلغان بولسا، بەزى قالۇنلارنىڭ يۈزىگە
تۆشۈك قويۇلمىغان. بۇ پەرقلەر ئېھتىمال دەۋر خاراكتېرىغا ياكى
رايون خاراكتېرىغا ئىگە بولسا كېرەك.
دولان قالۇنىنىڭ ئاۋاز چىقىرىش خۇسۇسىيەتلىرى دولان راۋابىغا
ئىنتايىن ماس كېلىدۇ. ئۇنى «زەخمەك» ۋە «گوشتاپ» بىلەن
چالىدۇ. زەخمەك، سېرىق سۆگەت ياكى ياڭاق ياغىچىدىن تەييارلىنىدۇ.
«گوشتاپ» قالۇننىڭ قۇلاق سىملىرىنى چىڭىتىدىغان ئاچقۇچ
شەكىللىك سايمان بولۇپ، ئۇزۇنلىقى سەككىز سانتىمېتر، ئۇچى
تەرەپ تۆت چاسا نوكەش بولىدۇ. ئۈستى (قولنىڭ ئۈستىدىن چىقىپ
تۇرىدىغان تەرىپى) خورازنىڭ ئاخسىدەك پەقشىلىك بولۇپ، كۆمۈشتىن
ياسىلىدۇ. ئاستى قىسمى پولاتتىن ياكى تۆمۈرمۇ ياسىلىدۇ. ئوڭ قولدا
زەخمەك تۇتۇپ، سىمنى ئالدىغا تارتىپ ئۇرۇپ، ئىلىپ چالىدۇ. سول

قولدا «گوشتاپ»نى شاھادەت بارماق بىلەن ئوتتۇرا بارماقنىڭ ئارىلىقىغا مەھكەم قىسىپ تۇرۇپ، سىمنى بېسىپ سىېرىش ئارقىلىق ئاۋازلاندۇرىدۇ. ئىزاھلاپ ئۆتۈش كېرەككى، قالۇنىمۇ باشقا چالغۇلارغا ئوخشاشلا ھەر خىل غەزەللەرگە چالغىلى بولىدۇ. ئەگەر ئاۋاز پىششىمىسە، سىمنى كۆيەيتىش ئارقىلىق ھەل قىلغىلى بولىدۇ.

## دولان نەغمە دېپى

دولان رايونلىرىدا پەقەت ئىككى خىللا داپ بار. ئۇنىڭ بىرى چوڭ داپ. دىئامېترى 45 سانتىمېتر كېلىدۇ. ئۇنىڭ گەردىشلىرى ئۈجمە دەرىخىنىڭ يىلتىزىدىن ئېگىپ ياسىلىدۇ. گەردىشىنىڭ ئىچىگە قاغا تومسۇقلۇق ئوخشاش ھالقا قېقىشىنىڭ سىرتىدا. بىر-بىرىگە ئۆتۈل قىلىپ گەردىشىنىڭ ئوتتۇرىدىن تۆت جايغا ئۇزۇنلۇقى بەش سانتىمېتر، كەڭلىكى بىر سانتىمېتر تۆشۈك تېشىپ، ئۇنىڭغا ئۈچ-تۆت تال تايلاق خاسىنى تومۇرنى ئۆتكۈزۈپ، ئوتتۇرىغا مىق ئۆتكۈزىدۇ. ئۇنى «قۇرزاك» دەيدۇ. بۇنىڭ بىلەن داپنى چالغاندا جاراقلاپ، جىرىلدىغان بىر خىل ئاۋاز چىقىرىدۇ. ئوخشاش ھالقىلارنىڭ ئاۋازى بىلەن داپنىڭ سادالىسى قوشۇلۇپ، ئىشىدە ھاياجان پەيدا قىلىدۇ. بۇ داپ «بىرە دېپى» دەپ ئاتىلىپ، مەخسۇس باخشىلار ئىشلىتىدۇ. ئۇنىدىن باشقا سورۇندا چېلىنمايدۇ.

ئىككىنچى خىلدىكىسى، كىچىك نەغمە دېپى بولۇپ، ئۇنىڭ دىئامېترى 25-26 سانتىمېتر بولىدۇ. چوڭ-كىچىك بولغاندىمۇ تاھايىتى ئاز پەرقلىنىدۇ. گەردىشى توغراق ياكى ئۈجمە يىلتىزىدىن ياسىلىدۇ. مارالبېشى ناھىيىسىدە كۆپىنچە داپلار توغراقتىن ياسالغان. بۇ دولان خەلقىنىڭ يىراق ئەجدادلىرىدىن تارتىپ قوللىنىپ كېلىۋاتقان خۇسۇسىيەت بولۇپ، ئەدىرەم توغراقنىڭ قۇرۇپ كەتكەن توكەشلىرىنى كېسىپ، چىرايلىق ياساپ، ئۈستىگە يۇيۇپ تازىلانغان قوم بىلەن بىلىمنى ئارىلاشتۇرۇپ قوم سالىدۇ. ئۈستىگە بىر قەۋەت

ماتا يۆگەيدۇ. ئۇنىڭ ئۈستىگە يەنە قوم يالتىدۇ. شۇنداق قىلىپ تۆت قەۋەت قوم بىرىپ، تۆت قەۋەت ماتا يۆگىگەندىن كېيىن، گەردىشنىڭ ئىچىگە بىر-بىرىگە يانداپ قاغا تومشۇقلۇق ھالقا قېقىلىدۇ. كېيىن، بۇ داپنىڭ ئېغىر-يېنىكلىكى ئۆلچەملىك، ئاۋازى ناھايىتى جاراڭلىق چىقىدۇ. بۇنداق گەردىش مۇتلەق قايمايدۇ ھەم يېرىلمايدۇ. توغراق گەردىشلىك داپ ياساشتا، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ بازار « ئارا مەھەللە » دە ئولتۇرۇشلۇق مۇقامچى رەھمان قاسىم ئەڭ ماھىر ئۇستىلاردىن بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. بۇ خىل كىچىك داپلار مەخسۇس دولان مەشرىپىدە چېلىنىدىغان بولغاچقا، تەتقىقاتتا « دولان نەغمە دېپى » دەپ ئاتىلىدۇ.

## 2. دولان چالغۇلىرىنىڭ پەيدا بولۇشى

دولان چالغۇلىرى ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەڭ ئىپتىدائىي چالغۇلىرى بولۇپ، دولان مۇقام-مەشرەپلىرى بىلەن بىر قاراردا دولانلىقلاردا ساقلىنىپ كەلگەن. ئۇيغۇر چالغۇلىرىدىن غىجەك، راۋاب، قالۇن، داپ قاتارلىق ئەڭ ئىپتىدائىي چالغۇلار بولۇپ، باشقا تۈردىكى چالغۇلار بولسا، تەدرىجىي پەيدا بولغان. تارىخىي مەنبەلەردە باشقا تۈردىكى چالغۇلار توغرىسىدا بىر قەدەر ئېنىق مەلۇماتلار بېرىلگەن بولسىمۇ، غىجەك، راۋاب، قالۇن، داپ توغرىسىدا ئىشەنچلىك ئىسپاتلاپ ئۆتەلمەسلىكىنىڭ سەۋەبىمۇ، بۇ چالغۇلارنىڭ پەيدا بولۇش تارىخىنىڭ ئۇزاقلىقىدا. ئىلگىرى ئاپتورلار بۇ ھەقتە توختالغان بولسىمۇ، بەزى قاراشلىرى توغرا بولمىغان. بۇ ھەقتە « تارىخىي مۇسىقىيۇن » نىڭ ئاپتورى موللا ئىسمەتۇللا بىننى موللا نېمەتۇللا مۆجىزى « رەۋزەتۇسسەفا » ، « رەشىدى » قاتارلىق تارىخىي كىتابلاردىن نەقىل كەلتۈرۈپ، ئىنسانىيەتنىڭ كېيىنكى پەيدا بولۇشىنى نۇھ ۋە ئۇنىڭ ئوغۇللىرى توغرىسىدىكى يەھۇدى-خىرىستىيان دىنى رىۋايەتلىرىگە ئاقاپ، مۇزىكىنىڭ پەيدا بولۇشىنىمۇ شۇلار

بىلەن باغلاپ: نوھ ئەلەيھىسسالامنىڭ ئوغلى يافەسنىڭ نەۋرىسى (تۈركنىڭ ئوغلى) خەرىزنىڭ تەمبۇر، بەربەت، ئۇدلارنى ياساپ چالماقنى كەشىپ قىلىپ ئالەم خەلقىغە ئۆگەتكەنلىكىنى. ئۇ زامانلاردا ئادەم ئۆلسە تەمبۇر چېلىپ كۆيدۈرۈش ئادەتلىرىنى قوللانغانلىقىنى. ئۇ زاماندىن بۇ زامانغىچە بەش مىڭ سەككىز يۈز ئەللىك يىل ئۆتكەنلىكىنى بايان قىلىپ، مۇزىكا تارىخىنىڭ ناھايىتى ئۇزاق تارىخقا ئىگە ئىكەنلىكىنى ئىسپاتلىماقچى بولغان بولسىمۇ، قالۇن ئۈستىدە توختالغاندا: شەيخ ئەبۇ نەسىر فارابى «قالۇننى ئۆز قوللىرى بىلەن ياساپ سىم تارتىپ تۈزۈپ چالغان ۋە مۇغەننى شاگىرتلىرىغا ئۆگەتكەن ئىدى» (1) دەپ يازغان. ئارخېئولوگىيىلىك تەكشۈرۈش نەتىجىسىگە ئاساسلانغاندا. قالۇن ئەبۇنەسىر فارابى (مىلادىيە 870—950 — يىللار)نىڭ ئىجادىيىتى ئەمەس، بەلكى مىلادىيىدىن 2000 يىل بۇرۇن (فارابىدىن 3000 يىل. ھازىرقىدىن 4000 يىل بۇرۇن) پەيدا بولغان بولۇپ، ئوتتۇرا ئاسىيادىن چەتكە تارقالغانلىقى ئىسپاتلانغان(2). ھالبۇكى قالۇننىڭ پەيدا بولۇشىدىكى قاراشلارمۇ توغرا بولمىغان.

دولان غىجىكى، دولان راۋابى، دولان قالۇنى، دولان نەغمە دېيىشتىن ئىبارەت چالغۇلارنىڭ پەيدا بولغان دەۋرى ئىنتايىن ئۇزاق بولغاچقا، ئۇنىڭ پەيدا بولۇشى توغرىسىدا قانائەتلىنەرلىك بىرەر خاتىرە تېپىلغىنى يوق. بىزگە يېتىپ كەلگەنلىرى بىر قىسىم رىۋايەت —ئەپسانىلەردىن ئىبارەت بولۇپ، خەلق ئىچىدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان ئاغزاكى تارىخلاردىمۇ، مۇزىكىنىڭ پەيدا بولۇشىنى ئىنسانىيەتنىڭ پەيدا بولۇشىغا باغلايدۇ. «تارىخىي مۇسىقىيۇن»دا نوھنىڭ دەۋرىگە باغلىغان بولسا. خەلق ئەپسانىلىرىدە تېخىمۇ ئىلگىرىلەپ تۇنجى ئادەم ھەزرىتى ئادەم ئاتىنىڭ يارىلىشىغا باغلاپ، مۇزىكا ئادەمدىن بۇرۇنلا جەننەتتە بار ئىدى، ئادەمنى يارىتىشتا دەسلەپتە ئادەمنىڭ گەۋدىسىنى ئىچىنى

(1) «تارىخىي مۇسىقىيۇن» مىللەتلەر نەشرىياتى 1984-يىل نەشرى.

(2) «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى ھەققىدە» شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى 1992-يىل نەشرى.

بۇش قىلىپ لايدىن ياساپ چىقىپتۇ. ئارقىدىن جاننى ئۇنىڭ ئىچىگە
كىرىشكە دەۋەت قىلسا، جان تەنىنىڭ ئىچىدىكى قاراڭغۇلۇقنى كۆرۈپ
قورقۇپ كىرگىلى ئۇنىماپتۇ. ھەر قانداق قىلىپمۇ جاننى تەنىنىڭ
ئىچىگە كىرگۈزەلمەي، ئاخىرىدا پەرىشتىلەر تەنىنىڭ ئىچىگە كىرىپ
غىجەك چېلىپتۇ. غىجەكنىڭ مۇڭىدىن جان بىھوش بولۇپ، تەنىنىڭ
ئىچىگە كىرىپ كېتىپتۇ. بىر كەمدە غىجەكنىڭ ساداسى توختاپتۇ.
جان ھوشىغا كېلىپ قارىغۇدەك بولسا، بىر قاراڭغۇ غارنىڭ ئىچىدە
تۇرغىدەك. قورقۇنچىدىن ھەر تەرەپكە يۈگرۈپ يۈرسە، بىر جايدىن
يورۇقلۇق كۆرۈنۈپتۇ. جان چىقىپ كېتىش ئۈچۈن شۇ يەرگە قاراپ
يۈگرۈپتۇ. بۇ، ئەسلىدە ئادەمنىڭ بۇرۇن تۆشۈكى ئىكەن. جان
شۇنداق مىڭىپ بۇرۇن تۆشۈكىدىن ئۆمۈلەپ چىقىۋاتقاندا تۇرغانىكەن
بۇرۇن ئىچىشىپ چۈشكۈرۈۋەك كەپتۇ. بىرى چۈشكۈرۈش بىلەن تەڭ.
تەندىن «شۈكرى» دېگەن ئاۋاز كېلىپ، ئادەم دەس ئورنىدىن
تۇرۇپتۇ، دېيىش ئارقىلىق، مۇزىكا ئادەمنى ياراتقان، مۇزىكا بولمىغان
بولسا، ئادەممۇ بولمايتتى. دېگەن قاراشنى قويماقچى بولىدۇ. بۇ
ئەپسانىنىڭ توقۇلۇشى ئېھتىمال سەنئەت مەنىۋى ھاياتنىڭ ياراتقۇچىسى
دېگەن ئوقۇمنى كۆزدە تۇتقان بولۇشى مۇمكىن.

يۇقىرىقىلارنىڭ ھەممىسى مۇمكىن بولمايدىغان ئەپسانىلەردىن
ئىبارەت بولسىمۇ، ماھىيەت جەھەتتە غىجەكنىڭ پەيدا بولغىنىغا
بەك ئۇزاق دەۋرلەر ئۆتكەن بولۇپ. ئادەملەر ئەڭ ئاۋۋال غىجەكنى
پەيدا قىلغان دېمەكچى بولىدۇ. ئۇنىڭ ئاددىي باغاچ ياكى قاپاق
ۋە قىل بىلەنلا پۈتۈپ چىقىشى، ھەر قانداق ئادەم ياسىغىلى
بولىدىغانلىقى، ئاددىيلىقى قاتارلىق خۇسۇسىيەتلىرىمۇ. ئىنسانلار ئەڭ
ئاۋۋال قىللارنىڭ بىر-بىرىگە سۈركۈلۈشىدىن چىقىدىغان ئاۋازدىن
پايدىلىنىپ غىجەكنى پەيدا قىلىپ، ئۇنى ناخشا كۈيلىرىگە تەڭكەش
قىلىپ بەدىئىي زوقلىرىنى قاندۇرۇپ كەلگەنلىكىنى ئىسپاتلايدۇ.
غىجەك توغرىسىدا ھازىرقى بار بولغان تارىخىي مەنبەلەرگە
ئاساسلانغاندا، غىجەك چالغۇ قوراللىرى ئارىسىدا ئىپتىدائىي چالغۇلارنىڭ

بىرى بولۇپ، ساتار، سىملىق غىجەكلەرنىڭ ھەممىسى قەدىمكى قىل غىجەكنىڭ ئۆزگەرگەن شەكلى ئىكەنلىكى ئىسپاتلانغان. بىز تىلغا ئالغان بۇ غىجەكلەردىن قىل غىجەك دېگىنىمىز ھازىرقى دولان قىل غىجىكىدىن ئىبارەت بولۇپ، تارىخ كىتابلاردا تەسۋىرلەنگەن غىجەكنىڭ شەكلى بىلەن دولان غىجىكىنىڭ شەكلى تامامەن ئوخشاش. «سۇڭ سۇلالىسى تارىخىدا قاپاق غىجىكىنىڭ بارلىقى ئېيتىپ ئۆتۈلگەن» ①. دولان رايونلىرىدا قاپاقتىن ياسالغان غىجەكلەر ھازىرمۇ بار. ھالبۇكى، بۇ مەنبەلەر غىجەكنىڭ پەيدا بولغان دەۋرىنى روشەن ئىسپاتلاپ بېرەلمىسمۇ، غىجەكنىڭ ئىپتىدائىي چالغۇ قورالى ئىكەنلىكىنى ئېتىراپ قىلىدۇ. «سۈينامە. مۇزىكا تەزكىرىسى» دە ئات قۇيرۇقىدىن ياسالغان كامالچىلىق غىجەك توغرىسىدا ئىزاھات بېرىلگەن. بۇ، تۈركىي خەلقلەرنىڭ ئىپتىدائىي چارۋىچىلىق دەۋرىدە ياراتقان چالغۇ قورالى بولۇپ، ئۇنىڭ نامىنى ئۆزىدىن چىققان ئاھاڭغا ئاساسەن ئاتىغانلىقىنى ئىسپاتلايدۇ. غىجەكتىن «غى-غاڭ» قىلغان ئاۋازنىڭ چىقىدىغانلىقى، كىشىلەر غىجەكتىن چىقىدىغان ئاۋازنى ھازىرمۇ «غى-غاڭ، غى-غاڭ» دەپ دوراشلىرى غىجەك نامىنىڭ مەنبەسىنى ئىسپاتلاپ بېرىدۇ.

دولان راۋابىنىڭ پەيدا بولۇشى توغرىسىدا خەلق ئىچىدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان رىۋايەتلەردە، راۋابىنىڭ پەيدا بولغان دەۋرى توغرىسىدا بىر نەرسە دېيىلمىگەن بولسىمۇ، راۋابچىنىڭ (سازەندىنىڭ) پىرىنى «جەڭگى» دەپ ئاتايدۇ. رىۋايەت قىلىنىشىچە: قەدىمكى زاماندا تۇرانلار مەملىكىتىدە «جەڭگى» ئىسىملىك بىر سازەندە ئۆتكەنىكەن، ئۇ ھەممە سازلارنى چالىدىكەن. بولۇپمۇ راۋابنى ئىنتايىن ياخشى چالىدىكەن. ئۇ، ئۆمۈر بويى راۋاب چېلىپ، ناخشا ئېيتىپ يۈرۈپتۇ. دەسلەپتە راۋابنى گۇنالىق ئىشلار ئۈچۈن چېلىپتۇ. نۇرغۇن ئادەملەر ئۇنىڭغا ئەگىشىپ راۋابىنىڭ ئىشقىدا سەرگەردان

① ئا. مەنىمىن: «شىنجاڭنىڭ ناك دەۋرىدىكى ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى» 90-بەت.

بوپتۇ. ئوغۇل-قىزلارنىڭ راۋابنى ئاڭلاپ شەۋقى قوزغىلىپ، گۇناھلىق ئىشلارنى قىپتۇ. راۋاب بىلەن ناخشا مەزمۇنلىرى ياشلارنى يولدىن چىقىرىپ، نارازىلىق پەيدا قىپتۇ. بارغانسېرى «جەڭگى» قېرىپ كۈچىدىن قاپتۇ. كىشىلەر ئۇنى ئويۇن-تاماشا مەرىكىلىرىگە چاقىرمايدىغان بوپتۇ. كىشىلەر ھەم ئۇنىڭغا ئەگەشمەس ۋە يوقلىماس بولۇپ قاپتۇ. تۇرمۇشى بارغانسېرى زەئىپلىشىپ ھالىدىن كېتىپتۇ. مۇشۇ كۈنلەردە ئۇ، ئۆتكەن كۈنلىرىنى ئەسلەپ، راۋابنى ساۋابلىق ئىشقا چالماي، گۇناھلىق ئىشقا چالغانلىقىنى ئويلاپ يېتىپتۇ-دە، راۋابنى ئېلىپ بىر كونا گۆرنىڭ ئىچىگە كىرىپ، «ئى تەڭرىم، يەتتە يېشىمدىن يەتمىش يېشىمغىچە بەندىلەرنىڭ ئىشق-مۇھەببىتى ئۈچۈن ساز چېلىپ، ناخشا ئېيتىپ، سېنى ئۇنتۇپتىمەن. بۈگۈندىن باشلاپ سېنىڭ ئىشق-مۇھەببىتىڭ ئۈچۈن ساز چېلىپ، مەدھىيىلەر ئېيتقايمەن» دەپ، ئالدى بىلەن ئۇچار جانىۋار، ھايۋاناتلارنىڭ مۇناجاتلىرىنى قوشاق قوشۇپ غەزەل توۋلاپ، مۇنداق باشلاپتۇ:

دۇرۇت ئېيتۇر ئاق قۇشقاچ،
ھەق يادىدا قارنىم ئاچ.
رەھمىتىڭنى بىزگە ساچ
تۇرلۇك ماكان ئىچىندە.

ئەلھەم ئوقۇرلار قارلىغاچ،
ئايا غاپىل كۆزۈڭ ئاچ،
نە ياتۇرسەن يالىڭاچ
چۇشەك يوتقان ئىچىندە.

كەپتەر ئېيتۇر ئىللەللا،
مەدەتكارىم بىر ئاللا.
ھەريان پەرۋاز قىلسامۇ
رىزقىم كۇبۇك (كۆپۈك) ئىچىندە.

بىلگىل توخۇ نە دەيدۇ.
سەھەر قوپۇپ زىكرى ئېيتۇر.
غاپىل ئادەم بىلمەيدۇ
ئىككى جاھان ئىچىدە.

قاغا ئېيتۇر ھەق ئاللا،
تورغاي ئېيتۇر يائاللا،
ھۇقۇش ئېيتۇر ھۇ ئاللا.
چۆل-باياۋان ئىچىندە.

ھۆپۈپ ئېيتۇر رەببىم بار،
رەببىم باردۇر نەغەم بار.
نېسىپ بولغان رىسقىم بار
مۇرغزارە ئىچىندە.

پاختەك ئېيتۇر مەن كۆلرەڭ
ئەمەسمەن ھېچ رەڭگا-رەڭ،
تەڭرى ماڭا شۇنداق كەڭ.
مەرھەمەتلەر ئىچىندە.

لاچىن ئېيتۇر ئۇچتۇممەن،
سەييياد قولىغا چۈشتۈممەن.
ھەق يادىنى ئۇنۇتتۇم
ئاياغ باغىم ئىچىندە.

كېيىك ئېيتۇر يا جەببار،
سەندىن باشقا كىمىم بار؟

تاغۇ- دەشت -چۆللەردە
مېنى ساقلار ئىگەم بار.

دەپتۇ. شۇنىڭ بىلەن تەگرى ئۇنىڭغا «ئەۋلىيا» لىق نىسىپ قىلىپ — پۇتكۇل سازەندىلەرنىڭ پىرى (ئۇستازى) قىلدىم، دەپ ۋەھىي قىپتۇ. ئۇندىن كېيىن جەڭگىنىڭ نامى «پىر جەڭگى» دەپ ئاتىلىپتۇ. پىر جەڭگى راۋابىنى ئېلىپ دۇنيانىڭ ھەممە جايلىرىغا بېرىپ نۇرغۇن شاگىرت قالدۇرۇپتۇ. ساز چالغاندا مۇقەددىمىسىدە ئىككى كۇبلېت تەگرىگە بېغىشلانغان ياكى كىشىلەرگە پەند-نەسىھەت قىلىدىغان غەزەل ئوقۇۋۇنىپ. ئاندىن كېيىن كىشىلەرنىڭ بەدىئى ئارزۇلىرىنى قاندۇرىدىغان غەزەللەر بىلەن كىشىلەرنىڭ كۆڭلىنى ئېچىپتۇ. دەسلەپتە نەسىھەت قىلغاچقا. ئويۇن داۋامىدا كىشىلەر گۇناھتىن قاچىدىغان بولۇپتۇ. دەپ. راۋابنىڭ پەيدا بولغان دەۋرىنى ئوتتۇرا ئاسىيا ۋە ئۇنىڭغا يانداش بولغان جايلاردا مىلادىدىن VII ئەسىر بۇرۇنقى چاغدىن تارتىپ، مىلادىنىڭ II ئەسىرىگىچە ھۆكۈم سۈرگەن تۇران دۆلىتى دەۋرىگە باغلىغان. ۋەھالەنكى، يۇقىرىقى رىۋايەتلەر قەدىمكى قىسسەلەردىن تارقالغان بولۇپ، بەزى جەھەتلىرى ئەپسانە تۈسىنى ئالغان بولسىمۇ، تۇران دۆلىتىنىڭ ئاخىرقى دەۋرلىرىدىن باشلاپ تۇرالار «قاڭقىل» دەپ ئاتىلىشقا باشلىغان ئىدى. «پىرجەڭگى» رىۋايىتى تۇرالار دەۋرىدىن باشلاپ تاكى ھازىرغا قەدەر راۋاپ بىلەن نەق. دولانلىقلار ئارىسىدا ساقلىنىپ، ئېغىزدىن-ئېغىزغا كۆچۈپ داستان بولۇپ كەلگەن. دولانلىقلارنىڭ قەدىمدىن داۋاملاشتۇرۇپ كېلىۋاتقان «چىراغ» ئۆتكۈزۈش ئادەتلىرىدە ئەتىياز، كۈز پەسىللىرىدىكى چارۋا نەسىللەندۇرۇش ۋە ئۆل ۋاقتىدا ئۆتكۈزىدىغان چىراغ نەزىرىدىن كېيىن راۋابچى (سازەندە) نىڭ پىرى «جەڭگى» نى چارۋىچىلىقنىڭ پىرى ھىسابلاپ، نەزىرىنىڭ ساۋابىنى «چولپان ئانا» بىلەن «جەڭگى» بۇۋىغا بېغىشلايدۇ. بۇ ئادەت جەڭگىنىڭ چارۋىچىلار پېشۋاسى ئىكەنلىكىنى ئىسپاتلايدۇ. «جەڭگى» توغرىسىدىكى رىۋايەت گەرچە تۇرالار دۆلىتى دەۋرىگە باغلانغان بولسىمۇ،

جەڭگى سازەندىلەرنىڭلا پىرى بولۇپ قالماستىن، بەلكى چارۋىچىلارنىڭمۇ پىرى بولۇپ، دۇئا-تەگبىر قىلىنىپ كېلىشىدىن قارىغاندا، جەڭگىنىڭ ئىپتىدائىي چارۋىچىلىق دەۋرىدە ئۆتكەنلىكى، راۋابنىڭمۇ شۇ زاماندا ناھايىتى ئاددىي. يەدىسىز. تارلىق قىلىپ ياساپ، ئىجاد قىلغانلىقىنى ئىسپاتلايدۇ. تەتقىقات نەتىجىلىرىدىن قارىغاندىمۇ، دولان راۋابى قەدىمكى بەربابنىڭ باشلانغۇچ شەكلى دەپ قارالماقتا. بەربابنىڭ يەنە بىر خىلى بەش تارلىق پىپا بولۇپ، سىملىق راۋاب، تەمبۇر قاتارلىقلار بولسا، بەش تارلىق پىپادىن ئۆزگەرگەن. دولان راۋابىنىڭ شەكلى جەھەتتىن يۇقىرىدا تونۇشتۇرۇپ ئۆتكەندەك، قوپال ۋە ئاددىي، شۇنداقلا، ھەرقانداق ئادەم ئۆزى ياسىۋالالايدىغان بولۇشتەك خۇسۇسىيەتكە ئىگە ئىكەنلىكى بولۇشى ۋە ئۇنىڭ ئاساسلىق قولاقلىرىغا تار تارتىلىشى ئەمەلىيەتتىمۇ ئۇنىڭ قول سانائەت دەۋرلىرىدىن خېلىلا بۇرۇن پەيدا بولغانلىقىنى ئىسپاتلىسا، باشقا راۋابلارنىڭ ئالاھىدە قىلىپ مەخسۇس قول ھۈنەرۋەنلەر تەرىپىدىن ياسىلىشى، ئۇنىڭغا تار ئەمەس، بەلكى سانائەت (ياكى قول سانائەت) دەۋرىنىڭ نازۇك مەھسۇلاتلىرىدىن بولغان سىمنىڭ تارتىلىشى. ئۇنىڭ تارىخىنىڭ دولان راۋابىنىڭ تارىخىدىن كۆپ كېيىن ئىكەنلىكىنى ئىسپاتلايدۇ. دولان راۋابىغا تارتىلغان (تارنىڭ ئارقىسىغا) سىملار بولسا. سىملىق راۋاب ۋە باشقا چالغۇلار پەيدا بولغاندىن كېيىن قوبۇل قىلىنغان. ئۇنىڭ ئورنىمۇ تارنىڭ ئارقىسىغا ئورۇنلاشتۇرۇلغان.

داپ، دۇمباق، ناغرا قاتارلىقلار ئۇزاق تارىخقا ئىگە بولۇپ، قەدىمكى زامانلاردا ئۇغۇزلار داپنى «تومرۇك» (1). دۇمباق ۋە ناغرىنى «كۈۋرۈك» دەپ ئاتىغان(2). «داپ» دېگەن نام يۇقىرىقى ناملاردىن كېيىن پەيدا بولغان. داپ، دومباق قاتارلىقلار دۇنيانىڭ كۆپ جايلىرىغا تارقالغان. ئۇنىڭ پەيدا بولۇشى توغرىسىدا «ياپونىيە تارىخچىسى لىن جەنسەن «شەرقىي ئاسىيا چالغۇلىرى

---

(1) (2) ماھمۇت قەشقىرى: «تۈركىي تىللار دىۋانى» 1-كىتاب 624-بەت.

تەتقىقاتى › (1962-يىلى يېزىلغان) ناملىق كىتابىدا داپنى « داپلاپ » (taP—lap) دەپ ئاتايدۇ. كۆچاردا پەيدا بولغان ۋە ياپونىيىدىكى ئۆزگەرگەن نۇسخىسىنى دىتەيگو دەيدۇ، دەپ كۆرسەتكەن » .
X ئەسىردە يېزىلغان « جەمشىد نامە » دە: جەمشىد رۇمدىن قايتىپ كېتىۋېتىپ بىر جايدا ئارام ئېلىپ ئولتۇرسا ئۇنىڭ قۇلىقىغا داپ، دۇتار، ناغرا، كانايىنىڭ ئاۋازى ئاڭلانغانلىقى، ئاۋاز چىققان جايغا بارسا، بىر توپ دولانلىق تويغا يىغىلغان بولۇپ، خاتۇنلار ئۇسسۇل ئويناۋاتقانلىقى قاتارلىقلار يېزىلغان. جەمشىد توغرىسىدا يېزىلغان مەلۇماتلاردا، ئۇ تاجىك ۋە ئىران خەلقىنىڭ بەش مىڭ يىللىق تارىخى (ئەپسانىۋى ۋە ھەقىقىي تارىخنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ) يېزىلغان « شاھنامە » نىڭ مىلادىدىن 3200 يىللار بۇرۇنقى چاغدىن تارتىپ مىلادىدىن 780-يىل بۇرۇنقى چاغقىچە بولغان ئارىلىقتىكى 2400 يىللىق ئەپسانىۋى قىسمىنىڭ (پىشدادىلار سۇلالىسىنىڭ) ئەپسانىۋى پادىشاھلىرىنىڭ بىرى بولغان بولسىمۇ، بۇنىڭدىن مىڭ يىل بۇرۇن ئۆتكەن ئايىتورلارمۇ، داپ، دۇتار، ناغرا، كاناي ۋە ئۇسسۇل، توي-مەشرەپلىرىنىڭ ئۆزلىرىدىن 3000 يىللار بۇرۇنمۇ بار ئىكەنلىكىنى يازغان. مۇزىكا توغرىسىدىكى خاتىرىلەرنىڭ كۆپ قىسمى ئاپتورلارنىڭ تەسەۋۋۇر نەتىجىلىرىدىن ئىبارەت بولۇپ، داپنىڭ يارىلىشىنى بىر كىشىگە ياكى بىر دەۋرگە باغلاپ مۇقىملاشتۇرغىلى بولمايدۇ. لېكىن داپنىڭ بىر قانچە خىل نۇسخىلىرى بار. ئۇ، ئوخشاش بولمىغان جايلاردا ئوخشاش بولمىغان ئالاھىدىلىككە ئىگە بولۇپ، دولان نەغمە دېپىمۇ ئاشۇ داپلارنىڭ بىر خىل شەكلىدۇر.
دولان نەغمە دېپىنىڭ ئاتىلىشىغا كەلسەك، ئۇ ئۆزىنىڭ دولان مەشرىپىنىڭ ئېھتىياجىغا ئاساسەن شەكىللەنگەن خۇسۇسىيەتلىرىگە ئاساسەن، باشقا داپلاردىن ئايرىلىپ چىققان. دولان مۇقام-مەشرەپلىرى دولان خەلقىنىڭ كۈندىلىك تۇرمۇشىدا كەم بولسا بولمايدىغان، ئۆيدە، ئېتىزدا، يايلاقتا، جاڭگاللاردا، تاغلاردا، نەدە ئادەم بولسا شۇ يەردە ئوينىلىدىغان مىللىي

شۇ يەردە ئوينىلىدىغان مىللىي سەنئەت بولغاچقا، نەغمىكەشلەر ئۈچۈن كۆتۈرۈشكە ئەپلىك، قوينىغا ياتقىدەك كىچىك داپلارنىڭ بولۇشى زۆرۈر بولغان. مۇشۇ سەۋەبتىن، دولانلىقلار كىچىك داپلارنى ياساپ چېلىپ كەلگەن. دولان نەغمە داپلىرىنىڭ شەكلى بىر خىل بولۇپ، باشقا داپلاردىن پەرقلەنگىنى ئۈچۈن، «دولان نەغمە دېپى» دەپ ئاتىلىپ كەلمەكتە. دولان نەغمە دېپى ئايرىم ئېتنىك مەنبەگە ئىگە بولماستىن، باشقا داپلارنىڭ بىر خىل شەكلى، پەيدا بولۇش تارىخى جەھەتتىن باشقا تۈردىكى داپلار بىلەن بىر قاتاردا ئورتاقلىققا ئىگە.





# تۆتىنچى باب
# دولان مەشرەپلىرى

## 1. دولان مەشرەپلىرىنىڭ تارىخىيناملىرى

دولان مەشرەپلىرىنىڭ ناملىرىمۇ دولان مۇقاملىرىنىڭ ناملىرىغا ئوخشاشلا سورۇنىنىڭ خاراكتېرى، ئەھمىيىتى، ئۇسسۇل ھەرىكىتىنىڭ مەزمۇن ۋە شەكلى ياكى بىرەر نەسىراتلارغا ئاساسەن خەلق تەرىپىدىن بىر قانچە نام بىلەن ئاتىلىپ، تارىختا كۆپ قېتىم ئۆزگەرگەن. بۇ ناملاردىن دەۋرىمىزگە يېتىپ كەلگەنلىرى: بۇدىمەك، سۇرچۇك، سوغدىچ، ئايگۈلەك، بەزمە، مەشرەپ قاتارلىقلاردىن ئىبارەت بولۇپ، بۇ ناملارنىڭ قايسىسى ئىلگىرىكى، قايسىسى كېيىنكى نام ئىكەنلىكى نامەلۇم بولسىمۇ، تارىخىي مەلۇماتلاردىن قارىغاندا «بەزمە»، «مەشرەپ» دېگەن ناملاردىن باشقىلىرى قەدىمكى ئۇيغۇر تىلىدىكى ناملار بولۇپ، ھەر بىر نام ئۆزىگە خاس موھىم مەزمۇنلارغا ئىگە. غەيرىي تىلدىن قوبۇل قىلىنغان نامىلارمۇ، مەشرەپنىڭ مەزمۇنىغا ئاساسەن قوبۇل قىلىنغان ناملاردۇر. دولان مەشرەپلىرى ئەسلىدىكى ئۇيغۇر مەشرەپلىرىنىڭ قەدىمكى شەكىللىرى بولغانلىقى ئۈچۈن، ئۇيغۇر مەشرەپلىرىنىڭ تارىخىي ناملىرى دولان مەشرەپلىرى ئۈچۈنمۇ ئورتاق. دولان مەشرەپلىرىمۇ يۇقىرىقى ناملارنى ئەڭ تولۇق باشتىن كەچۈرگەن. بەزى ناملار دولان رايونلىرىدا باشقا ئۇيغۇر رايونلىرىدىن ئارتۇق ئاتالغان. شۇڭلاشقا، ئومۇمىي جەھەتتىن مەشرەپ ناملىرىنىڭ ئۆزگىرىشى ئۈستىدە توختىلىپ ئۆتۈش، دولان

مەشرەپلىرىنىڭ تارىخىي نامىنىمۇ ئۇخشاشلا يورۇتۇپ بېرىدۇ. تۆۋەندە
ھەر بىر نام ئۈستىدە قىسقىچە توختىلىمەن:

«بۇدىمەك» دېگەن نامنىڭ مەزمۇنى ئۇسسۇل ئويىناماق [1]
دېگەن سۆز بولۇپ، ئۇ، قەدىمكى ئۇيغۇر تىلدىكى «بۇدىك»
دېگەن سۆزدىن كېلىپ چىققان. «بۇدىك» دېگەن سۆز بولسا،
ئۇسسۇل دېگەن بولىدۇ. مەشرەپتە كۆپ ئادەم جەم بولۇپ
ئۇسسۇل ئويناشقانلىقى ئۈچۈن، ئۇسسۇل ئويناشماق دېگەن
مەزمۇندا «بۇدىمەك» دەپ ئاتالغان. بۇ نام ئۇزاق دەۋر
داۋاملاشقان بولۇپ، مەشرەپ باشقاناملار بىلەن ئاتالغاندىن
كېيىنمۇ يەنىلا ئىستېمالدىن قالمىغان. دولان رايونلىرىدا بەزى
ياشانغان كىشىلەر ئۇسسۇلنى «بۇدىك»، مەشرەپنى «بۇدىمەك»
دەيدىغان ئادەتلەر ھازىرقى ۋاقىتتىمۇ ئاز-تولا ئۇچرايدۇ. شۇڭا
بۇ نامنى دولان مەشرىپى شۇنداقلا ئۇيغۇر مەشرىپىنىڭ قەدىمكى
ناملىرىنىڭ بىرى دەپ ئاتاشقا ھەقلىقمىز.

«سۇرچۇك» دېگەن نامىمۇ مەشرەپنىڭ بۇرۇنقى ناملىرىنىڭ
بىرى بولۇپ، بۇ ھەقتە مەھمۇت قەشقەرىنىڭ «تۈركىي تىللار
دىۋانى»دا: «سۇرچۇك»، مەشرەپ، كېچىلىك ئولتۇرۇش.
ئوغۇزلار ‹ج – › ھەرپىنى فەتھىلىك قىلىپ ‹سۇرچۇك› دەپ
تەلەپپۇز قىلىدۇ» [2] دەپ ئىزاھلاپ ئۆتكەن.

«سوغدچ» دېگەن نام پەقەت قاتارى مەشرەپكىلا
قارىتىلغان. مەھمۇت قەشقەرى «تۈركىي تىللار دىۋانى»دا بۇ
ھەقتە توختىلىپ: «سوغدچ»، قاتارى بەزمە، قىش كۈنلىرى
دوستلار ئارا نۆۋەت بىلەن بولىدىغان مەشرەپ» دەپ
كۆرسەتكەن. قاتارى مەشرەپ قەدىمدىن داۋاملىشىپ كەلگەن
ئەڭ قىزىقارلىق مەشرەپ تۈرلىرىنىڭ بىرى بولۇپ، بۇ، ئۇيغۇر

---

[1] «قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى لۇغىتى» 111-بەت.

[2] مەھمۇت قەشقەرى: «تۈركىي تىللار دىۋانى» 1-توم 624-بەت.

رايونلىرىنىڭ ھەممىسىگە دېگۈدەك كەڭ تارقالغان. كېيىنكى
دەۋرلەردە پەقەت دولانلىقلار ئارىسىدا تېخىمۇ تەرەققىي قىلىپ،
ئۆز مەزمۇنلىرىنى بېيىتىپ شۇ ئارقىلىق ئۆزىنىڭ ھاياتىي كۈچىنى
جانلاندۇرۇپ كەلگەن بولسىمۇ، باشقا ئۇيغۇر رايونلىرىدا تەدرىجىي
يەرلىكلىشىپ ھەر قايسى جايلاردا بىر-بىرىدىن پەرقلىنىدىغان
يەرلىك خۇسۇسىيەتنى پەيدا قىلغان. لېكىن مەلۇم جەھەتتىن
ئىپتىدائىي شەكىللىرىنى يوقاتماي يەنىلا ساقلاپ كەلگەن. بۇنداق
مەشرەپلەردىن: ئۈرۈمچى، قەشقەردىكى كەسىپداشلار ئارا
بولىدىغان قاتارى مەشرەپ، قىز-چوكانلارنىڭ قاتارى ئولتۇرۇشى،
ئاتۇشنىڭ باراۋەت مەشرىپى. قۇمۇلنىڭ «مىلىس» ۋە «كۆك
مەشرىپى» ئىلىنىڭ تەڭتۇشلار ئارا بولىدىغان قىشلىق قاتارى
مەشرىپى قاتارلىقلار ئۇيغۇر قاتارى مەشرەپلىرىنىڭ ئوخشاش
بولمىغان شەكىلدىكى ئۆزگەرگەن ۋارىيانتلىرىدۇر. شۇڭلاشقا،
بۇ نامنى دولان قاتارى مەشرىپىنىڭ سۈپىتىگە بېرىلگەن نام
دەپ ئېيتىش مۇمكىن.

«ئايگۈلەك» — بۇ نام، مەشرەپنىڭ ئادەم ئىسمى بىلەن
ئاتالغان بىر خىل نامىدۇر. بۇ ھەقتىكى تەكشۈرۈش نەتىجىلىرىدىن
قارىغاندا، رىۋايەت قىلىنىشىچە قەدىمكى دولان دىيارىدا ئايگۈل
ئىسىملىك بىر ئۇسسۇلچى چوكان ئۆتكەن بولۇپ، ئۇسسۇل ئويناشقا
تولىمۇ ئۇستا ئىكەن. ئۇنىڭ ئۇسسۇلىغا ھەممە كىشى ئاشىق
بولۇپ، ئۇنىڭ پىراقىدا سانسىزلىغان يىگىتلەر ھەسرەت چېكىدىكەن.
ئايگۈل ئۇسسۇل ئوينايدىكەن دېگەن ھامان ھەممە ئادەم جەم
بولۇپ مەشرەپ شەكىللىنىدىكەن. يىراق-يىراق جايلاردىنمۇ كېلىپ
ئۇنىڭ ئۇسسۇلىنى تاماشا قىلىدىكەن. نەدىلا مەشرەپ بولسا،
ئايگۈلنى ئاپارماي قويمايدىكەن. شۇڭا، كىشىلەر بىر-بىرىدىن
نەگە بارىدىغانلىقىنى سورىغاندا، ئۇلار مەشرەپكە بارىمىز
دېگەنىنىڭ ئورنىغا ئايگۈلنى كۆرگىلى بارىمىز دېگەن مەقسەتتە
«ئايگۈلەككە بارىمىز» دەپ جاۋاب بېرىشىدىكەن. شۇنداق

قىلىپ بۇ نام ئۇمۇملىشىپ، مەشرەپنىڭ نامى بىر دەۋر «ئابگۈلەك»
دەپ ئاتىلىپ كەتتى. مەشرەپنى ئايگۈلەك دەپ ئاتاش دولان
يۇرتلىرىدا ھازىرمۇ قىسمەن كۆرۈلىدۇ.

«بەزمە» — يازما مەلۇماتلاردا مەشرەپنىڭ ناملىرى
بەزمە دەپمۇ خاتىرىلەنگەن. يۇقىرىدا بايان قىلغىنىمىزدەك
مەشھۇت قەشقەرىمۇ، مەشرەپنىڭ ئورنىغا بەزمە سۆزىنى
ئىشلەتكەن. بەزمە دېگەن سۆز ئەسلىدە پارس تىلىدىن
كىرگەن بولۇپ، ئولتۇرۇش، كۆڭۈل ئېچىش، يىغىلىش دېگەن
بولىدۇ. بۇ ناممۇ مەزمۇن جەھەتتىن سورۇننىڭ شەكلىگە
ئاساسەن بېرىلگەن نامدۇر.

«مەشرەپ» دېگەن نام ئەڭ ئاخىرقى قوبۇل قىلىنغان
نامدۇر. بۇ ئاتالغۇ ئەرەب تىلىدىن قوبۇل قىلىنغان بولۇپ، بىرەر
گۈزەل ئادەتلەر ئەرەبچىدە «مەشرەپ» سۆزى بىلەن
ئىپادىلىنىدۇ. دولان مەشرەپلىرىنىڭ نامىغىمۇ ئەرەب تىللىرىنىڭ
سىڭىپ كىرىش مەسىلىسىگە كەلسەك، مەلۇمكى، ئىسلام دىنى
ئوتتۇرا ئاسىياغا كىرگەندىن كېيىن، ئەرەبلەر ئىسلام دىنى
ۋاسىتىسى بىلەن ئوتتۇرا ئاسىيادىكى تۈرگۈن خەلقلەرنى ئەرەب
تىلىدا سۆزلەشكە خېلى مەجبۇر قىلغانىدى. شۇ ئارقىلىق ئەرەب
تىلى ئۈستۈنلۈكنى ئىگىلەپ ئاسسىمىلياتسىيە قىلىپ كېتەلمىگەن
بولسىمۇ، چىنىشىش جەريانىدا بىر مۇنچە سۆزلەر تىلىمىزغا سىڭىپ
كىرىپ، قىسمەن ھالدىكى يەر-جاي ناملىرى، شېئىر، داستانلاردا
ۋە يازما ئەسەرلەرنىڭ ھەممىسىدە ئەرەب-پارس ئاتالغۇلىرىنى
قوللىنىش ئالاھىدە ئادەتكە ئايلىنىپ كەتكەن. بۇنداق بولۇشنىڭ
ئۆزى، جەمئىيەت تەرەققىياتىنىڭ ۋە تىلنىڭ ئېھتىياجى بولۇپ،
ئۇيغۇر ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ ناملىرىغا «مۇقام»،
«مەشرەپ» دېگەن ناملارنىڭ سىڭىپ قالغانلىقى ھېچقانداق
مۇنازىرە تەلەپ قىلمايدۇ. بۇمۇ خۇددى ھازىرقى ۋاقىتتا بىر
قىسىم خەنزۇچە ياكى چەت ئەل ئاتالغۇلىرىنى ئۇيغۇر

تىللىرىدا ئارىلاشتۇرۇپ قوللىنىپ كېلىنۋاتقاندەك بىر ئىش، خالاس.

## 2. دولان مەشرەپلىرىنىڭ «مەشرەپ» بولۇپ شەكىللىنىشىدىكى بەش مۇھىم ئامىل

دولان مەشرەپلىرى دولان خەلقىنىڭ ئەنئەنىۋى مىللىي سەنئىتى بولۇپ، ئۇ، دولانلىقلارنىڭ ئۆزى بىللە ئېلىپ يۈرىدىغان مەنىۋى ئوزۇقىدۇر. دولانلىقلار مۇشۇ مەنىۋى بايلىقى بىلەن تەنتەنە قىلالايدۇ. خۇشاللىقىنى ئىپادىلىيەلەيدۇ. غەم-قايغۇغا بەرداشلىق بېرەلەيدۇ. ئۆزلىرىگە ئۈمىد، ئارزۇ بېغىشلىيالايدۇ. ئۆزلىرىنىڭ تەپەككۇر ئىقتىدارىنى ئىشقا سېلىپ، تەسەۋۋۇر قابىلىيىتىنى ئاشۇرالايدۇ. مىللىي مەدەنىيىتى ئارقىلىق ئەۋلادلىرىنى ئەدەپ-ئەخلاقلىق، قائىدە-يوسۇنلۇق، بىلىملىك قىلىپ تەربىيىلەيدۇ.

مەشرەپ دېمەكلىك بىلەن ئۇيغۇن مەخسۇس تەييارلانغان سەھنە، مەخسۇس كىيىدىغان كىيىم قاتارلىقلار كەتمىگەندىمۇ، مەشرەپ ئۆتكۈزۈش ئۈچۈن زۆرۈر بولغان بىر قانچە مۇھىم ئامىللار بولىدۇ. ئۇنىڭ تەييارلىنىشىنىڭ ئاز-كۆپلىكى ياكى تولۇق-تولۇق ئەمەسلىكىگە قاراپ مەشرەپ كەيپىياتىمۇ قىزغىن ياكى سۇسراق دەرىجىدە بولىدۇ. مەشرەپنىڭ ھەممىسى بىر خىل بولىۋەرمەيدۇ. مەشرەپنىڭ قانداق ئۆتكۈزۈلۈشى تۆۋەندىكى بەش ئامىلغا باغلىق.

### 1. يىگىت بېشى

يىگىت بېشى شۇ كەنتتىكى ئومۇمىي ياشلارنىڭ رەھبىرى ھېسابلىنىدۇ. يىگىت بېشىنى بىرەر چوڭ مەرىكە ياكى يىغىلىشلاردا ياش ۋە ئوتتۇرا ياشلىقلار سايلاپ چىقىدۇ. سايلانغۇچى

ئابرۇيلۇق. باشقىلارغا گەپ-سۆزىنى ئۆتكۈزەلەيدىغان، ئادىل، كىشىلەردىن قورقمايدىغان، ياشلارغا توغرا يېتەكچىلىك قىلىپ، ياخشى يولغا باشلىيالايدىغان بولۇش تەلەپ قىلىنىدۇ. «يىگىت بېشى» بولغۇچىنى ياش-قېرى ھەممە ئادەم ھىمايە قىلىدىغان بولۇشى كېرەك. يۇرت چوڭلىرىمۇ بۇ ئىشقا ئالاھىدە ئەھمىيەت بېرىدۇ.

يىگىت بېشى سايلانغاندىن كېيىن، شۇ ئايماقتا ئۆتكۈزۈلگەن مەشرەپلەرنىڭ ھەممىسىدە يېتەكچىلىك قىلىدۇ. مەشرەپتە كۆرۈلگەن مەسىلىلەرنى ھەل قىلىدۇ. زۆرۈر بولغان ئىشلار ئۈستىدە ھۆكۈم چىقىرالايدۇ. مەشرەپنىڭ تەرتىپ-ئىنتىزامىغا خىلاپ ھەرىكەتلەرگە نازارەت قىلىپ، دېموكراتىك ئاساستا ئادىل بىر تەرەپ قىلىدۇ. مەشرەپنىڭ ئەرزىيەت ئويۇنىدا ھۆكۈمران بولىدۇ. چوڭ دائىرىلىك مەشرەپلەردە بىر ئايماقتا ئىككىنچى ئايماق خەلقىنى مەشرەپكە تەكلىپ قىلماقچى بولسا، شۇ ئايماقنىڭ يىگىت بېشىغا مەلۇم قىلىدۇ. يىگىت بېشى ئۆز دائىرىسىدىكى ئادەملەرگە ئۆزى خەۋەر بېرىپ، ئىككىنچى ئايماقتىكى مەشرەپكە ئىشتىراك قىلىدۇ. يىگىت بېشىنى بىر سورۇننىڭ ئۆزىدىلا سايلاپ، ئويۇن بىلەن تەڭ تۈگىتىدىغان ياكى خالىغانچە ئالماشتۇرۇۋېرىدىغان ئەھۋال يۈز بەرمەيدۇ. ئاتىلىشتا «يىگىت بېشى» دەپ، ياشلارنىڭ ۋەكىلى سۈپىتىدە قارالسىمۇ، ئەمەلىيەتتە مەشرەپ ئەھلىنىڭ ھەممىسى ئىتائەت قىلىدۇ.

## 2. مىرىۋاز

دولان مەشرىپىدە ئۇسسۇلچىلارنىڭ بېشىدىن پۇل ئۆرۈيدىغان ئادەت بار. ئۇسسۇلچىلار ناھايىتى ئۇستا بولسا، مەشرەپ ئەھلى ئۇسسۇلچىلارنىڭ بېشىدىن پۇل ئۆرۈپ، ئۇنى تەبرىكلەيدۇ. بەزىلەر ئۇرۇق-تۇغقانلىرى، يېقىن ئۆتىدىغان كىشىلىرى،

مۇھەببەتداشلىرى، ئەرلىرى ياكى ئاياللىرى، ئابرويلۇق كىشىلەر ئۇسسۇلغا چۈشكەندىمۇ ئارقا-ئارقىدىن پۇل چىقىرىپ، بېشىدىن پۇل ئۆرۈيدۇ. ئۆرۈلگەن پۇل مىرىۋازغا تاپشۇرۇلىدۇ. مىرىۋاز پۇلنى ئېلىپ ئۇسسۇلچىنىڭ بېشىدىن ئۆرۈپ، نەغمىكەشنىڭ ئالدىغا تاشلايدۇ. مەشرەپتىن كېيىن نەغمىكەشلەر ئالىدۇ. بۇ نەغمىكەشلەرنىڭ ئىش ھەققى بولىدۇ. شۇڭا كىشىلەرنى پۇل ئۆرۈشكە ئىلھاملاندۇرغىدەك خۇشچاقچاق، چاققان، گەپچى، قىزىقچىلىقتا مەشرەپ ئەھلىنى كۈلدۈرۈپ، كىشىلەرنى تەسىرلەندۈرەلىگىدەك ئادەمدىن بىرنى تاللاپ مىرىۋاز قىلىدۇ.

مىرىۋاز بولغۇچى بىر دانە ياغاچ چۆچەك ياكى مىتال چىنىنىڭ ئىچىگە بىر قانچە داچەن پۇلنى سېلىپ، ئۇنىڭ ئاغزىنى ياغلىق بىلەن ئوراپ مەھكەم چىگىدۇ. تاماشىبىنلار ئۇسسۇلچىنىڭ بېشىدىن پۇل ئۆرىمەكچى بولغاندا، ئۇ كىشىلەرنىڭ قولىدىن پۇلنى ئېلىپ، ھەممە ئادەمگە ئاڭلىتىپ يۇقىرى ئاۋاز بىلەن توۋلاپ قولىدىكى چۆچەكنى شاراقلىتىپ تۇرۇپ:

شىرىق-شىرىق بىر كەم قىرىق،
ئادىمەتچىلىك زىيايەتچىلىك،
تەگدىمەتچىلىك، قوشىندارچىلىق،
ئاغىنىدارچىلىق، مەھەللىدارچىلىق،
كەتتى ئۈستەڭنى ياقلاپ!
ئاش بىلەن قومنى ساناپ،
يارنى كەتتى دەپ ئاڭلاپ،
قالدۇق يۈرەكنى تاتىلاپ،
ئۈجمە، يىگىنىرىقتىن كەتتى،
ئايكۆل، سايىبىرىقتىن كەتتى،
توخولا-سەكياچىدىن كەتتى،
بالداڭ قارىيمۇ قىچىدىن كەتتى،

قۇمباش، بەشئېرىقتىن كەتتى،
قارا تۇچىدىن كەتتى،
بادام دوپپىلىقتىن كەتتى،
شايى كۆڭلەكلىكتىن كەتتى،
گىجىم روماللىقتىن كەتتى،
ساۋۇت ئاخۇندىن كەتتى،
داۋۇت ئاخۇندىن كەتتى،
ھىلىمەخاندىن كەتتى،
سىلىمەخاندىن كەتتى،
يۈرەكلەر سىلىپ كەتتى،
ئەترايقا قاراپ كەتتى،
بەرگەنلەر بېرىپ كەتتى،
بەزىلەر جىم بولۇپ كەتتى،
ئوينىغانلار ئويناپ كەتتى،
ئوينىمىغانلار نەگە كەتتى؟
..................

دەپ شۇ سورۇننىڭ كەيپىياتىغا قاراپ ئەمەلىي قوشاق قوشۇپ، سورۇنىسى ئايلىنىپ چىققاندىن كېيىن، يولنى نەغمىكەشنىڭ ئالدىغا قويىدۇ. يول ئۆرۈش ئاستىلاپ قالسا، يول ئۆرنىمىگەنلەردىنمۇ بىر قانچىلىغان ئەر-ئاياللارنىڭ ئىسمىنى ئاتاپ، ئالانى ئاخۇندىن مانچە يول كەتتى، پوكۇنى خاندىن مانچە يول كەتتى دەپ توۋلاپ قويىدۇ. بۇنىڭ بىلەن يول ئۆرۈش كۆپىيىدۇ. يولنى ئۆرۈپ بولغاندا ئۇسۇلچىلار ئىلھاملىنىدۇ، نەغمىكەشلەرمۇ غەيرەتكە كېلىپ، مەشرەپ تېخىمۇ قىزغىن بولىدۇ. مىرشاز يوق مەشرەپ بولمايدۇ. ئەگەر مىرشاز يوق بولۇپ قالسا، مەشرەپ كەيپىياتى ئانچە قىزغىن بولمايدۇ. بەزى مىرشازلار پۈتۈن مەشرەپ كەيپىياتىنى نەسىرلەپ ناھايىتى ئورغۇن قوشاقلار توقۇپ چىقالايدۇ.

## 3. نەغمكەش

دولان مەشرىپىدە، دولان ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتىگە ئىنتايىن ماس كېلىدىغان دولان راۋابى، دولان قىل غىجەكى، دولان قالۇنى، دولان نەغمە دېپى تەڭكەش قىلىنىدۇ. يەنە تاشمۇ تەڭكەش قىلىنىدۇ. ئەگەر، بىرەر ئايماق ياكى مەھەللە مەشرەپلىرىدە نەغمكەشلەر تولۇق تەل بولالماي قالغان ئەھۋال ئاستىدا. بەزىلىرى كەم قالسىمۇ نەغمكە جوڭ نەسىر ئۆرسىنىپ كېتەلمەيدۇ. داپ بولسىمۇ مەشرەپنى ئۆتكۈزۈلى بولۇۋېرىدۇ. شەرت-شارائىتى بولمىغان ئەھۋال ئاستىدا بىر قانچە داپ بىلەنمۇ مەشرەپنى ئوينىيالايدۇ. ئىلاجىنىڭ بارىچە نەغمكەشلەرنى تولۇقلاپ ھەم خىللاپ مەشرەپ قىلىدۇ. بۇنداق مەشرەپ ناھايىتى قىزغىن بولىدۇ.

## 4. ئۇسسۇلچىلار

دولان رايونلىرىدا ئۇسسۇل بىلمەيدىغانلار يوق دېيىشكىمۇ بولىدۇ. ئەر-ئايال، قېرى-ياش ھەممە ئادەم ئۇسسۇل بىلىدۇ. ئۇششاق باللار ئالتە-يەتتە ياشتىن باشلاپلا دولان ئۇسسۇلىنى ئۆگىنىشكە باشلايدۇ. ئاتا-ئانىلارمۇ تەشەببۇس قىلىدۇ. شۇڭا مەشرەپتە داپنىڭ سوقۇلۇشى بىلەن ئۇسسۇلچىلار ئۆزلىكىدىن مەيدانغا چۈشۈپ ئوينايدۇ. سورۇننىڭ چوڭ-كىچىكلىكىگە قاراپ بىر قېتىمدا بىر قانچە ياكى بىر قانچە ئون ئادەممۇ بىراقلا ئۇسسۇلغا چۈشۈپ ئوينىيالايدۇ. مەشرەپتە ئۇسسۇل مۇھىم ئامىلنىڭ بىرى بولۇپ. تەكلىپ قىلىپ، ياكى چاۋاك چېلىپ ئۇسسۇلغا تەكلىپ قىلىدىغان ئەھۋال كۆرۈلمەيدۇ. ئاياللارمۇ ئەرلەرگە ئوخشاشلا مەشرەپ ئويۇنلىرىدىن تولۇق بەھرىمەن بولالايدۇ. ئۇلارنىڭ ئۇسسۇل ئويىنىشى جامائەت تەرىپىدىن ياكى ئېرى تەرىپىدىن چەكلىمىگە ئۇچرىمايدۇ. بەلكى ئۇسسۇلچىلار ناھايىتى ھۆرمەتلىنىدۇ. شۇڭا ماھىر ئۇسسۇلچىلار يىگىت بېشى تەرىپىدىن ئالاھىدە تەكلىپ قىلىپ كەلتۈرۈلىدۇ.

بۇ بىر جەھەتتىن مەشرەپنە كىشىلەرگە ھۇزۇر بېغىشلىسا، يەنە بىر جەھەتتىن ياخشى بىلمىگەنلەرگە ئۆگىتىش رولىنى ئوينايدۇ.

## 5. قىزىقچى

مەشرەپتە قىزىقچىلار موھىم ئورۇندا تۇرىدۇ. بولار مەشرەپ داۋامىدىكى تەقلىد ئويۇنلارنى ئوينايدۇ. مەشرەپنىڭ ئەرزىيەت باسقۇچىدا «سۇرەتچى»، «سامسىپەز»، «جوۋازچى» ... قاتارلىق روللارنى ئېلىپ، جازالانغۇچىنىڭ جازاسىنى ئىنتايىن قىزىقارلىق ماھارەت بىلەن ئىجرا قىلىپ، «گۇناھ» قىلغۇچىنى «توۋا» قىلدۇرىدۇ، كۆپچىلىكنى كۇلدۇرۇپ ئىستېتىك زوق بېغىشلايدۇ ۋە يەنە يامان ئىللەتلەرنىڭ پەيدا بولماسلىقى ئۈچۈن مۇھىم خىزمەت قىلىدۇ. ئۇندىن باشقا، «بوۋا ئۇسسۇلى» (دوغۇر ئۇسسۇلمۇ دېيىلىدۇ)، «بوۋاي بىلەن شاپىدىخان» ناملىق كومېدىيىلەردە ئەر ئايالار رولىنى ئالىدۇ.

يۇقىرىقى بەش ئامىل تولۇق بولغاندىلا، ئۇ مەشرەپ بىر پۈتۈنلۈككە ئىگە بولالايدۇ. بۇلار دولان مەشرەپلىرىنىڭ ھەممىسىدە بولمىسا بولمايدىغان ئامىللاردۇر.

دولان مەشرىپى يۇقىرىقىدەك مۇھىم ئامىللاردىن تەركىب تېپىپ، مەشرەپ داۋامىدا ئەڭ ئەھمىيەتلىك بولغان ئويۇنلار ئوينالغانلىقى ئۈچۈن، دولانلىقلار ئارىسىدا ئەۋلادمۇ-ئەۋلاد ساقلىنىپ، كەڭ تارقىلىپ كەلگەن. چوڭقۇر يىلتىز تارتقان. ھەتتا بولمىسا بولمايدىغان دەرىجىدە بىر خىل ئۆرپ-ئادەتكە ئايلىنىپ كەتكەن. دولان مەشرىپىنىڭ «مەشرەپ» بولۇپ شەكىللىنىشىدىكى موھىم ئامىللار توغرىسىدا خەلق تەرىپىدىن توقۇلغان مونداق بىر مەدھىيە كۈيمۇ بار:

«ئەسلى دولان نەغمىدۇر،
چالسا راۋاب قالۇن بىلەن.
تۆت كىشى جەمئىي بولۇپ،
داپۇ-غىجەك ئاھاڭ بىلەن.

قوپسا ئۇسسۇل ئوينسا،
شوٗنچە كۆپ جوٗپ-جوٗپ كىشى.
ئەھلى مەشرەپ يايرىسوٗن،
موٗقام — ئۇسسۇل ھوٗزوٗر بىلەن.

ياشلىرى ياشلار بىلەن،
ھەم ئەرزىيەت قىلسىلار.
دادىخالىق ھەل بولوٗر،
يىگىت بېشى نازىل بىلەن.

ئۇيقۇسى كەلگەندە ياشلار،
چاققىلى ھەم چەككىلى —
تاپىسلەر گازىر، تاماكا،
كىشمىش، گوٗلە، يېمىش بىلەن.

ئۇسسىغاندا ئەھلى مەشرەپ،
ئىچكىلى ھەم پىچقىلى.
سەگىلوٗر بارچە يوٗرەك،
تاپسا قوغوٗن تاۋوٗز بىلەن.

ئىزدىبان تاپسالەر،
گۆش، ياغ، گوٗروٗچ سەۋزە، پىياز.
ياشىساق بىز خەلقلەر،
شوٗنداق خوٗشال مەشرەپ بىلەن.»

بوٗنىڭدا، دولان مەشرىپىدە موٗقەررەر ھازىرلىنىشقا تېگىشلىك
يوٗقىرىدا تىلغا ئېلىنغان بەش موھىم ئامىلنىڭ مەشرەپتىكى رولى
ۋە كىشىلەرگە بېغىشلايدىغان بەدىئىي ھوٗزوٗرى ئالاھىدە تەسۋىرلەنگەن.

# 3. دولان مەشرەپلىرىنىڭ تۈرلىرى

دولان مەشرەپلىرى ئۇيغۇر خەلق مەشرەپلىرى بىلەن بىر قاتاردا باي مەزمۇنغا ئىگە بىر پۈتۈنلۈكنى ئىبارەت بولسىمۇ. لېكىن ئۇلار ئۆزلىرىنىڭ خاراكتېرىگە، مەقسىتىگە قاراپ ئوخشىمىغان بىر قانچە خىلغا بۆلۈنىدۇ. بۇ مەشرەپلەرنىڭ شەكلى ئۆزىگە خاس مىللىي ئالاھىدىلىكلىرى بىلەن باشقا يەرلىك مىللىي مەشرەپلەردىن مەلۇم دەرىجىدە پەرقلىنىدۇ.

دولان مەشرەپلىرىنى ئاساسەن مۇنداق بىر قانچە تۈرگە ئايرىش مۇمكىن

## چاقپەلەك مەشرىپى

چاقپەلەك مەشرىپى دائىرىسى ناھايىتى كەڭ، نەچچە ئون مىڭ كىشى قاتنىشىدىغان. ھەتتا پۈتۈن ناھىيىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدىغان كۆپ سورۇنلۇق داغدۇغىلىق مەشرەپ. ئون يىلدا بىر قېتىم ئۆتكۈزىدۇ. چاقپەلەك مەشرىپىنى «نورۇز مەشرىپى» دەپمۇ ئاتايدۇ. نورۇز مەشرىپىگە بىرىكتۈرۈپ ناھايىتى كۆپ تۈردىكى مىللىي ئويۇنلارمۇ ئوينىلىدۇ. ھەممىسى قوشۇلۇپ «نورۇزلۇق» دەپ ئاتىلىدۇ. بەزىلەر بۇ مەشرەپنى «ھېيت-بايرام مەشرىپى» دەپ ھېسابلايدۇ. مېنىڭچە بۇنداق ئاتاش ئەمەلىيەتكە ئۇيغۇن بولمايدۇ. ئەمەلىيەتتە «ھېيت-بايرام مەشرىپى» دەيدىغان مەشرەپ بولمايدۇ. دولانلىقلاردا پەقەت روزى ھېيت بىلەن قۇربان ھېيتنى ئىبارەت ئىككىلا ھېيت بولىدۇ. بۇ چاغدا، كىشىلەر ئۆزئارا ھېيتلىشىش بىلەن بولىدۇ. مەشرەپتە ئولتۇرۇشقا ۋاقتى يەتمەيدۇ. ھەتتا ھېيتلاپ كەلگەن جايدىمۇ ئۇزاق ئولتۇرۇپ كەتمەيدۇ. بەزىلەر مەلۇم سەۋەبلەر بىلەن ھېيتلىق چاي بېرىپ قالغاندا

ناھايىتى ئاز ساندا مەشرەپ ئوينايدىغان ئىشلارمۇ بولىدۇ. بۇ،
كىشىلەر ئېيتقاندەك چوڭ دائىرىلىك ئەمەس، بەلكى چايغا
كەلگەنلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بولىدۇ. ھېيتلىق چاي بېرىش
مۇقەررەر ئادەت بولمىغىنىدەك «ھېيتلىق چاي مەشرىپى» ئادەت
مەشرىپى ئەمەس. شۇڭلاشقا بۇ، مەشرەپنىڭ بىر تۈر بولالمايدۇ.
ھېيتلىق چاي مەشرىپى بۇرۇنقى چاغدا ناھايىتى ئاز ساندا
كۆرۈلەتتى. ئازادلىقتىن كېيىن (1950-يىللار) ئۇنىڭ ئىزنالىرىمۇ
قالمىغان. ئالاھىدە تىلغا ئېلىشقا تېگىشلىكى چاقپەلەك مەشرىپى
بولۇپ، ھەر يىلى دېھقانلار يىلنىڭ يېڭى يىلى كىرىشى بىلەن
(ھۇتنىڭ چىقىپ ھەمەلنىڭ كىرىشى بىلەن) يېڭى يىلنى كۈتۈۋېلىش،
قىشتىكى بىكارچىلىقنى ئۇزۇتۇپ، ئەتىيازلىق ئەمگەكنى باشلىۋېتىش
ئۈچۈن ئۆتكۈزىدۇ. شۇڭا دېھقانلاردا «ھۇت، كەتمەن دەستىسى
تۆت» دېگەن بىر گەپ بار. ھۇتتىن كېيىن ھەممە ئادەم بەرگە
ئىشلەشكە كىرىشىدۇ. ئەمگەكتىن بۇرۇن چاقپەلەك قاداپ قانغىچە
ئوينىۋالىدۇ. ۋاقتى جەھەتتىن باشلىنىش كۈنى مۇقىم ئەمەس.
بىر-ئىككى كۈن ئىلگىرى-كېيىن بولۇپ قالسىمۇ بولۇۋېرىدۇ. بۇ ئويۇن
دولانلىقلاردا ئىنتايىن ئۇزاق تارىخقا ئىگە بولغاچقا، چاقپەلەك
مەشرىپى قەدىمدىن تارتىپ ئادەت تەرىقىسىدە داۋاملىشىپ
كەلگەنلىكى ئۈچۈن، دولان خەلقى ھەرقانداق توسقۇنلۇققا
ئۇچرىغىنىغا قارىماي، چەرمەن ئۆتكۈزىدۇ. بۇ مەشرەپ دېھقانلارغا
كەلگۈسى بىر يىل ئۈچۈن تۈگىمەس غەيرەت بېغىشلايدۇ. بۇ ئويۇن
پەقەت ئاۋات ناھىيىسىدىلا ساقلىنىپ كەلگەن بولۇپ. مارالبېشىنىڭ
مەلۇم يېزىلىرى بىلەن بىرلىشىپ ئاۋات ناھىيىسىدە ئۆتكۈزىدۇ.
مەكىت، مارالبېشى ناھىيىلىرىدە بۇ ئويۇننىڭ نامىنى «ساغادى»
دەپ ئاتايدۇ. «چاقپەلەك»، «ساغادى» دېگەن ناملارغا
كەلسەك، چاقپەلەكنى تەييارلاشتا ياغاچنى ياغاچقا ئۇلاپ 20-25
مېتىر ئېگىز قىلىنىدۇ. بىر پاي ھارۋا چاقىغا ھەر تەرەپكە ئىككى
تالدىن تۆت تال ياغاچنى كىرىست شەكلىدە مەھكەم چىگىپ، ئۇزۇن

ياغاچنىڭ ئۇچىغا ھارۋا ئۇقىغا كىيدۈرگەندەك كىيدۈرىدۇ. چاققا
ئىلىنغان تۆت تال ياغاچنىڭ ئۇچىغا ئۇزۇن ئۇق ياغاچ بىلەن نەك
ئۇزۇنلۇقتا ئارغامچا چىگىدۇ. ئۇق ياغاچنى يۆلەپ يەرگە قادىغاندىن
كېيىن، ھارۋىنىڭ چاقى پەلەككە چىقىدۇ. شۇڭا بۇنى «چاقپەلەك»
دەيدۇ. ھارۋىنىڭ چاقىغا ئىلىنغان كالتە ياغاچقا چىگىلگەن ئارغامچىنىڭ
ئۇدۇل ئىككى تەرەپتىكىنى «گىلەڭگە» (ئىلەڭگە) قىلىدۇ.
يەنە ئىككى تەرەپتىكى ئارغامچىنىڭ ئۇچىنى 10 مېترلىق بىر تال
بوغان ئارغامچىنىڭ ئىككى ئۇچىغا چىگىدۇ. ئۇ ياغاچنى
«چاقپەلەك» نىڭ ئۇق ياغىچىغا چاتىدۇ. ئويۇن باشلانغاندا نوغرا
ئىسلىغان ياغاچنىڭ ھەر تەرىپىنى ئوندىن يىگىرمە ئادەم ئىتتىرىپ
ئايلاندۇرىدۇ. ياغاچنىڭ ئايلىنىشى بىلەن ئۇق ياغاچ ئۈستىدىكى
ھارۋىنىڭ چاقى چۆرىلىدۇ. چاقنىڭ چۆرىلىشى بىلەن چاقنىڭ يەنە
ئىككى تەرىپىگە ئېسىلغان گىلەڭگە بارغانسېرى ئۆرلەپ، ئۇنىڭغا
چىقىپ ئۇچقانلار يەر يۈزىدىن بارغانسېرى ئېگىزگە كۆتۈرۈلىدۇ.
ئۇچقۇچى ئەڭ يۇقىرى پەللىگە كۆتۈرۈلگەندە، چاقپەلەك ئىتتەرگۈچىلەر
نوغرا ئىسلىغان ياغاچنى ئىتتىرىشنى ئاستىلىتىشقا باشلايدۇ. بۇنىڭ
بىلەن ئۇچۇۋاتقانلار ئاستا-ئاستا پەسلەيدۇ. بەزى ۋاقىتتا ئۇچقۇچى
ئەڭ يۇقىرى پەللىگە كۆتۈرۈلۈپ بولغىچە، ئۇچۇشقا نۆۋەت كۈتۈپ
تۇرغۇچىلار تەرەپدارلىرى تەرىپىدىن «ساغادى» دەپ تۇۋلايدۇ.
بۇ، ئۇچقۇچى كىشى قورقۇپ چىرايلىرى سارغىيىپ كەتتى، ئۇچۇشنى
توختىتىڭلار دېگەننى بىلدۈرىدۇ. شۇڭا بەزى رايونلاردا «چاقپە-
لەك» نى ئىبارەت ئۇمۇمىي نامىنى قويۇپ پەقەت ئۇچۇش ۋاقتىدىكى
ئىشلىرىنىڭ تۇۋلىشىدىغان «ساغادى» (چىرايلىرى سارغايدى،
قورقتى) دېگەن سۆزلىرىنى نام قىلىۋالغان بولۇپ، ھەر ئىككى
نام ئەمەلىي ئاساسقا ئىگە.

چاقپەلەك مەيدانى كەڭرى، تۈزلەڭگە ئورۇنلاشتۇرۇلۇپ،
ئويۇن-تاماشا، سودا-تىجارەت مەيدانلىرىنىڭ كەڭتاشا بولۇشى
نەزەردە تۇتۇلىدۇ. چاقپەلەك مەيدانىغا مىڭلاپ ھارۋىلار كېلىدۇ.

پۈتۈن شەھەر تىجارەتچىلىرى، ئاشپەز-ناۋايلار، سودىگەرلەر دۇكانلىرىنى يۆتكەپ كېلىدۇ، ئويناش ۋاقتى بىر ھەپتىگىچە داۋاملىشىدۇ. مۇشۇ جەرياندا، ھېچقانداق ئادەم ئايرىلىپ قالماي چوڭ-كىچىك ھەممە ئادەم ھەر كۈنى ئەتىگەندە كېلىپ، كەچتە قايتىپ، چاقپەلەك ئويۇنىدا مەشرەپ ئوينايدۇ ياكى خالىغان تاماشالارنى قىلىدۇ.

چاقپەلەك مەشرىپىدە ئۆتكۈزۈلىدىغان مەشرەپ كەڭ دائىرىلىك بولۇپ، چاقپەلەك مەيدانىدا بىر قانچە ئونلىغان جايغا چېدىر تىكىپ، سورۇن-سورۇنلاردا مەشرەپ ئوينىشىدۇ. بۇ مەشرەپ خاراكتېر جەھەتتىن باشقا مەشرەپلەردىن پەرقلىنىپ، ئۇسسۇلدىن باشقا ئويۇنلار ئېپونا ئويۇنى، ئەرزىيەت، تەقلىد ئويۇنلىرى قاتارلىقلا ئوينالمايدۇ. سورۇننى كەڭرى تۈزۈپ، بىر قېتىمدا 30-60قىچە، بەلكى ئونىدىن كۆپ ئەر-ئايال، قېرى-ياشلار سورۇنغا چۈشۈپ ئۇسسۇل ئوينايدۇ. ئويۇن شۇنداق قىزىپ كېتىدۇكى، مىرىۋارلار چۆچەكلىرىنى ئۇسسۇلچىلارنىڭ بېشىدىن ئايلاندۇرۇپ شاراقلىتىپ تۇۋلاپ تۇرىدۇ. ئۇسسۇلچىلار ئۆزلۈكىدىن ئارقمۇئارقا مەيدانغا چۈشۈپ ئويناپ تۇرىدۇ. بىر تەرەپتە يىگىت-قىزلار چاقپەلەكتە بەس-بەس بىلەن ئۇچۇپ تۇرىدۇ. سورۇن-سورۇنلاردا بولۇۋاتقان نەغمە سادالىرى كىشىلەرگە ھۇزۇر بېغىشلايدۇ. بىر تەرەپتە بەيگىچىلەر ئات چاپتۇرۇپ ئوغلاق ئويۇنى ئوينايدۇ. قىزىقچىلار خىلمۇخىل ماھارەتلەر بىلەن ئويۇن كۆرسىتىپ تۇرىدۇ. تىجارەتچىلەر، ئاشپەز-ناۋايلار خېرىدار چاقىرىپ تۇۋلىشىۋاتقان، رەڭگا-رەڭ كىيىنگەن ئوغۇل-قىزلار توپ-توپ بولۇپ تاماشا قىلىپ يۈرگەن، چوكانلار يۈزلىرىگە گىرىم قىلىپ، باشلىرىغا قاش، نوھ قاداپ، چاچلىرىغا گۆيەك ئېسىپ، ئەتراپلارنى ئايلىنىپ سەيلە قىلىپ يۈرگەن، ئۇنىڭغا ھەمراھ بولۇپ يالاپ ماڭغان بىر توپ قىز-چوكانلار تاماشىبىنلارنى ئۆزىگە مەھلىيا قىلىپ تۇرغان بىر خىل ئاجايىپ مەنزىرە ھاسىل بولىدۇ. نورۇز مەشرىپىنىڭ قىزىقارلىق تاماشىلىرى

كىشىدە غەم-قايغۇدىن ئەسەرمۇ قالدۇرمايدۇ. گوياكى كىشىنى غەم-قايغۇسىز بىر دۇنياغا كېلىپ قالغاندەك ھېس قىلدۇرىدۇ.

چاقپەلەك مەشرىپى كۆپ مەيدانلىق بولۇپ، بۇ ئويۇندا ھەممە ئادەم ئويناش پۇرسىتىدىن بەھرىمەن بولالايدۇ. ھازىرقى ۋاقىتتا نورۇز مەشرىپى مارالبېشى، مەكىت ناھىيىلىرىدە تۈگەپ، ئۇنىڭ «ساغادى» دېگەن نامىلا قالغان. ئاۋات ناھىيىسىدە ھازىرغا قەدەر ئويناپ كەلگەن بولۇپ، ناھىيە تەۋەسىدە ھەر يىلى ئىككى يېزىدا ئۆتكۈزۈپ، پۈتۈن ناھىيە خەلقى قاتنىشىشتىن باشقا، مارالبېشىنىڭ شاقۇر، پىچاق سۇندى، چىغانچۆل، تۇمشۇق، قۇملۇق... قاتارلىق جايلىرىدىن مىڭلىغان كىشى كېلىپ ئاۋاتنىڭ چاقپەلەك مەشرىپىگە قاتنىشىدۇ. ئاۋات بىلەن مارالبېشى خەلقى بىرلىشىپ ئۆتكۈزىدىغان چاقپەلەك مەشرىپى ھازىرغا قەدەر داۋاملىشىپ كەلگەن بولۇپ، ئەگەر خەلقنىڭ بۇ ئويۇنىغا يول قويۇلمايدىغان بولسا، خەلقنىڭ روھىي كەيپىياتى تۆۋەنلەپ ناھايىتى ئازابلىنىدۇ. شۇڭا بۇ، ئادەت مەشرىپى، دولان مەشرەپلىرى ئىچىدىكى دائىرىسى ئەڭ كەڭ مەشرەپلەردىن بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

## توي-تۆكۈن مەشرەپلىرى

توي-تۆكۈن مەشرەپلىرى توي مۇناسىۋىتى بىلەن ئۆتكۈزۈلىدىغان مەشرەپلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. توي-تۆكۈن دېگىنىمىز — نىكاھ تويى، جۇۋان تويى (چاشۋاق تويى)، ئات تويى، خەتنە (سۈننەت) تويى، ئۆي چىقىش قاتارلىقلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بولۇپ، بۇنىڭ ھەممىسىدە مېھمان چاقىرىپ ئاش-چاي بېرىپ، مەشرەپ ئۆتكۈزۈلىدۇ. بۇنىڭ دائىرىسى مەشرەپ بەرگۈچىنىڭ ئىجتىمائىي سالاھىيىتى، مەنسەپ دەرىجىسى، ئىقتىسادىي ھالى، تويىنىڭ خاراكتېرى قاتارلىقلارغا قاراپ ئوخشاش بولمىغان دەرىجىدە بولىدۇ. مېھماننى قايسى دائىرىدە تەكلىپ قىلغان بولسا، مەشرەپمۇ شۇ دائىرىدە بولىدۇ. ئاساسەن

توي قائىدىلىرى ئاساس قىلىنىدۇ. ئادەتتىكى كىشىلەرگە نىسبەتەن
بايلارنىڭ، مەنسەپدارلارنىڭ ۋە يۇقىرى تەبىقىدىكىلەرنىڭ كەڭرى
دائىرىدە بولىدۇ. ئات تويى، خەتنە تويى، ئۆي چىيى قاتارلىق
تويلار كىچىك دائىرىلىك توي بولغاچقا، ئۇنىڭ مەشرەپلىرىمۇ تار
دائىرىدە بولىدۇ. جوۋان تويى بىلەن نىكاھ تويى خاراكتېر
جەھەتتىن ئۆزگىچە ئالاھىدىلىككە ئىگە بولغاچقا. بۇ ئىككى تويىنىڭ
ئۆتكۈزۈلۈش شەكلى. قائىدە-يوسۇنلىرى.
مەشرەپلىرى بىر-بىرىدىن تامامەن دېگۈدەك پەرقلىنىدۇ.
جوۋان توي مەشرەپلىرىدە، قىزنى جوۋان قىلغۇچى تەرەپ
يۇرت-مەھەللىدىكىلەرنى ئۆيمۇئۆي بېرىپ تويغا ئېيتىدۇ. بۇ تويىنىڭ
نامى «چاشۋاق توي» دەپ ئاتىلىدۇ. تويغا كەلگۈچىلەر توققۇز
نان بىلەن بىر قولياغلىق ئالما ئېلىپ كېلىدۇ. ھېچ بولمىغاندا
ئىككى-ئۈچ تال بولسىمۇ ئالما ئېلىپ كېلىشى شەرت. تويدا ئاش-چاي
قويۇلۇپ بولغىچە مەشرەپ ئۆتكۈزۈلىدۇ. مەشرەپتە جوۋان بولغۇچىنىڭ
قاش-كۆزلىرىنى تېرىپ، يۈزلىرىگە ئۇپا-ئەڭلىك سۈرتۈپ گىرىم
قىلىپ، بېشىغا قاش، نوھ قاداپ، چېچىغا گويەك ئېسىپ، ئەڭ ئېسىل
كىيىم-كېچەكلەرنى كىيدۈرۈپ ئۇسسۇلغا سالىدۇ. جوۋان بولغۇچىنىڭ
ئۇسسۇل ئويىنىشى مۇسۇلمانلار قائىدىسىدە سۈننەت ھېسابلانغانلىقى
ئۈچۈن، ئۇسسۇل ئوينىمىسا بولمايدۇ. مۇشۇ زورۇرىيەتتىن، جوۋان
تويىدا مۇقەررەر مەشرەپ ئۆتكۈزۈلىدۇ. تويغا كەلگۈچىلەرنىڭ
ھەممىسى دېگۈدەك بەس-بەس بىلەن ئۇسسۇل ئوينىشىدۇ. بۇ
مەشرەپ پەقەت جوۋان بولغۇچىنىڭ خۇشاللىقى ئۈچۈن ئۆتكۈزۈلگەن
بولغاچقا، نەغمە تېكىستلىرىگىمۇ:

ئاتىنىڭ بالىسى تايلاق،
بىر ئوبدان قۇلان بولدى.
چاشۋاقنى ئۈزۈن سېلىپ،
بىر ياخشى جوۋان بولدى.

دېگەن قوشاقنى سېلىپ، جوۋان بولغۇچىنى تەبرىكلەيدۇ. بۇ توي،

كۆندۆزى ئۆتكۆزۆلۆپ، ئاش-چاي بېرىپ بولۇش بىلەن تەڭلا تۈگەيدۇ.

نىكاھ تويى مەشرەپلىرى بىر قەدەر كەڭ دائىرىلىك بولىدۇ. كۆندۆزى ئەتىگەندىن كەچكىچە قىزنىڭ ئۆيىدە مەشرەپ بولىدۇ. توي تاماملىنىپ، قىزنى يۆتكەپ كەتكەندىن كېيىن، ئاخشىمى يىگىتنىڭ ئۆيىدە مەشرەپ بولىدۇ. كۆندۆزدىكى مەشرەپكە تويغا كەلگەنلەرنىڭ ھەممىسى قاتنىشىدۇ. ئاخشىمى ئۆتكۆزۆلگەن يىگىتنىڭ ئۆيىدىكى مەشرەپكە، يىگىتنىڭ مەھەللىسىدىكىلەر قاتنىشىدۇ. بۇ، توي مەشرىپىنىڭ بىر خىل شەكلى.

توي مەشرىپىنىڭ يەنە بىر خىل شەكلىمۇ بار. دولان رايونلىرىدا ئۆتكۆزۆلۆپ كېلىۋاتقان توي شەكلى جەھەتتىن بىر جاي بىلەن يەنە بىر جاي ئارىلىقىدا مەلۇم ئۆزگىچىلىكلەر بولغاچقا، مەشرەپلىرىمۇ ئوخشىمايدۇ. ئالايلۇق، مارالبېشى ناھىيىسىدە نىكاھ تويلىرىنىڭ ھەممىسىدە ئوغلاق ئويۇنى بولىدۇ. تويغا ئېيتقۇچى كىشى توي بىلەن ئوغلاق ئويۇنىغا تەڭ ئېيتىدۇ. تويغا كەلگۈچىلەر ئاتلىرىنى مىنىپ كېلىدۇ. ئېتى يوقلار، ئاياللار قاتارلىقلار مەشرەپ ئوينايدۇ. ئاتلىقلار ئوغلاق ئوينايدۇ. ئوغلاقنى قىز تەرەپ سېلىپ بېرىدۇ. ئوغلاق ئويۇنى مەشرەپ ئويۇنىنىڭ بىر خىل ۋاستىسى بولۇپ، ئوغلاقنى سېلىپ بەرگۈچى كىشى «ئالغان-ئالغانىنىڭ» دېگەن بولسا، كىم ئېلىپ كەتسە شۇنىڭ بولىدۇ. توي ئىگىسى يەنە ئوغلاق سېلىپ بېرىدۇ. ئەگەر «ئالغان-ئالغانىنىڭ» دېمەستە ئېلىپ قاچقان بولسا، شەرەپ، ئېلىپ قاچقۇچىنىڭ بولىدۇ. لېكىن ئۇ، ئەتىسى بىر ئوغلاقنى ياندۇرۇپ تۆت-بەش ئوغلاق سېلىپ بېرىپ، ئاخشىمى بىر ئاخشام مەشرەپ قىلىپ بېرىدۇ ياكى ئوغلاق سېلىپ بەرمىسىمۇ ئەھلى-مەھەللىگە مال ئۆلتۈرۈپ ئاش-چاي بېرىپ، ئاخشىمى مەشرەپ قىلىپ بېرىدۇ. بۇنداق سەۋەنلىكنى كۆڭۈل ئېچىش مەقسىتىدە قەستەن ئۆزلىرى كەلتۈرۈپ چىقىرىدۇ. بەزىلەر «ئالغان-ئالغانىنىڭ» قىلمىغان ئوغلاقنى ئېلىپ قېچىپ، ئىقتىسادىي

ھالى ياخشى، ئويۇنخۇمار ئەھلى بۇرادەرلىرىنىڭ ئۆيىگە ئاپىرىپ تاشلايدۇ. بۇنىڭ ئوغلاق ئويۇنى ۋە مەشرىپىگە شۇ ئۆي ئىگىسى مەسئۇل بولىدۇ. تويدا ئوغلاق ئويۇنى ئويناشنىڭ ئاساسىي مەقسىتى، بىر جەھەتتىن دولانلىقلار ئۆزلىرىنىڭ قەدىمكى ئادەتلىرىگە ۋارىسلىق قىلىشنى ئىپادىلىسە، يەنە بىر جەھەتتىن ئوغلاق ئويۇنى ۋاستىسى بىلەن مەشرەپ ئويۇننى ئۈزۈلدۈرمەي داۋاملاشتۇرۇشنى مەقسەت قىلىدۇ. ئوغلاق ۋاستىسى بىلەن ئوينىلىدىغان مەشرەپنىڭ ۋاقتى توي تۈگىگەندىن كېيىن بولىدۇ. توي كۆنى قىزنىڭ ئۆيىدە ئۆتكۈزۈلىدىغان، توي ئاخشىمى يىگىتنىڭ ئۆيىدە بولىدىغان مەشرەپلەرگە تەسىر يەتكۈزمەيدۇ.

## قاتارى مەشرەپ

قاتارى مەشرەپ دولان رايونلىرىدا ئەڭ كۆپ ئۆتكۈزۈلىدۇ. بۇ مەشرەپ ئاساسەن قىش كۈنلىرى بىكارچىلىق ۋاقتىدا ئۆتكۈزۈلگەنلىكى ئۈچۈن، كىشىلەر نۆۋەت بىلەن ئۆزلۈكىدىن مەشرەپ قىلىپ بېرىدۇ. بۇ، شۇ كىشىنىڭ يۇرت ئىچىدىكى ئادىمگەرچىلىكىگە مۇناسىۋەتلىك بولۇپ، ئابروي-ئىناۋىتىگىمۇ ئالاھىدە تەسىر كۆرسىتىدۇ. دولانلىقلار قولى ئوچۇق، مېھماندوست. ئويۇنخۇمار كېلىدۇ. باشقىلارنىڭ مەشرىپىنى ئويناپ، ئۆزى مەشرەپ بېرەلمىسە خىجىلچىلىق ھېس قىلىپ چىداپ تۇرالمايدۇ. شۇڭا، دولانلىقلار قىش كۈنلىرىدە ئارقا-ئارقىدىن قاتارى مەشرەپ قىلىپ، ئىنتايىن قىزىقارلىق ئويۇنلار بىلەن كۆڭۈل ئاچىدۇ. قاتارى مەشرەپنىڭ مەزمۇنى بىر قەدەر مول بولۇپ، مەشرەپتە ئۇسسۇلدىن باشقا، پوتا ئويۇنى، ئەرزىيەت ئويۇنى، ئۇنىڭدىن باشقا ھەر خىل تەقلىد ئويۇنلار تولۇق ئوينىلىدۇ.

قاتارى مەشرەپنىڭ دائىرىسى ئاساسىي جەھەتتىن بىر مەھەللىنى ئاساس قىلغان بولىدۇ. گاھىدا ئايماق بويىچىمۇ ئۆتكۈزۈلىدۇ. مەشرەپكە كەلگۈچىلەرنىڭ ھەممىسى ئوخشاشلا قارشى

ئېلىنىپ، يىراقتىن كەلگەنلەر تېخىمۇ ھۆرمەتلىنىدۇ.

## تەكلىپ مەشرىپى

تەكلىپ مەشرىپى، بىرەر ئائىلىدە ئوغۇل بالىلىرى چوڭ بولۇپ يىگىتلىك قۇرامىغا يەتكەندە ئۇنى ياش-گۆدەكلەر توپىغا قوشۇپ قويۇش ئۈچۈن ئۆتكۈزۈلىدۇ. ئاتا-ئانىلار ئوغلى چوڭ بولغاندا مەشرەپ ئۆتكۈزۈپ، ئۇنى ياش-گۆدەكلەر ئارىسىغا قوشۇۋېلىشنى يىگىت بېشىدىن ئۆتۈنىدۇ. يىگىت بېشى كۆپچىلىككە مەسلىھەت سېلىپ، كۆپچىلىك قوشۇلغاندىن كېيىن ياشلار ئارىسىغا قوشۇۋالىدۇ. شۇنىڭدىن باشلاپ ئۇ، يىگىتلىك قۇرامىغا يەتكەن ھېسابلىنىپ، ياشلار جامائەتكە قوشۇلىدۇ. ياشلار ئارىسىدا بىر كىشىلىك سورۇن ۋە ھۆرمەتكە ئىگە بولۇپ، گەپ-سۆزلىرى ئىناۋەتكە ئېلىنىدۇ. سودا-سېتىق، ئىلىم-بىلىم ئىشلىرىدا ئائىلىسىگە ۋەكىللىك قىلالايدىغان سالاھىيەتكە ئېرىشىپ، جەمئىيەتنىڭ ھوقۇقلۇق ئەزالىرى قاتارىغا ئۆتىدۇ.

يەنە بىرى، يىراق-يېقىندىن ئۇرۇق-تۇغقان، ئەھلى بۇرادەرلىرى كەلگەن بولسا، ئۇنى قولۇم-قوشنا، ئەھلى-مەھەللە بىلەن تونۇشتۇرۇپ قويۇش ئۈچۈنمۇ. مەھەللە ياكى كەنت بويىچە كىشىلەرنى ئاش-چايغا تەكلىپ قىلىپ، مەشرەپ ئۆتكۈزۈپ بېرىدۇ. مەشرەپتە ئۇلارنى كۆپچىلىككە تونۇشتۇرۇپ قويىدۇ.

شۇنىمۇ ئىزاھلاپ ئۆتۈش زۆرۈركى، بىرەر ئائىلىدە بالىلىرىنىڭ چوڭ بولۇش مۇناسىۋىتى بىلەن بېرىلىدىغان مەشرەپ، قىز بالىنى ئۆز ئىچىگە ئالمايدۇ. قىز بالا چوڭ بولۇپ بالاغەتكە يەتكەندە، مەشرەپلەرگە ئەۋەتمەيدۇ ياكى ئاتا-ئانىسى بىرگە بارىدۇ. ياتلىق بولغاندىن كېيىن، ئەرلىرى بىلەن بىرگە بارىدۇ. ئۇنىڭغا ئاتا-ئانىلار ئارىلاشمايدۇ. يىراق-يېقىندىن كەلگەن ئۇرۇق-تۇغقان، ئەل-ئاغىنىلىرىنى كۆپچىلىك بىلەن تونۇشتۇرۇشمۇ ئەرلەرنى ئاساس قىلىدۇ.

## ناماقۇللۇق مەشرىپى

ناماقۇللۇق مەشرىپى، بۇ، مەشرەپتە ئىنتىزامغا خىلاپلىق قىلغۇچىلار تەرىپىدىن كۆپچىلىكتىن ئەپۇ سوراش مۇناسىۋىتى بىلەن ئۆتكۈزۈلىدىغان مەشرەپ بولۇپ. چوڭراق سەۋەنلىك ئۆتكۈزگۈچىلەر مەشرەپ بېرىش ئارقىلىق كۆپچىلىككە ناماقۇل بولىدۇ. بۇ مەشرەپ، ئۆزلۈكىدىن ئەمەس، بەلكى مەشرەپنىڭ ئەرزىيەت ئۈستىدە چىقىرىلغان ھۆكۈمگە ئاساسەن ئىجرا قىلىنىدۇ. مەشرەپتىن قوغلانغانلار بولسا، ئۆزلۈكىدىن مەشرەپ ئۆتكۈزۈپ ناماقۇل بولىدۇ. بۇنىڭ دائىرىسى، ئەسلىدە قايسى دائىرىدە خاتالىق ئۆتكۈزسە، شۇ دائىرىدە بولىدۇ.

## ئاداۋەت يۇيۇش مەشرىپى

بىر يۇرتتا ئىككى كىشى ئاداۋەتلىشىپ قالسا، سەۋەنلىك ئۆتكۈزگۈچى تەرەپ خاتالىقىنى ھېس قىلغاندىن كېيىن بىر ئاخشام مەشرەپ قىلىپ، مەشرەپتە ئۆزى رەنجىتكەن كىشىنىڭ ئالدىدا ئۆرە تۇرۇپ، ئۆزىنىڭ خاتا قىلغانلىقىنى بويىنىغا ئېلىپ، ئەپۇ سوراپ چاي تۇتۇپ بېرىدۇ. بۇنىڭ بىلەن ئاداۋەت يۇيۇلۇپ مۇناسىۋەت ئەسلىگە كېلىدۇ. چوڭ-چوڭ زىددىيەتلەرمۇ. مۇشۇ ئارقىلىق ھەل بولۇپ كېتىدۇ.

## قارلىق مەشرىپى

تۇنجى قار ياغقان كۈنى يېڭى قارنى مۇبارەكلەپ ئۆتكۈزۈلىدىغان مەشرەپ بولۇپ، بىر كىشى ياكى بىرنەچچە كىشى بىرلىشىپ بىر پارچە قەغەزگە بېيىت يېزىپ، قولۇم-قوشنا ياكى ئەل-ئاغىنىلىرىنىڭ ئۆيىگە بىر كىشىدىن ئەۋەتىدۇ. بېيتكە مەشرەپتە يەيدىغان يېمەك-ئىچمەكنى ئارتىپ، سازچى، ئۇسسۇلچى، ساز تۈرلىرى،

ئويىنلىدىغان ئويۇن قاتارلىقلارنىڭ ھەممىسى يېزىلغان بولىدۇ. بىر كىشى قارلىقنامىنى ئېلىپ، مەلۇم باھانا-سەۋەب بىلەن قارلىق تاشلىماقچى بولغان ئائىلىگە كىرىپ، نامىنى كىگىزنىڭ قېتىغا بولامدۇ ياكى دەرھال كۆرۈپ قالمىغىدەك بىر يەرگە تىقىپ قويۇپ، خوشلىشىپ ئالاغا چىققاندا، ئۆي ئىگىسىدىن سەل يىراقلىشىپ: « قارلىق بېسىۋالمىسۇن! » دەپ قاچىدۇ. ئۆي ئىگىسى قارلىقنى ئاپماي تۇرۇپ قوغلاشقا بولمايدۇ-دە، ئۆيگە كىرىپ قارلىقنى ئاپقىچە قارلىق تاشلىغۇچى يىراقلىشىۋالىدۇ. شۇڭا بەزىلەر پولو ئېتىپ، چىنىنىڭ ئاستىغا خەتنى قويۇپ، ئۈستىگە تارشا قويۇپ، ئۇنىڭ ئۈستىگە پولو ئۇسۇپ ئېلىپ كىرىدىغان ئەھۋاللارمۇ بار. بۇ ئاساسەن قولۇم-قوشنىلار ئارا بولىدۇ.

قارلىق تاشلىغۇچىنى تۇتۇۋالسا، مەشرەپنى قارلىق تاشلىغۇچى تەرەپ ئۆزى بېرىدۇ ۋە قويغان شەرتلىرىنى ئۆزى ئورۇندايدۇ، ئەگەر تۇتالمىسا، قارلىق بېسىۋالغۇچى قارلىقنامىدىكى تەلەپكە ئاساسەن تەييارلىق قىلىپ، مەشرەپ ئۆتكۈزۈپ بېرىدۇ. ئۇنىڭغا قاردىن باشقا ۋاقىتتا بۇ ئويۇن ئوينالمايدۇ.

قارلىقنامىنىڭ قېلىپلاشقان شەكلى بولمايدۇ. ھەرقايسى جايلاردا ئۆزلىرىنىڭ قابىلىيىتىگە يارىشا ئوخشاشمىغان دەرىجىدە يازىسىمۇ، لېكىن ئۇنىڭدا قىزىقارلىق ئىبارىلەر بىلەن ئىپادىلەنگەن مىللىي يۇراق چىقىپ تۇرىدۇ.

« قارلىقنامە » ئاساسەن مۇنداق شەكىل ۋە مەزمۇنلاردا بولىدۇ.

## قارلىقنامە

خۇش نەبەنەت سوۋغات قىلدى يىل بېشىدا ياغدى قار.
ئاق خالاتقا يۆركىنىپتۇ كائىناتتا ھەممە بار.
بۇ خۇشاللىق كۆڭلىدە پەيزى سۇرمەكتۇر ھۇزۇر،
ئىشقىسىز ئالەم ئارا نەگىلا بارسا خارى-خار.

قەدىمدىن قاپتۇ بىزگە، قاردا قارلىق تاشلىماق،
بۇ سەۋەب بىلەن مۇھەببەت سىزگە يەتكەي بىقارار.
دىلدا مۇھەببەت بولمىسا قىشقا تەمسىلدۇر كۆڭۈل،
ئوينىماي ئۆتكەن ئۆمۈر كېتەر زىمىستاندەك بىكار.

تاللىدىم يۇرتتىن سىبنى بۇرادىرىم قىلساڭ قوبۇل،
نازۇ-نېمەت كەلتۈرۈپ، مەشرەپكە سەن قىل ئىختىيار.
خۇددى جەننەت بەزمىدەك جابدۇغى تەل بولسۇن يانا.
ئوت بىلەن زىننەت بىلەن بۇ ئۆي ئىچى بولغاي باھار.

لازىمە تىلىك يېمەك-ئىچمەكلەر تىزىلغان جوزىغا.
لالە رەڭلىك شام يېقىلغاي رەڭگى بولغايلار ئانار.
ساز چېلىپ، توۋلاپ مۇقام، تۇرسا مۇقامچىلار كېلىپ،
ئەھلى مەشرەپ كۆڭلىگە ئاندىن زىيادە پەيزى بار.

كەلتۈرۈڭ قالۇن. غىجەك، داپ بىلەن دولان راۋاب،
ۋە يەنە نەشپۈت. ئانار، كىشمىش. كاۋاپ، تۇرسۇن قاتار.
مىرئۇۋاز، يىگىت بېشى، قىزىقچىلار كەلسۇن تامام،
ئەھلى مەشرەپ قالمىسۇن يەتتىدىن-يەتمىش ياشار.

بەزمىدىكى ئىنتىزامغا يىگىت بېشى سالسۇن نەزەر،
كىم خىلاپلىق ئىشنى قىلسا، شۇ كىشى جازالىنار.
قازىبەگ قىلغاي ھۆكۈم، ئىجراچى بولسۇن رەھىمسىز،
كىم يامانلىق ئەيلىسە ئۇ، ئۆز-ئۆزىنى قاخشىتار.

ئىچكىلى بولسۇن مۇسەللەس. قالمىسۇن تونۇر كاۋاپ،
چۆنتەككە پۇلنى كۆپ سېلىڭ، مىرئۇۋاز شاراقلىتار.

پۇتنى قاتتىق ئىشلىك تەگكەن يېرى ئېچىشقىدەك.
ياڭرىسۇن پەلەككە كۆلكە سايرىسۇن قوشاقچىلار.

غۇنچە تۇيلۇق نازىنىندىن كەلسۇن ئاندا نەچچىسى.
سەرۋى قامەت بولسا بولغاي، بولمىسۇن سېمىز، پاكار.
تولغىنىپ ئويناپ ئۇسسۇل ناز بىلەن بەرگەي ھۇزۇر،
دىلدا مۇھەببەت قوزغىسا، ئويۇنغىنى بولماس بىكار.

مەقسەت يېمەك-ئىچمەك ئەمەس، بۇ مۇھەببەتنىڭ ئىشى.
دىلدا ھەۋەس بولمىسا ئادەم دېگەن بىئىنسار.
بارلىرىنى ئايىماڭ ھەم يوقلىرىغا كايىماڭ.
مەشرەپنى بەرمىسىڭىز يۇرت بىلەن سىز يانا بار.

مەشرەپ ئەمەس كەلگۈچى ئۇنىڭغا ھەم قىلار ئىلاج.
پەم بىلەن بارغان كىشى قولىدىن مەھكەم تۇتار.
نامىسىنى تۇتقۇزۇپ ئىشەككە تەتۈر مىندۈرۈپ.
يۈزلىرىگە رەڭ بېرىپ ياندۇرسا ئۆيگە ئىختىيار.

قاچقۇچى كەتسە يىراق، تۇتماق ئۇنى ئاسان ئەمەس.
كىم چەپەر بولسا ئويۇندا شۇ كىشى جەزمەن تۇتار.
بارغۇچىنى قوغلىماس ئالىي سۈپەت بولسا كىشى.
مەشرەپكە تەييارلىق كۆرۈڭ، سۆزىمىز بولغاي قارار.

يۇقىرىقىلار پەقەت قارلىقنامىنىڭ يېزىلىشتىكى بىر خىل شەكلىدىن ئىبارەت بولۇپ، يازغۇچىلار ئۆزلىرىنىڭ قابىلىيىتىگە ئاساسەن يازىدۇ. لېكىن مەزمۇن جەھەتتىن مەشرەپكە قويۇلغان شەرت مۇقەررەر ئىپادىلىنىشى كېرەك.

يۇقىرىقىلاردىن باشقا، «دەردمەنلەر مەشرىپى» دەپ بىر

مەشرەپمۇ بار. بۇ مەشرەپ ئاساسەن، بويتاق ئەر-ئاياللارنىڭ بىر-بىرى بىلەن تونۇشۇپ مۇھەببەت ئىزھار قىلىشى. شۇ ئارقىلىق ئۆيلۈك-ئوچاقلىق بولۇپ قېلىشىغا پۇرسەت يارىتىپ بېرىش مەقسىتىدە ئۆتكۈزۈلىدۇ. بۇنىڭغا شۇ جايدىكى ئېرى يوق خوتۇنلار، خوتۇنى يوق ئەرلەرنىڭ ھەممىسى قاتنىشىشتىن باشقا ئەر-خوتۇنلارمۇ قاتنىشىدۇ. ئېرى بار، خوتۇنى بارلار ئۆز جۈپلىرى بىلەن بىر تەرەپتە ئولتۇرىدۇ. ئېرى يوق، خوتۇنى يوقلار بىر تەرەپتە ئولتۇرىدۇ. بۇلار ئەر-ئايال ئارىلاش ئولتۇرىدۇ. مەشرەپ باشلانغاندا، يىگىت بېشى ئاگاھلاندۇرۇپ (ئەر-خوتۇنلۇقلار ئولتۇرغان تەرەپنى كۆرسىتىپ): بۇ تەرەپكە تەگمەيمىز، بۇ تەرەپكە (بويتاقلار تەرەپنى كۆرسىتىپ) رۇخسەت دەپ، رۇخسەت قىلىدۇ. بويتاق ئەر-ئاياللار بىر-بىرلىرى بىلەن ئۇسسۇل ئوينىشىدۇ. دەررە ئويناپ بېيىت-قوشاقلار ئېيتىشىدۇ. شۇ ئارقىلىق ئۇلار ئۆز ئارا تونۇشىدۇ. بۇ ئويۇن بويتاقلارنىڭ ئۆز ئارا تونۇشۇپ، مۇھەببەتلىشىش ۋە ئۆيلۈك-ئوچاقلىق بولۇپ قېلىشىدا مۇھىم رول ئوينايدۇ.

دولان مەشرەپلىرىنىڭ تۈرلىرى يەرلىك ئالاھىدىلىككىمۇ ئىگە. بەزى رايونلاردا بۇنىڭدىنمۇ كۆپ تۈرلەر بار. دولان رايونلىرىدىن مارالبېشى ناھىيىسىدىكى مەشرەپ تۈرلىرى تېخىمۇ كۆپ. مەسىلەن: بازار كۈنلىرى بىرقانچە نەلنەغمىچىلەر بىرلىشىپ بىرەر چوڭ ھويلىغا كىرىپ نەغمە باشلاش بىلەن تەڭ، بازارغا كەلگەنلەر بىر دەمدىلا ھويلىغا توشۇپ كېتىدۇ. كىشىلەر داپنىڭ ئۇدارى بىلەن تەڭ ئۆزىنى تۇتالماي ئۇرلۇكسىز ئۇسسۇلغا چۈشىدۇ. شۇنىڭ بىلەن مەشرەپ باشلىنىپ كېتىدۇ. مىرۋازدىن بىرى چىقىپ چۆچەكلىرىنى شاراقلىتىپ: پالانىدىن مۇنچە پۇل كەتتى، پوكۇنىدىن مۇنچە پۇل كەتتى، دەپ تۆۋلاشقا باشلىغاندىن كېيىن، كىشىلەر ئۆزلۈكىدىن ئۇسسۇلچىلارنىڭ بېشىدىن پۇل ئۆرۈيدۇ. بۇ پۇلنى مىرۋاز تاپشۇرۇۋېلىپ، پۇل بەرگۈچىنىڭ نامىنى كۆپچىلىك ئارىسىدا ئېلان قىلىپ بولغاندىن كېيىن، ئايرىپ نەغمىكەشلەرنىڭ ئالدىغا قويىدۇ. مەردلىك قىلىپ

يۇل ئۆرۈيدىغانلار كۆپ چىقىدۇ، بۇنىڭ بىلەن نەغمىكەشلەرنىڭ ئىش ھەققىمۇ ئىرىلىپ قالىدۇ. بۇنداق مەشرەپنىڭ قاتناشچىلىرى ناھايىتى كۆپ بولىدۇ. ئۇنىڭدىن باشقا، ئائىلە مەشرەپلىرى، ئىنىز مەشرەپلىرى، ئاشپۇزۇل مەشرەپلىرى قاتارلىق نۇرغۇن مەشرەپلەر بار. بۇلاردىن ئاساسلىقى يۇقىرىقىلار بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

## 4. دولان مەشرەپلىرىدىكى ئويۇن شەكىللىرى ۋە ئۇلارنىڭ مەزمۇنلىرى

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى، مۇھەببەت، ئادالەت، ساداقەت، باتۇرلۇق، ئىناقلىق قاتارلىق مول ئىجتىمائىي مەزمۇنلارنى، لىرىكىلىق ھېسسىياتقا ئىگە نەپىس ھەرىكەت شەكىللىرىگە مەركەزلەشتۈرۈلگەن بولۇپ، كىشىدە چوڭقۇر ئىستېتىك زوق قوزغايدىغان ئەلنەغمە، ئۇسسۇل، بېيىت ئېيتىشىش، ئەرزىيەت ئويۇنى قىزىقچىلىقى قاتارلىق تۆت مۇھىم سىستېمىلىق، يۇرۇشلەشكەن تەركىب ئاساسىدا كۆپلىگەن قىزىقچىلىق ۋە تەقلىد ئويۇنلارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

بۇ ئويۇن تەركىبلىرى دولان مەشرىپىنىڭ بىر پۈتۈن تولۇقلىنىشى جەريانىدا مەشرەپ تەركىبىي قىسىملىرىنىڭ كۆپىيىشى، ئازىيىشى قاتارلىق نۇرغۇنلىغان ئىجتىمائىي باسقۇچلارنى باشتىن كەچۈرۈشى ئارقىلىق تاللىنىپ، مۇكەممەل سىستېمىلاشقان.

دولان خەلقى ئۆزلىرىنىڭ تارىخىي تەرەققىياتى جەريانىدا مەشرەپ مەزمۇنلىرىنىڭ رېئاللىقى، ئىدىيىۋىلىكى جەھەتتىكى مەزمۇنلارنى يەكۈنلەپ، ئەجدادلارغا ۋارىسلىق قىلىش ئاساسىدا ئەۋلادلارنى تەربىيىلەپ، مەدەنىيەتكە يۈرۈش قىلىپ يۇرتنى باشقۇرۇش ئىشلىرىغا پايدىلىق بولغان ئىپىك مەزمۇنلارنى دراماتىك ئۇسسۇل بىلەن سەنئەتنىڭ ھەرىكەت شەكلىگە مەركەزلەشتۈرۈپ، ئۆزلىرىنى مەدەنىيەتلىك، ئەدەپ-ئەخلاقلىق، مېھماندوست، ئىنتىزامچان، مۇلايىم قىلىپ تەربىيىلەپ كەلگەن.

دولان مەشرىپىنىڭ ئويۇن شەكىللىرى ئىنتايىن قىزىقارلىق بولۇپ. بۇ ئويۇنلار بىر جەھەتتىن كىشىلەرنىڭ مەنىۋى ھاياتىنى جانلاندۇرسا، يەنە بىر جەھەتتىن ئۇنىڭ ھەرىكەتلىرى، ناخشا-قوشاق تېكىستلىرى مۇھىم دىداكتىك مەزمۇنغا ئىگە بولغاچقا، دولان مەدەنىيىتىنى ئىلگىرى سۈرۈشتە مۇھىم رول ئوينىغان كەلگەن. دولان مەشرىپى، ئەلنەغمە، ئۇسسۇل، پوتا (دەررە)، ئەرزىيەت قاتارلىق تەركىبلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بولۇپ، ھەرقايسىسى ئۆز ئالدىغا قىزىقارلىق شەكىل ۋە مۇھىم مەزمۇنلارغا ئىگە. بۇلار ئاساسەن مۇنداق تۆت خىل شەكىلدە ئىپادىلىنىدۇ.

## مۇقام (ئەلنەغمە)

دولان مەشرىپى ئەلنەغمە ئارقىلىق ئۆزىنىڭ سۈپىتىنى شەكىللەندۈرەلەيدۇ. مەشرەپنىڭ مۇقەددىمىسى مۇقام بىلەن باشلىنىپ، مۇقام راۋابقا ئاساسلىنىدۇ. ئەلنەغمە بولمىسا، مەشرەپمۇ بولمايدۇ.

مەشرەپ باشلىنىش بىلەن تەڭ مۇقەددىمە راۋابتىن باشلىنىدۇ. بىرنەچچە داپچىلار قولىغا داپنى ئېلىپ، چالماستىن داپ بىلەن يۈزىنى يەلپۈپ تۇرۇپ ئاۋۋال ناھايىتى يۇقىرى ئاۋاز بىلەن «ۋاي ئاللا! ... ۋاي ئاللا! ... ۋاي ئاللا! ...» ياكى «ۋوي-ۋوي! ... ۋوي-ۋوي! .... ۋوي-ۋوي! ...» دەپ تولاپ بولغاندىن كېيىن، ئۇلاردىن بىرى ناھايىتى يېقىملىق ھالدا ئىككى كۇبلېت مۇقام ئوقۇيدۇ. بەزى مۇقاملارغا كەلگەندە باشتىكى ۋاي ئاللا ياكى ۋوي-ۋوي دېگەننى مۇقامنىڭ بېشىدا ئەمەس، بەلكى ئاخىرىغا چۈشۈرۈپمۇ ئوقۇيدۇ. مۇقام بىر كىشى تەرىپىدىن ئېيتىلىپ، ئاخىرىغا كەلگەندە داپچىلارنىڭ ھەممىسى تەڭلا جور بولىدۇ.

داپچىلارنىڭ مۇقام توۋلىغاندا داپنى چالماستىن داپ بىلەن ئاغزىنى توسۇپ، يۈزىنى يەلپۈپ تۇرۇشى مۇھىم ئەھمىيەتكە ئىگە بولۇپ، بۇنىڭ سەۋەبلىرى مۇنداق بىر قانچە خىل بولىدۇ:

بىرىنچى. مەشرەپ مۇقەددىمىسىدىكى مۇقام تېكىستلىرى ئاساسەن
بەيت-نەسىھەت خاراكتېرىدە بولۇپ، ئۇ، كىشىلەرنىڭ دىلىنى
مۇڭلۇق كۈيلەر بىلەن ئېرىتىپ تەسىرلەندۈرۈشنى مەقسەت
قىلغانلىقى ئۈچۈن، راۋاب بىلەن غىجەك باشقا چالغۇلارنىڭ
ئارىلىشىۋېلىپ مۇقام تېكىستلىرىنى ئۇقۇمسىز قىلىپ قويۇشنى ياقتۇرمايدۇ.
يەنە بىر جەھەتتىن، مۇقەددىمە قىسمىدا ئۇسسۇل ئوينالمىغاچقا،
داپ-چېلىشنىڭ زۆرۈرىيىتى بولمايدۇ.

ئىككىنچى، مۇقامچى مۇقام ئوقۇلغاندا داپ بىلەن يۈزىنى
يەلپۈش ئارقىلىق ئۆزىگە شامال كەلتۈرىدۇ.

ئۈچىنچى. مۇقامچىلار مۇقامنى يۇقىرى ئاۋازدا كۆچەپ توۋلايدىغان
بولغاچقا. كىشىلەر ئالدىدا ئېغىزلىرىنىڭ چوڭ ئېچىلىپ كېتىشلىرىنى
كىشىلەرنىڭ نەزەرىدىن يوشۇرۇش ئۈچۈن، داپنى يۈزىگە دالدا
قىلىپ. يۈزىنى كىشىلەرگە كۆرسەتمەيدۇ.

مۇقامنىڭ باش-ئاخىرلىرىغا قوشۇپ ئېيتىلىدىغان «ۋاي ئاللا!»
ياكى «ۋوي-ۋوي» دېگەنىنىڭ مەنىسى توغرىسىدا ھازىرچە
بىرلىككە كەلگىنى ئادەم قىچقىرىش. ئادەم يىغىش مەنىسىدە، دەپ
قارىلىپ كەلمەكتە. مېنىڭچە بۇ قاراش دولان رايونلىرىنىڭ ھازىرقى
ئوۋ پائالىيەتلىرىدىكى ئادەم يىغىش ۋاقتىغا سېلىشتۇرغاندىمۇ. ناھايىتى
مۇۋاپىق كېلىدۇ. مەسىلەن: مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ يېزىلىرىدا قىش
كۈنلىرى قار ياغقاندا ياكى ھەر شەنبە كۈنلىرى ئەتىگەندىلا بىر
ئادەم بىر ئېگىزلىكتە تۇرۇپ يۇقىرى ئاۋاز بىلەن «ۋوي-ۋوي!...»
ياكى «ھوي-ھوي!...» دەپ توۋلايدۇ. بۇ ئاۋازنى ئاڭلىغۇچىلار
ئۆزىنى ئوۋغا چاقىرىق قىلىنىۋاتقانلىقىنى بىلىدۇ-دە، شۇ ھامان
ئۆي-ئۆيلەردىن ئادەملەر چىقىپ. چاقىرغان جايغا بېرىپ توپلىشىدۇ.
بىر دەمدىلا يۈزلەپ مەھەللە خەلقى جەم بولۇپ ئوۋغا تەييارلىنىدۇ.
ھەممە ئادەم بىر سەپ بولۇپ يېرىم ھالقا شەكىللەندۈرۈپ،
ئۇدۇللاپ چاتقاللارنى دەسسەپ ماڭىدۇ. ھەتتا قول چاتقاللار
بولسىمۇ، ياندىماستىن قايرىپ ئۆتىدۇ. ھەر ئونبەش كىشىدە بىر

ئادەم مەسئۇل بولىدۇ. كىمنىڭ ئالدىغا ئوۋ چىقسا، دەرھال چوماق ئاتىدۇ. ئۇنىڭغا يانداپ يەنە بىرقانچىسىمۇ تەڭ ئاتىدۇ. ئوۋ يىقىلغاندا، مەسئۇل بولغان كىشى ئوۋنىڭ كىمگە تەۋە ئىكەنلىكىنى توبىروپ بېرىدۇ. ئۇلارنىڭ چوماقلىرىدىن بىرمۇ ئوۋ قۇتۇلالمايدۇ. ئەگەر، چوماق تەگمىگەن بولسا، ئارىلاپ قارچىغا كۆتۈرگەنلەرمۇ بولغاچقا، قارچىغىسىنى قويۇۋېتىدۇ. ئوۋنى قارچىغا تۇتۇۋالىدۇ. كەچقۇرۇن ئوۋدىن يانغاندا. ھەربىر ئادەم بىر قانچىدىن ئوۋ غەنىمەتلىرىگە ئېرىشىدۇ. ئەگەر ئۇ كىشى «خان» سوقالمىغان بولسا، باشقىلار بىر-ئىككىدىن ئۈلۈشۈپ بېرىپ، ئۇ كىشىمۇ باشقىلار بىلەن ئوخشاش غەنىمەتكە ئېرىشىپ، ئۆيلىرىگە قۇرۇق قول يانمايدۇ. ئوۋ ھەرىكەتلىرىدىن ئەتىقاتىنىڭكى بەزى سوئاللارغا جەزمەن جاۋاب تاپقىلى بولىدۇ.

مەشرەپ مۇقەددىمىسىدىكى مۇقامدىن كېيىن، مۇقام بۆلەكلىرىنىڭ ئۇسسۇللۇق نەغمە قىسمى باشلىنىدۇ. بۇ چاغدا، نەغمىكەشلەر مەشرەپنىڭ كەيپىياتى، ئۇسسۇلچىلارنىڭ مىجەز-خۇلقى، ئابروي-ئىناۋىتى، يېشى، جىنسى، ئەخلاق سۈپىتى، كىيىنىشى، تەقى-تۇرقى قاتارلىقلارنى نەزەردە تۇتۇپ، ئۇسسۇلنىڭ ھەرقايسى باسقۇچلىرىغا كەلگەندە شۇنىڭغا باپ كېلىدىغان، ئۇسسۇلچىغىمۇ ماس كېلىدىغان تېكىستلەرنى تاللاپ، بىر قەدەر ھېسسىياتلىق، ئۇسسۇلچىلاردا قىزغىن كەيپىيات ھاسىل قىلىدىغان:

دەريانىڭ ئوتتۇرىسىدا بىر تۈپ توغراق تولغىماچ،
ئۈستىدە چاڭگا تىزىپتۇ ئالا بويناق قارلىغاچ.
ئالا بويناق قارلىغاچنىڭ بويىغا گىرە سېلىپ،
مەيلى بارمۇ، مەيلى يوقمۇ قارىۋالغىن تويىغاچ.

ئاي دېسەم ئايدىنمۇ گۈزەل يۈزلىرىڭ تۇرسا سېنىڭ،
جان دېسەم جاندىنمۇ تاتلىق سۆزلىرىڭ تۇرسا سېنىڭ.
ئۆتمىدىڭ، ئاتەشمىدىڭ قايدىن تۇتاشتىڭ سەن ماڭا،
ناز بىلەن ئويناشلىرىڭ ھەم كۆيدۈرۈپ تۇرسا سېنىڭ.

ئاق لەيلى، قىزىل لەيلى،
باغدا قىلىلى سەيلى.
يار تۇتامدۇ-تۇتمامدۇ
خېنىمنىڭ ئۆزىنىڭ مەيلى.

بارارغا يوللۇرۇڭ بولغاي،
قىزىل گۈل ھەمرىھىڭ بولغاي.
سېنىڭدەك نازىمەن يارغا،
مېنىڭدەك قۇللىرىڭ بولغاي.

يايرىمىنىڭ قارا ساچى،
چۈشەمدۇ زاڭاقىغا.
ئاغزىغا سۆيۈپ تۇرۇپ،
قارايلى سىياقىغا.

دېگەندەك تېكىستلەرنى ئوقۇپ، ئۇسسۇلچىلارغا ئىلھام بېغىشلايدۇ. نەغمە ئۇدارى بىلەن شوخ تېكىستلەر ئۇسسۇلچىلارنىڭ تەكلىپ قىلمىسمۇ ئۆزلۈكىدىن ئارقا-ئارقىدىن سورۇنغا چۈشۈپ ئۇسسۇل ئويناپ كېتىشىدە مۇھىم رول ئوينايدۇ.

## ئۇسسۇل

دولان ئۇسسۇلى ئۆزىنىڭ ئون ئىككى يۈرۈشلۈك دولان مۇقامىغا ئوينىلىدىغان جەڭگىۋار ئۇۋچىلىق ئۇسسۇلى بولۇپ، ئۇ مەشرەپتىكى مۇقەددىمە، چېكىتمە، سەنەم، سەلىقە، سېرىلما قاتارلىقلاردىن ئىبارەت بەش ئۆزگىرىشلىك ئاھاڭ ئاساسىدا، ئۇسسۇلنىڭ ئۆزگىرىپ تۇرىدىغان تۆت ھەرىكەت باسقۇچى بىلەن ئوينىلىدۇ. دولان ئۇسسۇلىدىكى ھەرىكەتلەر ئاساسەن ئىپتىدائىي ئۇۋچىلىق ئىگىلىكى ئەمگەك پائالىيەتلىرىنىڭ تەقلىدلىرىدىن ئېلىنغان بولۇپ، ھەربىر

باسقۇچتىكى ئۇسسۇل ھەرىكەتلىرىدىن ئىپتىدائىي دەۋرگە ئائىت
ئورغۇن ئەمگەك ئوبرازلىرىنى كۆرۈۋالغىلى بولىدۇ. بۇ ھەقتە ھەر
خىل قاراشلار بار بولسىمۇ، ئۇسسۇل تەتقىقاتچىلىرىنىڭ ئېتىراپ
قىلىۋاتقانلىرىنى نەزەردە تۇتقاندا، مەشرەپ مۇقەددىمىسىدىكى
مۇقامنىڭ ئالدى-كەينىگە قوشۇلۇپ ئېيتىلىدىغان « ئاللا! » ،
« ۋوي-ۋوي » سۆزلىرى ئادەم چاقىرىپ ئوۋغا تەييارلىق كۆرۈشنى
ئىپادىلىسە، « چىكىتمە » باسقۇچىدىكى ئۇسسۇلچىلارنىڭ قوللىرىنى
ئوڭ-سولغا تاشلاپ، ئوڭغا بىرىم، سولغا بىرىم بۇرۇلۇپ ئويناشلىرى
ئوۋچىلارنىڭ قىلىن چاتقاللارنى ئىككى تەرەپكە قايرىپ ئوۋ
ئىزدەۋاتقانلىقىنى ئىپادىلەيدۇ. بۇ ئۇسسۇل ئەر-ئايال بىر جۈپتىن
بولۇپ ئوينىلىدىغان بولغاچقا، ئايال ئەرگە ماسلىشىپ بەزىدە ئوڭ
قولىنى، بەزىدە سول قولىنى ئېگىز كۆتۈرۈپ، خۇددى ئەرلەرگە
مەشئەل يورۇتۇپ بېرىۋاتقاندەك ھەرىكەت بىلەن ئوينايدۇ.
ئاياللارنىڭ ئوۋغا قاتنىشىشى، ئەرلەرگە ياردەم بېرىش پائالىيىتى
ئىپتىدائىي ئوۋچىلىق دەۋرىدە خوتۇن-قىزلارنىڭ ئەمگەك تەركىبى
ئىدى. چىكىتمىدە بۇ مەزمۇن روشەن ئىپادىلىنىدۇ. ھالبۇكى،
ئىپتىدائىي ئوۋچىلىق ئىگىلىكى دەۋرىدە « ئۇلار كۆپىنچە توپ-توپ
بولۇپ ئوۋ قىلىشقانىدى. ئوۋغا گورۇپپىنىڭ چوڭ ياشتىكى ئەركەكلىرىنىڭ
ھەممىسى قاتناشقان. خوتۇن-قىزلار ئوزۇق بولىدىغان ئۆسۈملۈكلەرنى
تېرىش بىلەن شۇغۇللانغان. ئۇچى ئۆتكۈر ئاددىي تاياق قورال
ۋەزىپىسىنى ئورۇندىغان. ئۇلار ئۆسۈملۈكلەرنىڭ مېۋە ۋە يىلتىزلىرىن
ى، تۇرلۇك ئوتلارنىڭ ئۇرۇقلىرىنى، ياڭاق ۋە ياۋا مېۋىلەرنى يىغقان.
شۇنىڭدەك ئۇششاق ھايۋانلارنى — تۇلۇم چاشقان، پاقا ۋە كەسلەن-
چۇكىلەرنى تۇتۇشمۇ يىغىش ئىشىغا كىرگەن. ئاياللار بۇ ئۇششاق
ھايۋانلارنى تاياق بىلەن ئۇرۇپ ئۆلتۈرگەن » (1) . مانا مۇشۇنداق
ئىنسانىيەتنىڭ پۈتۈن ھاياتى ئوۋچىلىق ئەمگىكىگە باغلىق بولغان

---

(1) م. س بوتنوۋا: « دىن قانداق پەيدا بولدى؟ » 51-بەت.

دەۋرلەردە ئاناللار ئەرلەرنىڭ ئوۋ ئىشلىرىغا ياردەم بەرگەن.

چېكىتمە ئۇسسۇلىدىكى ئاناللارنىڭ ئوۋغا قاتنىشىش ھەرىكىتى كىشىنى ھەرگىزمۇ ئەجەبلەندۈرمەيدۇ. دولان ئانالىرى ئەرلەرگە ئوخشاش قاۋۇل، غەيرەتلىك كېلىدۇ. ئەرلەر قىلغان ئەمگەكنى ئوخشاشلا قىلالايدۇ. ئائىلە ئەمگىكىدىن باشقا، دېھقانچىلىق ئەمگىكى، ئوتۇن توشۇش، چارۋا بېقىش قاتارلىق ئەڭ ئېغىر ئەمگەكلەردىمۇ ئەرلەرگە تەڭمۇ تەڭ ياردەملىشىدۇ. قاپقان قويۇپ ئوۋ تۇتالايدۇ، ئىز ئىزدىيەلەيدۇ. چارۋىچىلارنىڭ ئانالىرى ئوۋچىلىقتا ئەرلىرىدىنمۇ يامانراق كېلىدۇ.

«چېكىتمە» ناسقوچى تامامىلانغاندىن كېيىنكى ئۇسسۇلنىڭ ئىككىنچى باسقۇچى «سەنەم» قىسمىدا. ئۇسسۇل ھەرىكىتى «چېكىتمە» باسقۇچىدىكى سالماق. ئاستا ئويناشتىن ئۆزگىرىپ، ھەرىكەت تېزلىشىدۇ. ئەر-ئايال قولىنى ئېگىز كۆتۈرۈپ، ناھايىتى يېقىن ھالدا ئوڭغا ۋە سولغا نۆۋەت بىلەن تولۇق ئايلىنىپ ئوينايدۇ. بۇنىڭدا ئۇسسۇل ھەرىكىتى ئوۋچىلارنىڭ ئوۋقيا ئېتىش، ھايۋانلار بىلەن ئېلىشىش ھەم ئۇنى يوقىتىش قاتارلىقلارنى ئىپادىلەپ، گاھىدا ئىلگىرىلەپ، گاھىدا چېكىنىپ ئوينىلىدۇ.

ئۈچىنچى باسقۇچ «سەلىقە» دە، ئۇسسۇل يەنە بىر قېتىم ئۆزگىرىپ، جۈپ-جۈپى بىلەن ئويناۋاتقان ئۇسسۇلچىلار تورۇپىلا بىر-بىرىنىڭ ئارقىسىغا تىزىلىپ ئويناپ، بىر قوردىن چوڭ بىر دائىرە (ھالقا) ھاسىل قىلىدۇ. ئۇسسۇلچىلار ئاشۇ دائىرە بويىچە ئوخشاش ھەرىكەت بىلەن قاتار تىزىلىپ مېڭىپ ئوينايدۇ. بۇ ئۇسسۇل ھەرىكىتى قەدىمدىن ھازىرغىچە داۋاملىشىپ كېلىۋاتقان ئوۋچىلىق ھەرىكىتى بىلەن ئەينەن ئوخشىشىدۇ. مەن دولانلىقلارنىڭ ھەرخىل ئوۋلىرىغا كۆپ قېتىم قاتناشتىم. ئوۋچىلارنىڭ سانى ئاز بولغان ئەھۋال ئاستىدا، ئوۋچى «بۇتۇق» (1) نى كۆرگەندىن كېيىن،

---

(1) بۇتۇق — قىرغاۋۇل، توشقانلارنىڭ ئوۋۇسى.

دەرھال دائىرە ھاسىل قىلىپ. ئوۋنى نۇقتىسىدىن ئۈركۈتمەستىن
ئوتتۇرىغا ئېلىپ ئايلىنىشقا باشلايدۇ. ئايلانغاندا بىر قولىغا تۇماقنى
ئېلىپ قارچىغا كۆتۈرگەندەك بىرىم ئېگىز قىلىپ. بىر قولىدا تۇتقان
جوماقنى ياكى ئاياقنى ئۇسسۇل ھەرىكىتىگە ئوخشاش كەينىگە
يوشۇرۇپ ماڭىدۇ. بۇ ھەرىكەتنى ئۈز قىرغاۋۇل. ئوشتان، قورقۇپ،
جايىدىن مىدىرلىماي ئۇۋچىسىغا ئىچىمۇ-ئاپلىشىپ ئانىدۇ. ئوۋچىلار
ئوۋنىڭ ئەتراپىدا دائىرە ھاسىل قىلىپ بارغانسېرى يېقىنلىشىپ،
ئىككى-ئۈچ ئايلىنىشتىن كېيىن، سىراقلا ئارقىغا بۇرۇلۇپ، ئاۋۋال
كۆتۈرگەن قولىنى يەنە باشلاپ ئارقىغا يوشۇرغان قولىنى كۆتۈرۈپ
چىقىپ، ئوۋنى تۇيۇقسىزلا چېپىۋالىدۇ. مۇشۇنداق چارە بىلەن ھەتتا
ئوتۇنچىلارمۇ جاڭگالغا بېرىپ كەلگىچە بىر-ئىككىدىن ياكى بىر
نەچچىدىن ئوشتان سوقىدىغان ئەھۋاللار دائىم بولۇپ تۇرىدۇ.
گەرچە بۇ، ئوۋچىلىقنىڭ ماھىيەتى ئاددىي ئۇسۇلى بولسىمۇ،
مۇشۇنداق دائىرىدە ئېلىپ ئاددىي ئويۇننى ئارقىلىق كۈچلۈك
ھايۋانىمۇ تۇتۇش مۇمكىن.

دولان ئۇسسۇلىنىڭ سەلقە باسقۇچىدىكى دائىرە ھاسىل قىلىش،
قول ھەرىكىتى، ئارقىغا بۇرۇلۇش قاتارلىقلار دائىرە ھاسىل قىلىش
ئوۋ جەريانىدىكى ھەرىكەتلەر بىلەن قىلچە پەرقلەنمەيدۇ.

ئۈچىنچى، ئۇسسۇل ھەرىكەت باسقۇچىدىكى «سەلقە» نىڭ
ئاخىرلىشىشى بىلەن مۇقام ئۆزگىرىدۇ. ئاھاڭ-مۇزىكىنىڭ رىتىمىغا
ئەگىشىپ يوپۇق دائىرە ئارىلىشىپ. ھەممە ئۇسسۇلچىلار ئەگىشىپ يەنە شۇ
ھالدا بىر دەم ئوڭغا، بىردەم سولغا بۇرۇلۇپ جۈپلىشىپ ئوينايدۇ.
بۇ باسقۇچ، ئۇسسۇلنىڭ تۆتىنچى باسقۇچى بولۇپ، «سېرىلما» دەپ ئاتىلىدۇ. بۇنىڭدىكى ھېسسىيات ناھايىتى قايناق بولۇپ،
مەزمۇن جەھەتتىن، خۇشاللىق نەتىجىسىنى ئىپادىلەيدۇ.

دولان ئۇسسۇلىنىڭ ئوينىلىش شەكلى، ئۇسسۇل باسقۇچلىرى
ئاساسەن ئوخشاش بولسىمۇ، دولانلىقلار جەنۇبىي ھالاردا ئىراق-ئىراق
جۇغراپىيىلىك شارائىتتا ياشىغانلىقى ئۈچۈن، ئۇسسۇل ھەرىكىتىدە

بەزى رايونلاردا تولۇق ئوينالسا، بەزى رايونلاردا كەم ئويناش، بەزى رايونلاردا كۆپ ئۇدار بىلەن بىر ھەرىكەت تاماملانسا، بەزى رايونلاردا ئۇنىڭدىن ئاز ئۇدار بىلەن بىر ھەرىكەت تاماملىنىشتەك تەبئىي ئۆزگىرىشلەر كۆرۈلىدۇ. مەسىلەن: بىر-بىرىگە قوشنا بولغان مارالبېشى ناھىيىسى بىلەن مەكىت ناھىيىلىرىدىكى دولان ئۇسسۇلى ئوخشاش بولۇپ، بۇ ئىككى ناھىيىگە يىراقراق بولغان ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان ئۇسسۇلىغا سېلىشتۇرغاندا، مەلۇم پەرقلەر كۆرۈلىدۇ. مەكىت، مارالبېشىدا سەككىز ئۇدار ئىچىدە بىر ھەرىكەت تاماملىنىدۇ. ئاۋات ناھىيىسىدە 32 ئۇدار ئىچىدە بىر ھەرىكەت تاماملىنىدۇ. ئۇسسۇلنىڭ ئۈچىنچى باسقۇچىدىكى «سەلقە» ھەرىكىتىدە مەكىت، مارالبېشى ۋە يەكەن ناھىيىسىنىڭ دولان پېزىلىرىدا بىر-بىرىنىڭ كەينىگە ئەگىشىپ چوڭ دائىرە قىلىپ چەمبەر شەكلىدە ئوينايدۇ. ئاۋات ناھىيىسىدە «سەلقە» ھەرىكىتىدىكى دائىرە بولۇپ ئويناش ھەرىكىتى ئوينالماستىن، بىر جۈپ-بىر جۈپتىن بولۇپ ئايلىنىپ ئوينايدۇ.

دولان ئۇسسۇلىنىڭ ئەتەنە قىسمى بولغان سىرىلما باسقۇچى ھەممە دولان رايونلىرىدا ئوخشاش بولۇپ، ئاجايىپ قىزغىن ئوينىلىپ، ئۇسسۇلچىلار بىلەن نەغمىكەشلەر ئارىسىدا بەسلىشىش يۈز بېرىدۇ. بەزى ماھىر ئۇسسۇلچىلار «سىرىلما» نى ناھايىتى ئۇزۇن داۋاملاشتۇرۇپ ئويناپ، ھەمراھلىرىنى ۋە پۈتۈن سورۇندىكى ئويناۋاتقان ئۇسسۇلچىلارنى ھاردۇرۇپ، ئۆز ماھارىتىنى كۆرسىتىدۇ. ھەتتا داۋاملىق يىقىراپ ئويناپ، نەغمىكەشلەرنى ھاردۇرماقچى بولىدۇ. نەغمىكەشلەر ھېرىپ قالغان ئەھۋالدا، ئۇسسۇلچىنى تېرىكتۈرۈپ ئولتۇرغۇزۇش ئۈچۈن، بىر قەدەر قوپاللراق ۋە يالىڭاچ بولغان قوشاقلار بىلەن «سىقىم» قىلىپ، نەغمىسىنى داۋاملاشتۇرىدۇ. سىقىم قوشاقلىرى قوپال بولسىمۇ، مەشرەپ تەرتىپى بويىچە ئۇسسۇلچىلار تېرىكمەيدۇ. «سىقىم» قوشاقلىرىدا:

بىر چۆنەككە ھىلڭ تېرىدىم،
بىر چۆنەككە سوڭپىياز.
باغدىكى سولتەك ئېشەكنىڭ
ئاشنىسى مەمەتنىياز.

ئېشەك ئالدىم ئاييىشىدا،
توقۇمى قايتۇ يار بېشىدا،
ئالنە قاغا بىر بولۇپ،
نەغمە قىپتۇ ھەم بېشىدا.

ئالتە پۇلغا ئۆپكە ئېلىپ
ئاستىم ئېشەكنىڭ قارنىغا.
ئۆپكە-شامبا كۆچ كېلىپ،
تەپنى خوتۇنىڭ قوڭىغا.

روزىنىڭ ئوتتۇزىدا
مۆزدەك ياسانغان بۇ جۇۋان،
تۇلك تېرەككە پۇتلىشىپ،
ئاتتەك ئوسۇرغان بۇ جۇۋان.

ئاپتاپ چۈشتى باشىمغا،
كۆن چۈشەرنى بىلمىدىم.
بېشىغا ياغلىق چىگىپتۇ،
تاز ئىكەنىنى بىلمىدىم.

ئاق چەكمەن قىزىل چەكمەن،
رەڭدە بويىغان چەكمەن.

يىگىتلەرنىڭ دەردىدە
چوكانلار تېخى دەردمەن.

مەن ياردىم ئاقالىقتا،
مەيدەمنى ياقالىقتا.
چوكانلار كۆيۈپ قايتۇ
يۈلۈڭ مەيدە ساقالىقتا.

ئاتىنىڭ يالىسى تايلاق
يېمەيدۇ يىسىلغاقنى.
يىگىتلەر ياراتمايدۇ
چوكانلار تۇسۇرغاقنى.

يات مىنىسەمۇ تويىنايمەن،
مىنمىسەمۇ تويىنايمەن.
كۆزىگە ئىلمىغان يارنىڭ
بېشىغا دەسسەپ تويىنايمەن.

دېگەنگە ئوخشاش مەلۇم قاراتمىلىق خۇسۇسىيەتكە ئىگە ھەزىل-چاقچاق قوشاقلىرىدىن باشقا، ئۇسسۇل ئوينىغۇچىغا بىر قەدەر ماس كېلىدىغان رىۋايەت، چۆچەكلەرگە ئاساسەن ياكى شۇ كىشىنىڭ رېئال شەكلى ياكى كەچۈرمىشلىرىگە ئاساسەن قوشاق قوشۇپ «سىقىم» قىلىدۇ. مەسىلەن: ئۇزۇن ئۆمۈر كۆرگەن پېشقەدەملەرنىڭ رىۋايەت قىلىشىچە: قاراقىرچىن، يەنى قەشقەر دەرياسىنىڭ ئاياق قىسمى بويىدا دولانلىقلارنىڭ «ئاپپاقزى» (ھازىرقى بەختى بەگنىڭ چىگىلىكى) دېگەن بىر يۇرتى بولۇپ، بۇ جايىنى موللا مېھمان ئىسىملىك بىر كىشى باشقۇرىدىكەن. شۇ ئەتراپتا ياراتباي ئىسىملىك بىر ئوۋچى بار بولۇپ، موللا مېھماننىڭ قىزى خوتۇنىغا ئاشىق-بىقارار ئىكەن.

باراتباي قېرى خوتۇننىڭ ئىشقىدا چۆلمۇچۆل يۈرۈپ ئۇۋ ئۇۋلاپ، تاپقىنىنى موللا مېھماننىڭ ئۆيىگە ئېلىپ كېلىدىكەن. مۇشۇنداق كۈندىن-كۈن ئۆتۈپ، باراتباينىڭ ئىشقى سەۋدايى بېشىغا ئۆرلەپ مەجنۇنلۇق ھالىتىگە كەپتۇ. ھەتتا چاچلىرىنىمۇ ئالدۇرماپتۇ. قېرى مەشۇقىنى خۇش قىلىش ئۈچۈن، ئۇۋنىڭ ئۇششاقلىرىنى ياراتماي، چوڭىنى ئىزدەپ چىقىپ بىر توغراقلىقتا كىرگەندە، مىنىپ كەلگەن شىرغا بايتىلىنى باغلاپ قويۇپ كېيىك ئىزدەشكە باشلاپتۇ-دە، بىر كەم بولغاندا شۇنداق قارىسا، يىراقتا بىر كېيىك كۆرۈنۈپتۇ. قولىغا مىلتىقنى ئېلىپ بىر ئاتقانىكەن، ھېلىقى كۆرۈنگەن ھايۋان جايىغىلا يىقىلىپتۇ. باراتباي خۇشاللىقىدا يۈگرەپ قېشىغا بارسا، ئۆزىنىڭ مىنىپ كەلگەن بايتىلى ئىكەن. ئەسلىدە ئۇ، قېرىنىڭ ئىشقىدا ئات مىنىپ كەلگەنلىكىنىمۇ ئۇنتۇغانىكەن.

شۇنداق قىلىپ، بۇ ئەھۋال يات يۇرسەتتىلا يۇرت ئىچىگە يېيىلىپ كېتىپتۇ. باراتباي بايتالدىنمۇ ئايرىلىپ، قېرىنىڭ ۋىسالىغىمۇ يېتەلمەي. بىر كۈنى مەشرەپكە كىرىپتۇ-دە، پۈتۈن ئىچ پۇشقىنى چىقارماقچى بولۇپ ئۇسسۇلغا چۈشۈپتۇ. ئۇسسۇلنىڭ سىرىلما باسقۇچىغا كەلگەندە، ھەمراھىنى ۋە ھەممە ئۇسسۇلچىلارنى ھاردۇرۇپ شۇنداق يېقىراشقا باشلاپتۇكى، نەغمىكەشلەرمۇ ھېرىپ قاپتۇ. ئاخىر بولالمىغاندا، باراتباينىڭ قىزىقارلىق سەرگۈزەشتىلىرىدىن قوشاق قوشۇپ:

ئاپپاقىزنىڭ چېكىسى، يار ئېگىل-ئېگىل.
موللا مېھمان ئېگىسى، يار ئېگىل-ئېگىل.
ھېشقىلىققا يارىماس. يار ئېگىل-ئېگىل.
چوكانلىنىڭ قېرىسى، يار ئېگىل-ئېگىل.

ئاپپاقىزنىڭ يولى يوق، يار ئېگىل-ئېگىل،
يول سېلىشنىڭ ئورنى يوق، يار ئېگىل-ئېگىل.

يارىڭ ئۆزى كەلمىسە، يار ئېگىل-ئېگىل،
سەن بارارىڭ ئورنى يوق، يار ئېگىل-ئېگىل.

ئايىغىڭىزدا باراتباي، يار ئېگىل-ئېگىل،
گەدەن چاچنى تاراتماي يار ئېگىل-ئېگىل.
چوڭ كېيىكنى تاپالماي، يار ئېگىل-ئېگىل،
بايتال ئاتقان باراتباي، يار ئېگىل-ئېگىل.

دەپ سىغما قىلىشقا باشلاپتۇ. باراتباي راسا ئويناۋاتقاندا، ئۆزىنىڭ بۇ كۆڭۈللۈك سەرگۈزەشتىلىرىنى ئاڭلاپ ئولتۇرۇۋاتقان ئۇيغۇر ئولتۇرۇۋاپتۇ. مەشرەپ سورۇنىسى كۆلكە قاپلاپتۇ. نەغمىكەشلەرمۇ ئارام ئېلىپ «ئىلاھا شۈكرى» دەپتۇ. باراتباي شۇ ئىزا تارتقانچە ئۆزىنى تۈزىنىۋاپتۇ. شۇنىڭدىن باشلاپ، نەغمىكەشلەر ھېرىپ قالسا، سىغىم قىلىش بىر خىل ئادەت بولۇپ كەپتۇ (1).

مەشرەپ ئويۇنلىرىنىڭ يۇقىرىقى تۈت باسقۇچلۇق ئۇسسۇلدىن كېيىن، مەشرەپنىڭ بىر دۆرەملىك نەغمە، ئۇسسۇللىرى ئاخىرلىشىدۇ. قايتىدىن مۇقام باشلىنىپ بىر-ئىككى كۇپلېت مۇقامدىن كېيىن نەغمە باشلىنىپ مەشرەپ ئاۋۋالقى دۆرەمگە ئوخشاش داۋاملىشىۋېرىدۇ. مەشرەپ ئەھلىنىڭ رايى بويىچە مەشرەپ مۇشۇنداق بىر قانچە دۆرەم داۋاملاشقاندىن كېيىن، مەشرەپنىڭ ئىستېتىك خۇسۇسىيەتلىرىنى ئاشۇرۇش ۋە نەغمىكەشلەرگە ئارام ئېلىۋېلىش پۇرسىتى بېرىش مەقسىتىدە پوتا ئويۇنى ۋە باشقا نەمىيەتلىك ئويۇنلار ئوينىلىدۇ.

## پوتا ئويۇنى

بۇ ئويۇن مارالبېشى، مەكىت ناھىيىلىرىدە «دەررە ئويۇنى» دەپ ئاتىلىدۇ. ئاۋات ناھىيىسىدە «پوتا ئويۇنى» دېيىلىدۇ. مېنىڭچە

---

(1) ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ئىلەك كەنتىدىن ئوسمان مۇسا ئالەمدىن ئۆتۈشتىن بۇرۇن ئايالى ھاشىخان موللا ئىبراھىمغا سۆزلەپ قالدۇرغان رىۋايەتكە ئاساسلاندىم.

بۇ ناملار ئىچىدە «پوتا ئويۇنى» دېگەن نام، بۇ ئويۇننىڭ قەدىمكى نامى بولسا كېرەك.

«دەررە» دېگەن ئىسلامىيەتتىن كېيىنكى قازىخانىلاردا ئادەم ئۇرىدىغان بىر خىل جازا قورالى. ئۇنى كۆندىن بەش سانتىمېتر كەڭلىكتە، يېرىم مېتر ئۇزۇنلۇقتا ئىچىنى خالتا قىلىپ قوش قەۋەت تىكىپ، ئىچىگە قۇم قاچىلاپ قاتتىق ۋە ئېغىرلىتىدۇ. ئۇنىڭغا ئات قامچىسىدەك دەستە بېكىتىپ، ئەپچىل قىلىپ. گۇناھكارلارغا جازا قىلىش ئۈچۈن ئىشلىتىدۇ.

«پوتا» دېگەن نام ئۇيغۇر تىلىدا قەدىمدىن تارتىپ بەلگە چېكىدىغان بەلباغنى كۆرسىتىدۇ. پوتا ئويۇنىدا بەلباغنى ئىككى قاتلاپ قاتتىق قېتىپ (ئېشىپ). شۇنىڭ بىلەن بىر-بىرىنى ئۇرۇپ ئوينايدۇ. «دەررە» دېگەن سۆز — پوتىنىمۇ دەررىنىڭ ئورنىدا ئادەملەر بىر-بىرىنى ئۇرۇپ ئوينىغانلىقى ئۈچۈن، دەررىگە ئوخشىتىش ئارقىلىق كېلىپ چىققان. دەررە پەيدا بولۇشتىن بۇرۇنمۇ بۇ ئويۇنلار بار بولۇپ، ئۇ چاغلاردا «پوتا ئويۇنى» دەپ ئاتالغان.

پوتا ئويۇنى بىلىم ئاشۇرۇشنىڭ ئەڭ مۇھىم ۋاسىتىسى بولۇپ، مەشرەپ ئەھلى ئۆز ئارا بىر-بىرلىرى بىلەن بېيىت ئېيتىشىپ ئوينايدۇ. ھەتتا بۇنى زېھىن سىناش مۇسابىقىسى دېيىشكىمۇ بولىدۇ. قىسقىسى، خەلق ئېغىز ئەدەبىياتى مەكتىپى دېيىش ئەڭ مۇۋاپىق كېلىدۇ. پوتا ئويۇنىنىڭ شەكلى ۋە مەزمۇنى مۇنداق بولىدۇ:

پوتا ئويۇنىنىڭ باشلىنىشىدا يىگىت بېشى ئالدى بىلەن تەييارلاپ قويغان بىر پوتىنى ئېلىپ سورۇنغا چۈشۈپ. كۆپچىلىكنىڭ ئارزۇسى بويىچە پوتا ئوينايدىغانلىقىنى ئۇقتۇرىدۇ. ئاندىن، پوتا ئويۇنىنىڭ تەرتىپ-ئىنتىزاملىرىنى ۋە زۆرۈر بولغان ئاگاھلاندۇرۇشقا تېگىشلىك مەسىلىلەرنى جاكارلاپ، پوتىنى بېيىت ئوقۇپ سېلىش، بېيىت بىلەن بېيىتكە جاۋاب قايتۇرۇۋېلىش، پوتا

ئويۇندا ئېرىكمەسلىك، بېيت بىلمىگەنلەرنى مۇتلەق كەچۈرمەس-
لىك، چىدىماسلار ئويۇنغا قاتناشماسلىق قاتارلىق شەرتلەرنى
ئوتتۇرىغا قويۇپ كۆپچىلىكنىڭ رازىلىقىنى ئالغاندىن كېيىن، يىگىت
بېشى قولىدىكى پوتىسى ئىككى قوللاپ تۇتۇپ تۇرۇپ:

چىكىماس قۇلپا پەرىسى بولمىسا،
قىزىماس مەشرەپ دەرىسى بولمىسا.

بۈگۈنكى يىغىلىش كۆڭۈللۈك مەشرەپ،
ئەمەستۇر ياكى تۈگى يوق پىرە.
تالىشىپ ئوينىساق قانداق؟
يېپەكتىن ساز ئېشىپ دەررە،
خۇشلۇق بىلەن ئېلىپ كەلدۇق،
دوستلارغا ئاتاپ دەررە ئېشىپ،
ئوتتۇز ئوغۇل، توققۇز قىز بىرگە.
ئوينىساق دەپ ئۇنى تالىشىپ.

دەپ، مەشرەپ ئەھلىدىن كۆڭلى تارتقان بىر كىشىگە سۇنۇپ،
ئويناشقا تەكلىپ قىلىدۇ. ئەگەر، ئۇ كىشى پوتىنى قوبۇل قىلىپ،
دەرھال ئورنىدىن تۇرۇپ تەكلىپ قىلغۇچىنىڭ ئالدىغا كەلمىسە،
تەكلىپ قىلغۇچى قولىدىكى پوتىنى دىۋەيلەپ چۆچىتىپ قويىدۇ
ياكى پوتا بىلەن دۈمبىسىگە يېنىكرەك ئۇرۇپ قويىدۇ.

پوتا سېلىنغۇچى كىشى تەكلىپنى قوبۇل قىلىپ، تەكلىپ
قىلغۇچىنىڭ ئالدىغا كەلگەندىن كېيىن، ئۇنىڭ بېيىتلىرىگە جاۋاب
قايتۇرماستىنلا قولىدىكى پوتىغا جۈپ قولىنى تەگكۈزىدۇ. پوتا
سالغۇچى تەرەپ پوتىنى ئاقىچىپ ئوڭ قولىنى بېسىپ چۆرۈلۈپ
چىقىدۇ. تەكلىپ قىلىنغۇچى سول قولىنى بېسىپ چۆرۈلۈپ تەگمۇ
تەڭ ئالدىغا چىقىپ، پوتىغا قول ئۇزارتىدۇ، تەكلىپ قىلغۇچى
بۇ نۆۋەت سول قولىنى بېسىپ چۆرۈلۈپ چىقىدۇ، پوتا سېلىنغۇچى
كىشى ئوڭ قولىنى بېسىپ چۆرۈلۈپ. يەنە ئالدىغا چىققاندىن

كېيىن. نەكلىپ قىلغۇچى كىشى تەكلىپ قىلغۇچىنىڭ بېيىت بىلەن
بېيىتلىرىگە جاۋاب بېرىشنى كۈتۈپ تۇرىدۇ. تەكلىپ قىلىنغۇچى
بېيىت ئېيتىپ جاۋاب قايتۇرغاندىن كېيىن، يوتىنى ئۇنىڭغا
بېرىپ، ئورنىغا بېرىپ ئولتۇرىدۇ. ئۇنىڭدىن كېيىنكى يوتا
ئويۇنى ئاشۇ تەرتىپتە داۋاملىشىدۇ. بۇ كىشىمۇ مەشرەپ
ئەھلىدىن بىرىگە:

دەررە ئېشىپ يېپەكتىن،
ئىزلەپ كەلدىم يۈرەكتىن.
تەگسە دەرردىم يارىمغا،
ئۆتۈپ كەتسۇن سۆڭەكتىن.

گۈزەل رۇخسارلىرى،
كۆكلۈمگە يېقىپ.
مېھرىم ئۆركەشلىدى،
دەريادەك ئېقىپ.

كەلدىم تەلمۈرۈپ،
ھۇزۇرلىرىغا.
قويسامىكىن دەپ،
توپىلىرىنى قېقىپ.

كېلىپ قالدى دەررىمىز،
تۇرۇلمىسۇن تەرىمىز.
بۇ مۇھەببەت قامچىسى،
يوقتۇر سىلىگە قەھرىمىز.

ئىشىك ئالدىدا يوللىرى،
زەيتۇن تاۋاردىن تونلىرى،

دەررە ئېلپ كېلپ قالدۇق،
تېگەرمكن چولللرى.

دېگەنگە ئوخشاش بېيتلەرنى ئوقۇپ، پوتغا تەكلپ قلدۇ. شۇنداق قلپ، پوتا ئويۇنى يۇقىرىقى تەرتپتە قولدن-قولغا ئۆتۈپ ئوينلدۇ. لېكن، ئۇنىڭ قزىقچلقى ھەرخل بولدۇ. ھەر بر كشى قولغا پوتا چققاندا ياكى تەكلپ قلنغاندا ئۆز نۆۋتىنى كۆلكلك، قزىقچلق بلەن ئورۇنداشقا تىرىشدۇ. بەزىلەر پوتا سېلنغاندا دەرھال ئورىدن تۇرۇپ بېيىپ كېلەلمەيدۇ. بۇنداق ۋاقتتا. پوتا سالغۇچى تەرەپ پوتا سېلنغۇچىنى قولىدكى پوتا بلەن قاتتىق ئۇرىدۇ. ھەتتا ئارقا-ئارقىدن ئۇرىدۇ. پوتا سېلنغۇچى كشى ئىمكانىيەتنىڭ بارىچە چۆرىلمەسلككە ياكى بېيتكە بېيت بلەن جاۋاب قايتۇرماستىنلا پوتنى تاپشۇرۇۋېلشقا تىرىشدۇ. مەسلەن: چۆرۈلگەندە قەستەن يالغاندىن چۆرۈلگەن بولۇپ، ھەر ئىككسى بر-بىرىگە پايپاق كېيدۇرۇپ ساختا قلشدۇ. بۇنداق ئەھۋالدا سېزىلىپ قالسا، قايتا چۆرۈلمسە پوتا بلەن قاتتىق ئۇرىدۇ. ئەگەر پوتا سالغۇچى ساختا قلغان بولسا، ئۇ كشى قايتا چۆرۈلمسە پوتا سېلنغۇچى تەرەپ پوتنى تۇتقىلى ئۇنىمايدۇ. ساختا قلغۇچى قايتىدىن چۆرۈلدۇ.

چۆرۈلۈش تاماملانغاندىن كېيىن، تەكلپ قلنغۇچى بېيت ئوقۇپ جاۋاب قايتۇرۇشى شەرت. ھېچ بولمغاندا، ئىككى مىسرا بولسمۇ بېيت ئوقۇماي تۇرۇپ پوتنى تاپشۇرۇۋالالمايدۇ. بۇنىڭ بلەن ئويۇننىڭ ئەھمىيتى ھەم قزىقارلقى تېخمۇ ئاشىدۇ. پوتا ئويۇنىدا ئەر-ئايال ئارىلاش ئويناۋېرىدۇ ھەم ئۆز ئارا بېيت-قوشاقلار ئېيتىشىدۇ. بۇنداق قوشاقلارنىڭ كۆپىنچىسى مۇھەببەت ئىزھار قلىدىغان مەزمۇنلاردا بولۇپ بەزى يىگىتلەر قىز-چوكانلارنى پوتغا (دەررىگە) تەكلپ قلپ:

نازۇككىنا چاققان قىز،
جانغا ئوتنى ياققان قىز.

قاش-كۆزىنى ئۇينىتىپ،
قىيا كۆزىدە باققان قىز.

ئۇقتۇرماستىن سىرىنى،
تەشەككۇرنىڭ قىرىنى.
ئۇيالدۇرۇپ پەرىنى،
ناز ئۇيقۇدا ياتقان قىز.

قىز دەپ ئېيتسام يەرى سەن،
كۆڭلۇم يېقىن ئىرى سەن.
جان ئالارنىڭ بىرىسەن،
ئاشىقلىقتىن قاچقان قىز.

قەيەردە قانىسىڭ بولاي،
باغدا توغىچىڭ بولاي.
بوسۇغاڭغا گۇل تىرىپ،
رەڭمۇرەڭ ئېچىلدۇراي.

باشقا قىساڭ خۇشپۇراقلىق
گۇل بىلەن غۇنچەڭ بولاي،
ئۆيگە كىرسەڭ ئولتۇرغىلى
نۆردىكى زىلچاڭ بولاي.

ئۆزگە يايىڭ بولمىسا،
كۆڭۈلدىكى يايىڭ بولاي.
ئۆرگىلىپ توققۇزنى سۆيسەڭ،
چۆرگىلىپ تازىم قىلاي.

بارای دېسەم باھانە يوق،
كۆيگەن ئوتۇمنىڭ سانى يوق.

يولغا كىرسەك ياندىشىپ.
بىر-بىرىمىزگە قارىشىپ،

كىرەلىشىپ خوشلىشىپ.
كۆرۈشكىلى بولمىدى.
نەقەدەر بولسا ئىلاجىم
بىر ئېلىشماي بولمىدى.

كەلسىلە چىشىم يوتا ئويناپلى، دەپ يوتا سىلىپ، بىر تۇرۇپ
بېيىت ئارقىلىق ئۆزىنىڭ قىزغا بولغان مۇھەببىتى. ئۆزىنىڭ ئىپادىسى،
مەقسەت-مۇددىئاسىنى تولۇق ئىپادىلەپ، دەبدىغان گەپ-سۆزلىرىنى
تولۇق دەۋالايدۇ. بەزىلەر شائىرلارنىڭ مۇھەببەت غەزەللىرىدىن
ئۆزىگە ياقىدىغان قىسىمدىن پايدىلاپ، ئۆزىنىڭ ئىچقىلىرى پاكى
سۆيگىنىگە يوتا سالسا، بەزىلەر كۆپ ھەجىمدىكى مۇھەببەت
داستانلىرىدىن نەچچە يۈز كۇپلېتنى باشنى-ئاخىرغىچە ئوقۇپ
چىقىپ يوتا ئويېكىشنى قاسىق نەسىرلە دۇرۇشنىڭ سىرىدا ئۆزىنىڭ
شائىرانە ئىقتىدارى بىلەن مەشرەپ ئەھلىنى ھەيران قالدۇرىدۇ.
ئاياللارمۇ مەشرەپ سورۇنىدىكى يوتا ئويۇنىدا ئەرلەرنىڭ بېيىتلىرىگە
ماس كەلگەن ھالدا ھەر قانداق بېيىت ئوقۇسا بولۇۋېرىدۇ.
بەزى قوشاقلار سەل-پەل ئېشىپ كېتىپ قالسىمۇ، كىشىلەر
ئۇنى ئېغىر ئالمايدۇ، ئېرى بار ئاياللار بىلەن. خوتۇنى بار
ئەرلەر بىلەن يوتا ئوينىغاندا باشقىلارنىڭ بېيىت بىلەن
مۇھەببەت ئىزھارقىلىشىغا بولمايدۇ. مۇھەببەت بېيىتلىرى ئوقۇشقا
توغرا كەلسە، ئېرى خوتۇنىغا پاكى خوتۇنى ئېرىگە ئوقۇپ
يوتا سالىدۇ.

دولان مەشرىپىنىڭ يوتا ئويۇنى داۋامىدا ئارىلاپ «چاي تۇتۇش» ئويۇنىمۇ ئېلىپ بېرىلىدۇ. ئۇنى بەزى رايونلاردا «چاي ئۆرۈش» ئويۇنى دەپمۇ ئاتايدۇ. يوتا ئويۇنىنىڭ كەيپىياتى بىر ئاز سۇسلاشقىلى تۇرغاندا، يىگىت بېشى يېرىم چاي قۇيۇلغان ئىككى پىيالىنى بىر پەتنۇسقا تىزىپ، مەشرەپ ئەھلىدىن كۆڭلى تارتقان بىرىگە تۆۋەندىكى:

چاي باشلىدۇق كۆل بىلەن،
ئاخىرلاشار چۆل بىلەن،
تولىسى نار بۇ چاينىڭ،
قايتۇرمىساق قول بىلەن.

جانان چىندە، تويناك چاي،
تىرنىقىمدا تۇخاك چاي،
ئىچسىلە گۈزەل ئامراق يار،
ئۆزلىرىگە تەقدىم چاي.

چاي ئەكەلدىم يەم بىلەن،
شۇنچە تاتلىق تەم بىلەن.
ئىچسەم دەيمەن گۈزەل يار،
لەۋ تەگكۈزۈپ سەن بىلەن.

چاي ئەكەلدىم سوۋۇتۇپ،
كۆيمىسۇن دەپ تىللىرى،
باغرى قاتتىق يارىمنىڭ،
ئېرىسۇن دەپ دىللىرى.

ئولتۇرۇيلا چىرايلىق،
ئۆي تۆرىدىن جاي ئېلىپ،

كۆڭلۈم تارتىپ كېپقالدىم،
بىر پىيالە چاي ئېلىپ.

چاي ئەكەلدىم تىندۇرۇپ،
تۈتتۈم چىنە تولدۇرۇپ.
بەرسىلىكەن چىنەمنى
بىيىت بىلەن ياندۇرۇپ.

تاغ تۇتاشقان ساي بىلەن،
چولپان تۇتاشقان ئاي بىلەن.
ئىچىۋەتسەم يايرىمنى،
مۇشۇ تۇتقان چاي بىلەن.

ئەجەب تاتلىق چاي كەلدى،
پىيالىگە لىق تولۇپ.
ئىچىۋېتەي بۇ چاينى،
ئىچ-ئىچىمدىن خۇش بولۇپ.

كۆڭلۈمنى شاد مەست قىلدى،
چېيىڭدىكى خۇشپۇراق.
مۇھەببىتىڭ قوزغىدى.
يۈرىكىمدە ئىشتىياق.

قوزغىۋەتتى چايلىرى
يۈرىكىم ئارامىنى.
قاچان ئىچىمىز يايرىم
بۇ چاينىڭ داۋامىنى؟
دېگەن چاي قوشاقلىرىنى ئوقۇپ، ئىززەت-ئىكرام بىلەن سۇندۇ.

پىيالىگە نەكلىپ قىلىنغۇچى ئەدەپ بىلەن ئورىدىن تۇرۇپ. نەزىم
بەجا كەلتۈرگەندىن كېيىن، پوتا ئويۇنىغا ئوخشاش بىر نۆۋەت ئوڭ
قولىنى بېسىپ ئايلىنىپ، بىر نۆۋەت سول قولىنى بېسىپ ئايلىنىپ
ئىككى نۆۋەت چۆرۈلۈپ بولغاندىن كېيىن، يەتنۇستىكى بىر جۈپ
پىيالىنى ئوڭ قولىغا ئېلىپ، قائىدە بويىچە بىر قولىغىلا ئىككى پىيالىنى
ئۈستۈن-تۆۋەن قىلىپ ئورۇنلاشتۇرىدۇ. ئاندىن ئۆز ئورنىغا قايتىپ
بېرىپ، بىر جۈپ پىيالىنى ئالدى بىلەن قولتۇق ئاستىدىن ئارقىغا
ئۆتكۈزۈپ ئايلاندۇرۇپ باش ئۈستىگە ئاچىقىپ. بېشىدىن بىر قېتىم
ئايلاندۇرۇپ چىقىدۇ. يەنە پىيالىنى كەلگەن يولى بىلەن ئارقىغا
قايتۇرۇپ بېشىدىن يەنە بىر ئايلاندۇرۇپ، بۇ نۆۋەت ئارقىدىن
ئالدىغا قاراپ قولتۇق ئاستى بىلەن پىيالىنى ئايلاندۇرۇپ دەسلەپكى
ھالەتنى شەكىللەندۈرىدۇ. ئاشۇ جەرياندا پىيالىدىكى چاينى
تۆكۈۋەتمەي قولتۇق ئاستى بىلەن بېشىدىن ئايلاندۇرالىسا، ئۇمۇ
بىرقانچە كۇپلېت بېيىت-قوشاقلار بىلەن پىيالىنى ئىككىنچى بىرىگە
تۇتىدۇ، ئويۇن شۇ تەرىقىدە داۋاملىشىدۇ. ئەگەر، پىيالىنى
ئۆرۈيەلمەي چاينى تۆكۈۋەتسە، ئۇنىڭ بولىسى ئۇچۇن جاۋابكارلىققا
تارتىلىدۇ. پاششاپ ئۇنىڭدىن: «سەۋەن بولامسىز، ناماقۇلمۇ؟»
دەپ سورايدۇ. «سەۋەن» بولمەن دېسە، شۇ سورۇننىڭ ئۆزىدىلا
مەشرەپنىڭ ئەرزىيەت ئويۇنىدا قوللىنىدىغان جازالاردىن بىرنى
قوللىنىپ، جازالايدۇ. ئەگەر، «ناماقۇل» بولاي دېسە، ھەرخىل
جازالاردىن قۇتۇلۇپ قالىدۇ، بىر ئاخشام مەشرەپ قىلىپ بېرىدۇ.

چاي تۇتۇش ئويۇنى دولان مەشرىپىدىكى پوتا (دەررە)
ئويۇنىنىڭ تولۇقلىمىسى بولۇپ، خاراكتېر جەھەتتىن ئاساسەن
ئوخشاپ كېتىدۇ. ھەر ئىككىسىدە بىر-بىرى بىلەن قوشاق ئېيتىشىش،
شۇ ئارقىلىق مەقسەت-مۇددىئاسى ۋە مېھىر-مۇھەببىتىنى ئىزھار
قىلىش ئاساس قىلىنىدۇ.

«پوتا ئويۇنى» خەلقنىڭ بېيىت-قوشاقلارغا ماھىر بولۇپ يېتىلىشىنى،
سەمىمىي، سادىق بولۇشىنى تەلەپ قىلىدۇ. بېيىت-قوشاقلارنى

بىلمىگەنلەر مەشرەپكە ۋە يۇتا ئويۇنىغا قاتنىشالمايدۇ. بېيىت
بىلمىگەنلەر مەشرەپكە كىرىپ قالسا، يۇتا ئويۇندا راسا ساۋاقدىس.
بىلمىسىزلىكىنىڭ كاساپىتىدىن يۈز-ئابرويى چۈشۈپ، سەتچىلىك بىلەن
قايتىپ چىقىدۇ. بۇنداقلار «دۆت» ھېسابلىنىپ جەمئىيەتتىمۇ
ھۆرمىتى تۆۋەن بولىدۇ ۋە سورۇن ئەھلى ھېسابلانمايدۇ. شۇڭا،
دولان خەلقى ئۆز جەمەتلىرىدىن بىرەر كىشىنىڭ بىلىمسىز چوڭ
بولۇپ، كۆپچىلىكنىڭ ئالدىدا ئوسال ئەھۋالدا قېلىپ نومۇسقا
قالدۇرماسلىقى ئۈچۈن، ئوغۇل-قىزلىرىغا كىچىكىدىن باشلاپ نۇرغۇن
بېيىت-قوشاقلار، يۇمۇر-تېپىشماقلار ئۆگىتىپ بولىدۇ. يۇتا ئويۇنىنىڭ
تەشەببۇسكارلىقى بىلەن دولان رايونلىرىدا ھەممە كىشى
بېيىت-قوشاقلار ئۆگىنىپ، ئەر-ئايال، چوڭ-كىچىك مەشرەپكە
قاتنىشالايدۇ. مۇتلەق قوشاق بىلمەيدۇ دېگەن كىشىلەرمۇ. يۇتىغا
تەكلىپ قىلىنىپ قالسا:

بىر چارەك قونۇقىم بار ئىدى چېچىلىپ كەتتى،
سىلىنى كۆرۈپ مېنىڭ كۆڭلۈم ئېچىلىپ كەتتى

دەپ، ياكى:

قاشى قارا مەكرى قىزىل يىچىرىم،
سىزگە قاراپ ئويۇپ قايتۇ چىچىرىم.

دەپ بولسىمۇ بىرەر-ئىككى ئۆۋەتلىك يۇتا ئويۇنىنىڭ ھۆددىسىدىن
چىقالايدۇ.

يۇتا ئويۇندا قوشاق ئېيتىش ئاساسىي ئورۇندا تۇرىدۇ. كۆپىنچە
ئەھۋالدا، كىشىلەر ئەمەلىيەتتە ئاساسەن شۇ سورۇننىڭ ئۆزىدىلا
توقۇپ چىقىدۇ. مەسىلەن، بەزىلەر ئۇتۇلۇپ قالسا ياكى ئويۇقسىز
چىقىرىۋەتسە:

ئاق يەرگە ساراي سېپىلا،
تۆت تامغا ئويۇپ چىقىرىپ.
شۇنچە ئەل ئويناۋاتسا،
سىلە ياتىلا سويۇق چىقىرىپ.

دەپ بىيت ئوقۇپ پوتا سېلىپ، كۈلۈشمەك قىلىشىدۇ. بەزى ئىقتىدارلىق
قوشاقچىلار بىر قېتىمدا ناھايىتى نۇرغۇن قوشاقلارنى ئوقۇپ ئۆز
مۇھەببىتىنى ئىزھار قىلىش ئارقىلىق، كۆپچىلىكنىڭ ئالقىشىغا ئېرىشىدۇ.

بەزى مەشرەپلەردە. پوتا ئويۇنى باسقۇچىدا گەپچىلەر ئارا
قوشاق توقۇپ، گەپ سوقۇشۇش يۈز بېرىدۇ. «گەپچى»
دېيىلگەنلەر بىر بېزىدا بىر نەچچىسى بولىدۇ. بۇلار بىر-بىرىنى
گەپتە يېڭىپ ئۈستۈنلۈكنى ئىگىلەش ئۈچۈن، قەستەن شۇ ئادەم
بارغان مەشرەپكە بېرىپ، ئۇنىڭغا قوشاق ئوقۇپ پوتا سېلىپ
بەسلىشىدۇ. ئۇنىڭ داڭقى يىراق-يىراق جايلارغا تارقاپ، چۆچەككە
ئايلىنىپ كېتىدۇ. بۇنداق گەپ سوقۇشۇش ئەر بىلەن ئايال
ئوتتۇرىسىدا ۋە ئوخشاش جىنسلىقلار ئارىسىدىمۇ بولىدۇ. بۇ چاغدىكى
قوشاقتا يادلىۋالغان ھەر قانداق قوشاق چۈشمەيدۇ. ئۇشتۇمتۇت
مەيدانغا چىققان بۇ قوشاقتا، جاۋاب قايتۇرغۇچى تەرەپ ھەر بىر
جۈملە ۋە ھەر بىر مىسرالىرىغىچە ئۆز لايىقىدا جاۋاب قايتۇرۇپ،
ئۇنى يېڭىۋېلىشى كېرەك. بۇنداق سورۇندا، ئويلىنىۋېلىشقا ياكى
كېچىكىپ جاۋاب بېرىشكە يول قويۇلماستىن، دەرھال جاۋاب بېرىش
تەلەپ قىلىنىدۇ. گەپ تاپالماي ئىنچىقلاپ قالغۇچىلار بولسا، يېڭىلگەن
ھېسابلىنىپ، يەر بىلەن يەكسان بولۇپ كېتىدۇ. ھەتتا يۇرتنى
تاشلاپ قېچىپ كەتكۈچىلەرمۇ كۆرۈلىدۇ. بولۇپمۇ، ئەر بىلەن ئايال
ئوتتۇرىسىدىكى گەپ سوقۇشۇش شەپقەتسىز بولىدۇ. قوشاقنىڭ
قوپال، سىلىقلىقى بىلەن ھېسابلىشىپ ئولتۇرمايدۇ. ئىككى گەپچى
ئۈچۈن ئويۇن مەيدانى گويا ئىككى پالۋان ئېلىشىۋاتقان ھايات-مامات
ئۈستىدىكى جەڭ مەيدانىغا ئايلىنىپ، ھەممە تاماشىبىنلارنىڭ دىققىتى
سورۇندىكى ئىككى گەپچىدە قالىدۇ. ھەقىقەتەنمۇ گەپتە چۈشۈپ
كەتكۈچىنى «ئۆلدى» دېسە بولىدۇ. ئوخشاش جىنسلىقلار ئىچىدە
بولسا، بەردىشەپ ئانچە-مۇنچە ساقلىنىپ تۇرىدۇ. شۇنداقتىمۇ يېڭىلگۈچى
تەرەپ بەك نۇسال ئەھۋالغا چۈشۈپ قالىدۇ. بۇ ھەقتە مىسال
كەلتۈرەيلى: يېنىدىرەك بولغان، ئەر بىلەن ئەر ئوتتۇرىسىدىكى بىر

گەپ سوقۇشۇشتا. مەشرەپ ئەھلىدىن بىر چەپكۆز (قارغۇ) كىشى يەنە بىر تاز كىشىنى مازاق قىلىش ئۈچۈن يوتا سىلىپ:

« سۆگەت چوكان ئىچىلغاندا ياز ياراتىپتۇ،
تۇمۇچۇقتەك نوغاللاسىك باشىنى تاز ياراتىپتۇ »

دەپتۇ. تاز كىشى دەرھال ئورنىدىن تۇرۇپ يوتىنى قوبۇل قىلىپ:

ئەزىم دەريا ئاققان بىلەن،
گىياھ ئۈنمەس قەدىم شورغا.
چاياقتا. ماكتا. پوداقتا.
داۋا يوقتۇر قەدىم كورغا.

دەپ، قارغۇ كىشىنى گەپتە يېڭىپ، كۈلۈشمەك قىلىۋېتىپتۇ. قارغۇ شۇ ئىزا تارتقىنىچە. ئۇنىڭدىن كېيىن نوچىلىق قىلمايدىغان بوپتۇ.

يۇقىرىقىدەك رىۋايەت بولۇپ ئېغىزدىن-ئېغىزغا كۆچۈپ يۈرگەن ئەمەلىي مىساللار دولان رايونلىرىدىكى خەلق ئارىسىدا ناھايىتى كۆپ ئېيتىلىدۇ. بولۇپمۇ، ئەر بىلەن ئايال ئوتتۇرىسىدىكى گەپ سوقۇشۇش قوشاقلىرىنىڭ تىللىرى ئۆتكۈر ۋە بەك مەنىلىك بولۇپ. بۇنى مىسال كەلتۈرۈش مېنىڭچە. ھاجەتسىز بولسا كېرەك. قىسقىسى، دولان خەلقى مەشرەپتە يوتا ئويۇنى ئارقىلىق ھەممە ئادەمنى ئەدەبىيات ئۆگىنىشكە مەجبۇرلاپ، كىشلەرنىڭ تەپەككۇر ئىقتىدارىنى ئۆستۈرۈش ئارقىلىق، مىللىي مەدەنىيەتنى ئىلگىرى سۈرۈشتە مەشرەپ ئويۇنلىرىنىڭ مەزمۇنلىرىدىن. شۇنداقلا يوتا ئويۇنىدىن ئۈنۈملۈك پايدىلانغان. شۇ ئارقىلىق ئۆزىنىڭ تەپەككۇر ئىقتىدارىنى ئۆستۈرۈپ. ئەقىل-ئىدراك جەمئىنى بەزى جايلارغا نىسبەتەن بىر قەدەر يەرلىك ھۆرمەتكە سازاۋەر بولۇپ كەلگەن. باشتا رايون كىشلىرىنىڭ دولانلىقلار گەپچى كېلىدۇ. دېگەنلىرىمۇ ئاساسسىز ئەمەس. بۇ ھەقتە خەلق ئىچىدە مۇنداق بىر رىۋايەتمۇ بار:

دولانلىقلار ئەينى ۋاقىتتا ھۆكۈمرانلارنىڭ چىشىغا تەگكەنلىكى ئۈچۈن، ئۇلارنىڭ ئۆيلىرىنى كۆيدۈرۈپ، يەركەن دەرياسى ۋادىسىدا بىرنى قويماي، كۆچۈرۈپ تەرەپ-تەرەپكە قوغلاپتۇ. بۇلار ئۆيلىرىدىن،

مال-مۈلكىدىن ئايرىلىپ، دەرد-ئەلەمگە چىدىماي باللىرىنى يېتىلەپ، يۇرت-ئاقلىرىنى ئۆشنىسىگە ئارتىپ، مۇقام ئوۋلاپ تەرەپ-تەرەپكە تارقىشىپتۇ. بۇلاردىن بىر قانچىسى باللىرىنى يېتىلەپ، ئاقسۇ تەرەپ مېڭىپتۇ. ئاقسۇنىڭ توپلۇق دېگەن يېرىگە كەلگەندە ئۇلار يول بويى مۇقاملىرىنى ئوۋلاپ كېتىۋاتسا، بىر ئائىلىدىن بىر ياش يىگىت ئۇلارنىڭ مۇقامىغا قىزىقىپ، ئۇلاردىن «سىلەر كىم بولىسىلەر؟» دەپ سوراپتۇ. ئۇلار «بىز دولانلىق» دەپ جاۋاب بەرگەندىن كېيىن، يىگىت ئاتىسىنىڭ قېشىغا كىرىپ:

— ۋاي ئاتا! دولانلىق كەپتۇ — دەپتۇ. ئاتىسى ئوغلىغا:

دولان كەلدى دېگىنا،
مېهمان كەلدى دېگىنا،
باغقا باشلاپ كىرگىنا،
ئۆزى بىلىپ يېسۇنا.

دەپتۇ. يىگىت دولانلىقلارنى باغقا باشلاپ كىرىپ مېهمان قىپتۇ. ئارتىنىپ قالمىسۇن دەپ چىقىپ كېتىپ، بىر كەمدە كىرسە، ھەممىسى ئۇخلاپ قاپتۇ. يىگىت بۇنىڭدىن ھەيران بولۇپ، ئاتىسىنىڭ قېشىغا چىقىپ:

كېلەشىدە سىلىپ كەلدى ئالتە دولان
«ئاللا-باركاللا» نى،
قورسىقى خەمەك شاپتۇلغا تويۇپ
ئۇنتۇپتۇ ئاللانى.
يېنىغا قويۇپ بېرىپتۇ ئېلىپ كەلگەن
باللانى،
بېشىغا ئېسىپ قويۇپتۇ يەرەنجە سىلەن
بېشىدىكى سەللانى.

دەپتۇ. دولانلىقلاردىن بىرى ئۇخلىماستىن ھوشيار ياتقان ئىكەن. دوستلىرىنى ئويغىتىپ باغدىن چىقىپ خوشلاشماقچى بوپتۇ. بۇنى كۆرۈپ ئۆي ئىگىسى قوندۇرۇپ قالماقچى بولغانىكەن. ئۇلاردىن بىرى قوشاق قوشۇپ:

كېلەشىدە سېلىپ كەلدۇق ئاللا ئاركاللاي.
قورساق شاپتۇلغا تويۇپ ئۈنتۈپتۇق ئاللاي.
ھاردۇق ئېلىپ ئىسسىپ قويدۇق يەرەنجە ۋە سەللانى.
كۆرمىگەنمىز مېھمىنى مازاق قىلغان كالۋاپى.
دەپ يولغا راۋان بوپتۇ. شۇنىڭدىن كېيىن، دولانلىقلارنى «گەپچى»، «قوشاقچى» دېگەن نام يۇرت-يۇرتلارغا تارقاپ كېتىپتۇ.

## 4. ئەرزىيەت ئويۇنى

دولان مەشرىپىدىكى «ئەرزىيەت» ئىشلىرى مەشرەپ ئىنتىزامى ئۈستىدە بولىدۇ. بىر نەچچە دۆرەملىك ئۇسسۇلدىن كېيىن ياكى يوتا ئويۇنى ئوينىلىش داۋامىدا، شۇ ئويۇنغا نىسبەتەن بىر ئاز زېرىكىش كەيپىياتى قوزغىلاي دېگەندە، ئويۇننىڭ قىزىقارلىقىنى ئېشۇرۇش ئۈچۈن ئەرزىيەت ئويۇنىنى باشلايدۇ. ئەرز قوبۇل قىلىش، ھۆكۈم قىلىش، ئىجرا قىلىش قاتارلىقلارنى مەشرەپ ئەھلى تەرىپىدىن كېڭىشىش ئاساسىدا سايلاپ چىقىلغان ئىنتىزام باشقۇرغۇچىلاردىن يىگىت بېشى، قازى بەگ، پاششاپ، دوغا بېگى دېگەنلەر ئۈستىگە ئالىدۇ. كىمكى مەشرەپ تەرتىپىنى بۇزسا، خاتالىقنىڭ ئېغىر-يېنىكلىكىگە قاراپ ئوخشاش بولمىغان دەرىجىدە جازا ھۆكۈم قىلىپ، دەرھال ئىجرا قىلىدۇ. مەشرەپتىكى گۇناھلىق ئىشلارنىڭ دائىرىسى بىر قەدەر كەڭ بولۇپ، چاينى ئېلىپ ئىچىپ بولغاندا پىيالىنى ئۆز ئىگىسىنىڭ قولىغا بەرمىگەنلەر، بىر جايىدا جىم ئولتۇرمىغانلار، پاراڭ سالغانلار، كىشىنىڭ ئالدىدىن ئەدەپسىزلىك بىلەن توغرا ئۆتكەنلەر، مەشرەپتە غەمكىن ئولتۇرۇپ قىزغىن كەيپىياتتا بولمىغانلار، مەينەت تەرسىگە دەسسەپ كىرىپ بىساتنى پاسكىنا قىلىپ قويغانلار، تەكەببۇرلۇق قىلىپ كىشىنى كۆزگە ئىلمىغانلار، رۇخسەتسىز سىرتقا چىققانلار ياكى رۇخسەت سورىسىمۇ سىرتقا تولا چىقىپ كەتكۈچىلەر، ئۆزئارا ياكى ئاياللارغا ئەدەپسىز

چاقچاق قىلغانلار، پوتا ئويۇندا باشقىلارنىڭ بېيىتلىرىگە بېيىت قايتۇرمىغانلار، ئويۇندا تىرىككە نلەر، ئومۇمەن كىشىلەرنىڭ دىتىغا ياقمايدىغان سەت قىلىقلارنىڭ ھەممىسى ئەيىبلىنىش دائىرىسىگە كىرىدۇ. يۇقىرىقى ئىشلارنىڭ قايسى بىرى يۈز بېرىدىكەن، شۇنداق ئىشلارنىڭ يۈز بەرگەنلىكىنى سەزگەنلەردىن بىرى ئورنىدىن تۇرۇپ، گۇناھ ئۆتكۈزگۈچىنىڭ قىلمىشلىرى ئۈستىدىن شىكايەت قىلىپ، يىگىت بېشىنىڭ جازالاپ بېرىشىنى تەلەپ قىلىپ ئەرز قىلىدۇ. يىگىت بېشى ئۇنىڭ ئەرزىنى ئاڭلىغاندىن كېيىن، ئەرز قىلغۇچىنىڭ ئەرزىنى سوراشنى قازى بېگىگە بۇيرۇيدۇ. قازى بېگى شۇ ھامان «جاۋابكار» نى ئەق مەيدانغا كەلتۈرۈپ، ئۇنى گۇناھىغا ئىقرار قىلدۇرىدۇ. ئەيىبلەنگۈچى گۇناھىنى ئۈستىگە ئېلىپ جازاغا لايىق ئىكەنلىكىنى ئېتىراپ قىلغاندىن كېيىن، قازى بېگى «جازا» ھۆكۈم قىلىپ، ئىجرا قىلىشنى دوغا بېگىگە تاپشۇرىدۇ.

ئەگەر، ئەيىبكار پاكىتنى رەت قىلىپ گۇناھىنى ئۆز ئۈستىگە ئالمىسا ئۇنىمسا ياكى قەستەن تىنۋالسا، تېخىمۇ ئېغىرلىتىپ «جازا» بېرىلىدۇ.

جازا تۈرلىرى — «جوۋازغا قېتىش»، «سامسا يېقىش»، «مەرخىل ھالىتىلارنى دورالىش»، «ئىككى خوتۇن ئېلىپ بېرىش»، «مەشرەپ جەرىمانىسى قويۇش»، «سۇرىتىنى تارتىش» قاتارلىق كۆپ خىل تۈرلەرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان. بولۇپ، بېرىلگەن «جازا» شۇ ھامان تولۇق ئىجرا قىلىنىدۇ. بۇلاردىن «جوۋازغا قېتىش» جازاسىدا ئىككىدىن-ئۈچكىچە ئادەم رول ئالىدۇ.

ئىككى ئادەم رول ئالىدىغان قىسمىدا، بىرى «ئەيىبكار»، بىرى ئىجرا قىلغۇچىدىن ئىبارەت بولۇپ، جازالانغۇچىنى كۆڭلەكچان، يالاڭباشتاق قىلىپ يۈكۈندۈرۈپ ئولتۇرغۇزۇپ، جوۋازنىڭ كۆيى قىلىدۇ. مەشرەپ قىزىقچىلىرىدىن بىرى جوۋازچىنىڭ رولىنى ئېلىپ، بىر قولىدا بىر چىنە سوغۇق سۇنى ئېلىپ پات-پات جازالانغۇچىنىڭ بېشىغا قۇيۇپ تۇرۇپ، بىر قولىدا ئۇنىڭ بېشىنى مۇشتۇمى بىلەن قاتتىق بېسىپ، نوقۇپ، غەزەل توۋلاپ ئايلىنىدۇ. تۇرۇپ-تۇرۇپ بىلا

جوۋازچى كۆينىڭ قۇلىقىنى تۇتۇپ تولغاپ، جوۋازغا بالاڭ باسقان بولىدۇ. گاھىدا كۆينىڭ ئاستىنى قايرىپ، ئاققان ياغنى تەكشۈرۈپ كۆرىدۇ ياكى كۆپرەك ئاقسۇن دەپ تۆشۈكنى يوغىنىتىش ئۈچۈن، مىسران بىلەن چوقۇپ قويىدۇ. بۇ چاغدا جازالانغۇچى ئولتۇرالماي كېتىدۇ. مەشرەپتىكىلەر بولسا، كۈلكىدىن ئۆزلىرىنى باسالماي قىلىشىدۇ. مۇشۇ ئارقىلىق جازالانغۇچىنى گۇناھىغا توۋا قىلدۇرىدۇ.

ئىككىنچى خىلدىكى ئۈچ ئادەم رول ئالىدىغان قىسمى، چېتىشلىق ئىككى ئەيىبكارنى بىر قېتىمدا جازالاش ئۈچۈن قوللىنىدۇ. بۇنىڭدا، جازالانغۇچىنىڭ بىرى يۇقىرىقى شەكىلدە جوۋازنىڭ كۆيى بولۇپ ئولتۇرىدۇ. يەنە بىرى جوۋاز كالىسى بولۇپ، تۆت پۇتلۇق ھالدا كۆينى ئايلىنىپ چۆرۈلىدۇ. قىزىقچىلاردىن بىرى جوۋازچىنىڭ رولىنى ئېلىپ، بىر قولىدا كۆينىڭ بېشىنى قاتتىق بېسىپ تۇتۇپ تۇرۇپ، بىر قولىدا قامچىنى تۇتۇپ كالىنى ھەيدەيدۇ. كالا بولغۇچى تۆت پۇتلۇق بولۇپ ماڭماي ئىلاج قىلالمايدۇ. ئاستىلاپ قالسا، قامچا تۇتقان قولىدا مۇشتۇم ياكى شاپىلاق بىلەن سۆڭگۈچلىرىگە ئۇرۇپ قويىدۇ. بەزىدە جوۋازچى «چۇ!...» دەپ ۋارقىراپ كالىنىڭ ئارقىسىنى غىدىقلىسا، بەزىدە كۆينىڭ ئاستىنى قايرىپ قاراپ قويىدۇ ۋە ياكى ياغ تۆشۈكنى چوقۇلاپ قويىدۇ. كالىنىڭ دۆيلۈشلىرى، كۆينىڭ تولغىنىپ كېتىشلىرى مەشرەپتە شۇنداق كۈلكە پەيدا قىلىدۇكى، ھەتتا يىغلاۋاتقان ئۇششاق بالىلارمۇ، يىغىسىنى كۈلكىگە قانداق ئالماشتۇرۇۋاتقانلىقىنى سەزمەي قېلىشىدۇ. بۇنداق جازاغا ئۇچرىغانلار قىلغان قىلىقىغا شۇنداق پۇشايمان قىلىدۇكى، شۇنىڭدىن كېيىن خەمىيەتتە ۋە ئۆيۈن. مەشرەپلەردە بولسۇن، باشقىلار ئۆزلىرىگە ئۈلگە قىلىۋالغۇدەك دەرىجىدە ياۋاش، مۇلايىم، ئەدەپلىك بولۇپ كېتىدۇ. چۈنكى ئۇ، يەنە بىرەر مەشرەپتە كىشىلەر ئۇنىڭدىن قۇسۇر تېپىپ، ئالدىنقى جازانى كۆزگە ئىلمىغان دەپ تېخىمۇ ئېغىرلىتىپ جازالىشىدىن قورقىدۇ.

«سامسا يېقىش» جازاسىدا، جازالانغۇچىنى كۆتلەكچان قىلىپ

بالىكا-حالىپ، يۆكۈندۈرۈپ ئولتۇرغۇزىدۇ. بىر ئادەم ناۋاينىڭ رولىنى ئېلىپ، ئالدى بىلەن نەيبىلەنگۈچىنىڭ دومبىسىگە سۇنى قۇيۇپ قوش مۇشتۇمى بىلەن دومبىسىگە راسا ىىقاپ خېمىر ئېتىشكە باشلايدۇ. ئۇنىڭدىن كېيىن نىككى ئالقىنىنىڭ قىرىنى قىڭراق قىلىپ جازالانغۇچىنىڭ بېشىغا شىددەت بىلەن ئۇرۇپ، پىياز توغراپ، گۆش قىيما قىلىشقا باشلايدۇ.

سامسا ئوكۈش، يىقىش، قومۇرۇش باسقۇچلىرىدا جازالانغۇچىنىڭ بەدەنلىرىنى ئۇلۇپ تارتىپ، دۈمبە ۋە زاكاقلىرىغا شاپىلاق بىلەن قارسىلدىتىپ ئۇرۇپ، ئۇنى گوناھ قىلغانىغا توبىغۇزۇۋىتىدۇ.

« سۈرەتكە تارتىش » جازاسىدا، نەيبىكارنىڭ شىمىدىن باشقا كىيىملىرىنى سالدۇرۇپ، بالىداچ قىلىپ سوغۇق تامغا مەيدىسىنى چاپلاتقۇزۇپ، نىككى قولىنى كېرىپ « كىرىست » شەكلىگە كەلتۈرىدۇ. سۈرەتچى رولىنى ئالغۇچى بىر قاپاق مۇزدەك سوغۇق سۇنى كەلتۈرۈپ، نەيبىكارنىڭ دۈمبىسى تەرىپىدىن پۈركۈيدۇ. تام يۈزىمۇ ھۆل بولىدۇ. ئادەمنىڭ گەۋدىسى توسۇپ تۇرغان جايغا سۇ تەگمىگەنلىكى ئۈچۈن، تامدا ئادەمنىڭ شەكلىگە ئوخشاش ئاق سۈرەت ئوچۇق كۆرۈنگەنگە قەدەر سۇ پۈركۈشنى داۋاملاشتۇرىدۇ. بۇ جازا قىش كۈنلىرى ئېلىپ بېرىلغانلىقى ئۈچۈن، جازالانغۇچى توڭلاپ، بەزىگەكتەك تىترەپ كېتىدۇ. سۈرەتكە تارتىش ئاخىرلىشىپ مەشرەپ ئوسسۇل باسقۇچىغا كۆچكەندە نەغمىكەشلەر سۈرەتكە تارتىلغۇچىنىڭ توڭلاپ تىترەپ كەتكەن ھالىتىنى مەسخىرە قىلىپ:

نى بالام، جانىم بالام،
ئاللاغا تاپشۇردۇم سىنى.
بارچە كىسەل باسقىنىنى،
بەزگەككە تاپشۇردۇم سىنى.

دەپ قوشاق قوشۇپ غەزەل توۋلاپ، جازالانغۇچىنى تېخىمۇ جىبىلە قىلىپ، « ئۆلمەكنىڭ ئۈستىگە تەپمەك » قىلىدۇ. سۈرەتكە تارتىش جازاسىمۇ ئېغىر جازالارنىڭ بىرى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

مەشرەپنى ياراتمىغان، تەكەببۇرلۇق قىلغانلارغا « بولى مەشرەپ » جازاسى بېرىلىدۇ. بۇنىڭدىكى مەقسەت: « سەن كىشىنى ياراتمىساڭ،

ئۆزۈڭمۇ بىرىپ باققىن» دېگەن مەقسەتنى بىلدۈرىدۇ. مۇشۇ ئارقىلىق كىشىنىڭ قەدىر-قىممىتىگە يېتىش تەربىيىسى يۈرگۈزىدۇ.

ئەرزىيەت ئويۇنى ئىجتىمائىي تەرتىپ ۋە قانۇنچىلىق تەشۋىقاتى بولۇپ، دولانلىقلار دولان مەشرىپىدىكى ئويۇن ۋاستىسى بىلەن پەرزەنتلىرىنى ئەدەپ-ئەخلاقلىق، غايىلىك، ئىنتىزامچان قىلىپ تەربىيىلەيدۇ. ئويۇننىڭ كىشىلەرنى ئۆزىگە جەلب قىلىشى ۋە ئۇنىڭ تەربىيىۋى ئەھمىيىتى رول ئالغۇچىغا باغلىق بولۇپ، پېشقەدەملەرنىڭ ئىسپاتلىشىچە، ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ئىلەك كەنتىدە ئۆتكەن قادىر مەخسۇت (1901—1977) بىر ئۆمۈر دولان مەشرىپىدىكى ئەرزىيەت ئويۇندا رول ئېلىپ، خەلقنىڭ ئەڭ سۆيۈملۈك كىشىسىگە ئايلانغان. ئازادلىقتىن كېيىن، خەلقلەر ئۇنى دېھقانلار ئۇيۇشمىسىنىڭ رەئىسى قىلىپ سايلاپ، ئۆزلىرىگە رەھبەر قىلىۋالغان. مانا بۇ ھۆرمەت ئۇنىڭغا مىللىي سەنئەت سەھنىسىدىن كەلگەن.

## 5. مەشرەپ قوشاقلىرى ۋە ئۇلارنىڭ مەزمۇنلىرى

دولان مەشرىپىدە ئوقۇلىدىغان تېكىستلەرنى «مۇقام قوشاقلىرى» ۋە «يوتا (دەررە) قوشاقلىرى» دەپ ئىككىگە ئايرىش مۇمكىن.

مۇقام (غەزەل)غا سېلىنغان قوشاقلار بىلەن يوتا ئويۇنىدىكى كىشلەر ئۆزئارا ئېيتىشىدىغان قوشاقلار مەلۇم جەھەتتىن پەرقلىنىدۇ. مۇقام تېكىستلىرىنىڭ ھەممىسى دېگۈدەك يەككە قوشاقلار بولۇپ، «سىقىم» قوشاقلىرىنى ھېسابقا ئالمىغاندا، ھەرقايسىسى ئۆز ئالدىغا پارچىلاردىن ئىبارەت.

يوتا قوشاقلىرى بولسا، مۇقام تېكىستلىرى ۋە شۇنىڭغا ئوخشاش پارچىلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغاندىن باشقا، كۆپىنچە كۇپلېتلىرى ئۆزئارا مۇناسىۋەتلىك بىر يۈرۈش بولىدۇ. مەسىلەن:

قۇم تۈۋىگە ئالما كۆمدۈم،
ئالميا بولغايمۇ دەپ.

چىن كۆڭلۈمنى سىزگە بەردىم،
مېھرىبان بولغايمۇ دەپ.

مېھرىباندۇر ئۆزلىرى،
شېرىن زۇباندۇر سۆزلىرى.
بىر كېلىپ-ئىككى كېلىپ،
كۆڭلۈمنى ئالغان ئۆزلىرى.

دېگەن بېيىتتە بىر مەزمۇن ئىپادىلىنىپ، بىر بېيىت ھېسابلانسا،
ئاق تىكەن ئاپئاق تىكەن،
چۆرىسىدە گۈل بار ئىكەن.
گۈلنى ئېلىپ كۆپكە سالدىم،
كۆپتە ھاراق بار ئىكەن.

ئوڭ قولۇمغا ھاراق ئالدىم،
سول قولۇمغا سىن چىراق.
سىن چىراقتا كۆيگەندىن،
مەشرەپتە كۆيگەن ياخشىراق.

دېگەن قوشاقلار بىر يۈرۈش ئېيتىلىش ئارقىلىق مەقسەتنى ئىپادىلەيدۇ.
بەزى قوشاقچىلار پوتا ئويۇنىدا، ئوخشاش خاراكتېردىكى
بىرقانچە مىسرانى كىرىشتۈرۈپ بىر بېيىت قىلىپ ئوقۇپ:
سىم-سىم ئارىلاپ قار ياغامدۇ دەريانى بويلاپ،
ئىككى كۆزۈم يېشى بولدى يولۇڭغا قاراپ.

ئۇ مەلەڭدىن بۇ مەلەڭگە ئويناي دەپ كەلدىم،
مەيلى بارمۇ، مەيلى يوقمۇ چاغلاي دەپ كەلدىم.

مەلىسىدىن-مەلىسىگە يولى بارمىكىن،
دەرد ئاغرىقى يامان بولدى دورا بارمىكىن.

قارچىغامنى قوشلىمىغان ئاغلار قالمىدى.
سىز يارىمنى ئىزدىمىگەن باغلار قالمىدى.

ئالتاي ياتتىم، يەتتە ئاي ياتتىم مۈشكۈل زىندانىدا.
ئالتايلىغىم بىر كۈنچە يوق يارنى تاپقاندا.

ئىككى تاغ ئارىسىدا ئىرىمەيدۇ قار.
ئىرىمىسە-ئىرىمىسۇن بىر خىيالى بار.

يېشىل-يېشىل يوپۇرماقلار ياشارماي كەتتى.
كۆيۈك ئوتى يامانكەن ئۇسقانغا يەتتى.

گۈزەل باھارلار كەلدى ئېچىلغىن گۈلۈم،
يارنىڭ يېغىغا بېرىپ سايراڭ بۇلبۇلۇم.

ئۇگۇنمىكىن، ئەتىمىكىن يارىم كەلگۈدەك.
ئالتاي كۆيگەن يىراق ئوتى جاننى ئالغۇدەك.

قاتار-قاتار غاز كېلىدۇ چىمەنگە يېقىپ.
مەن يارىمغا چاي تۇتاي ئەرزىمنى ئېيتىپ.

ئىچىمىسلە، ئىچورەي شېرىن سۆز قىلىپ،
كۆيمىسىلە، كۆيدۈرەي ئېرىز جان سېتىپ.

ئاق يەردە ئات چاپتۇردۇم ئىگشىم تۈزگە.
گاھى بىلىك، گاھى بىلمەك كۆيمەن سىزگە.

ئانچە-مۇنچە بولسىمۇ قارامىسىز بىزگە.
شۇ ئوتتا ئۆلۈپ كەتسەم ئۇۋالىم سىزگە.

دەپ ئۆز مۇھەببىتىنى ئىزھار قىلىشىدۇ. مەشرەپ قوشاقلىرىدا (بۇنى
ۋە جاي ئويۇنلىرىدىكى) ئېيتىلىدىغان قوشاقلارنىڭ مەزمۇنىنى ئاساسەن
سوئال-جاۋاب تەرىقىسىدە بىر-بىرىگە ماسلىشىپ كېلىدۇ. مەسىلەن:

چىرايلىق بالىكەنسىز.
كۆيۈپ قالىدۇ دەمسىز؟
چىرايلىقتىن ئايرىلسا.
ئۆلۈپ قالىدۇ دەمسىز؟

كەتمەكچى بولۇپ قالدۇق.
يار كېتەمدىكىن بىللە.
يار كەتسە كېتەۋەرسۇن.
ئويۇن كۈلكىسى بىللە.

دېگەن مەزمۇندىكى قوشاقلارغا:

سايراڭ بۇلبۇلۇم سايراڭ.
چىنارنىڭ شاخلىرى سۇنسۇن.
يار ئايرىلمەن دەيدۇ
ئايرىلىپ كۆڭلى تىنسۇن.

ياشىمدىكى دوپپامنى،
شاماللار قايرىۋەتكەندۇر.
ئاشىق بىلەن مەشۇقنى،
خۇدايىم ئايرىۋەتكەندۇر.

ھاۋادا پارچە بۇلۇت.
يامغۇر يېغىپ ئۆتكەن يوق.
ئاشىق-مەشۇق بىر بولۇپ،
مۇرادىغا يەتكەن يوق.

دەپ جاۋاب قايتۇرغانغا ئوخشاش تەرىقىدە بولىدۇ.

دولان مەشرىپىدىكى پۇتا قوشاقلىرىنىڭ مەزمۇنى مول، ئوبرازلىق بولۇپ، ئۇنىڭ مەزمۇنلىرىدىن تارىخ، جۇغراپىيە، ئەمگەك، مۇھەببەت، تۇرمۇش، ئەنئەنە-ئەربىيە ۋە ئۆز-ئۆزىنى تەنقىد قىلىش... قاتارلىق ناھايىتى نۇرغۇن مەزمۇنلارنى كۆرگىلى بولىدۇ. بۇ، دولانلىقلارنىڭ تارىخى، ياشىغان جايلىرى، مەدەنىيىتى قاتارلىق نۇرغۇن جەھەتلەرنى يورۇتۇپ بېرىدۇ. مەسىلەن:

ئاقسۇ مەيدەلىرىگە،
خەسە كۆڭلەك مەن بولاي.
ئۆرگىلىپ بىر پۇتا ئورىسىلا،
چۆرگىلىپ تەزىم قىلاي.

ئال چوقىنەك بويلىرىڭغا،
شايى رومالىڭ بولاي.
سەن يېنىپ بولساڭ چىراق،
مەن كۆيۈپ پەرۋانە بولاي.

ئات مىنىپ سەيلىگە چىقساڭ،
قامچا دەستەڭ مەن بولاي.
ھەممە ئەلنىڭ كۆزى سىزدە،
تىل تۇمارىڭ مەن بولاي.

دېگەن بىر يۈرۈش قوشاق تېكىستلىرىدە، دولان مەشرىپىدىكى پۇتا ئويۇنىنىڭ ئوبرازى ۋە پۇتا ئويۇنى ۋاسىتىسى بىلەن ئىزھار قىلىنغان مۇھەببەتنى ئىسپاتلىسا:

چۆلمۇ چۆللەرنى كېزىپ،
كەلدىم سىزنى بىر كۆرگىلى.
باغرىڭىز قاتتىق ئىكەن،
تاس قالدىڭىز ئۆلتۈرگىلى.

دېگەن مىسرالاردا، دولانلىقلارنىڭ تارقاق ئولتۇراقلاشقان تۇرمۇش شارائىتلىرى

تەسۋىرلىنىپ، چەت-ياقا جايلاردا ياشاپ ئۆتكەنلىكى ئىپادىلەنگەن.

توپ تېرەكنىڭ تۈۋىدە،
توپ ئوينىغان قارا كۆز.
قوش تېرەكنىڭ تۈۋىدە
قوش ھەيدىگەن قارا كۆز.

ھارۋىكەرنىڭ تېگىدىن،
مەپە ئۆتەمدۇ قارا كۆز.
ئىككىمىز كۆرۈشمىسەك،
ھەپتە ئۆتەمدۇ قارا كۆز.

دېگەن بېيىتلەردە، دولان يۇرتى ئەلگىرىكى چۆل-جەزىرىلىك ھالەتتىن تەرەققىي قىلىپ ئورمانچىلىق، دېھقانچىلىق، قاتناش ئىشلىرىنىڭ راۋاجلانغانلىقىنى، جۇملىدىن ئاممىۋى مەدەنىيەت بارلىققا كېلىپ، خەلقنىڭ خاتىرجەم تۇرمۇش باسقۇچىدا ياشاۋاتقانلىقىنى ئىپادىلىگەن.

ھەشقىپىچەك يۆگىشىپتۇ،
باغدىكى جىنەستىگە.
مېنىڭ كۆڭلۈم چۈشۈپتۇ،
قاشى قارا يۇخەسىنگە.

باغدا پىشقان نا ئۈزۈمنىڭ،
نەشتە-نەشتە سۈيى بار.
مەن يېتىم بىچارىنىڭ.
سىزدىن ئۆزگە كىمى بار.

روچۇن بولسا كىشى،
قانات ياساپ ئۇچسا كىشى.
دۇنيانى بىر چۆرۈلۈپ.
ئۆز يارىنى تاپسا كىشى.

ئاشىنىڭىز قېنى خېنىم؟
ئۆلتۈرىسىز ئىڭەك تۇتۇپ.

لېكچۇدىن كۆڭلەك كىيىپ،
گۈلى قايتۇ تالادا.
ئاشنا تۇتقان خېنىملار
ئاخىر قالۇر بالادا.

باغقا قوغۇن تېرىسام،
چۈشكەن سويمىسى ئۇكدا.
ئويۇنى تولا ئويناپ،
ئىشتان قالمىدى قوكدا.

دېگەنگە ئوخشاش تەنقىد ۋە ئۆز-ئۆزىنى تەنقىد قىلىش خاراكتېرىدىكى قوشاقلار ۋە:

كۆيدۇما كۆل بولدىما
ئۇنىڭدا بۇلبۇل بولدىما
بۇ سېنىڭ ياخشى خۇيۇڭغا
ئۆلگىچە قۇل بولدۇما.

قاتارلىق قوشاقلاردا كىشىلەرنىڭ ئۆز ئارا چوڭقۇر مۇھەببىتى ئىپادىلەنگەن.

مەشرەپ قوشاقلىرى دولان خەلقىنىڭ كەچۈرمىشلىرى، تۇرمۇش ئادىتى، ھېس-تۇيغۇ ۋە ئۈمىد-ئارزۇلىرىنى، ئۆز ئارا مېھر-مۇھەببەت ياكى نەپرەتلىرىنى ئەكس ئەتتۈرۈپ بېرىدىغان بىر ئەينەك بولۇپ. مەشرەپ قوشاقلىرى ئارقىلىق دولانلىقلار ئۆزلىرىنىڭ پۈتۈن گەپ-سۆز-لىرىنى قىلالايدۇ. مەشرەپ قوشاقلىرىدىن دولانلىقلارنىڭ تارتقان دەرد-ئەلەملىرىنى، تارىخىنى، سۆيگۈ مۇھەببىتىنى، ئۆرپ-ئادەتلىرىنى، دۇنيا قاراشلىرىنى بىلگىلى بولىدۇ. مەشرەپ قوشاقلىرىنىڭ سانى چەكسىز، تۈرى كۆپ، مەزمۇنى مول بولۇپ، خەلق ئەدەبىياتىنىڭ بۇلىقى، فولكلور خەزىنىسى دېيىشكە بولىدۇ.

## 6. دولان مەشرەپ ئويۇنلىرىدىكى تەقلىد ۋە تىياتىرلار

تەقلىدچىلىك تىياتىرنىڭ ئىپادىلەش شەكلى بولۇپ، تىياتىر دېگىنىمىز — سەھنە-سورۇنلاردا تاماشىبىنلار ئۈچۈن قويۇلىدىغان ئويۇنلارنى كۆرسىتىدۇ.

تىياتىر سەنئەتنىڭ ئىپتىدائىي شەكلىدۇر، ئىپتىدائىي سەنئەت تەقلىد بىلەن بارلىققا كەلگەنىدى. كۆپ خىل قىزىقارلىق تەقلىد ئويۇنلىرى ئورگانىك بىرلىشىپ، بىر يۈرۈش مەشرەپنى شەكىللەندۈردى. مەشرەپ شۇڭلاشقا تامامەن دېگۈدەك تىياتىر-تەقلىد شەكىللىرىنىڭ بەدىئىي ئىپادىلىنىش شەكىللىرىدىن تەركىب تاپتى. كېيىنكى زامانلاردا مەشرەپ تىياتىرلىرى سەھنىلىشىپ، تەقلىد ئارقىلىق ئەكس ئەتتۈرۈلگەن زىددىيەتنىڭ خاراكتېرى، ئىپادىلەش ئۇسۇلى، تۈزۈلۈش شەكىللىرىنىڭ ئاز-كۆپلىكىگە قاراپ بىر-بىرىدىن پەرقلىنىدىغان تۈرلەرگە ئايرىلدى. مەلۇمكى، ھەرقانداق مىللەتنىڭ سەنئىتى بولىدىكەن ئۇنىڭ تىياتىرى بولىدۇ. يەرلىك ناخشا-ئۇسسۇل، ئەلنەغمە شەكىللىرى، ئويۇن تۈرلىرى، مۇزىكىسى قانداقتۇر بىر ۋەقەنى ئىپادىلەپ بېرەلىسە، ئۇ، شۇ جايدىكى خەلق ياكى مىللەتنىڭ تىياتىرى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

دولان مەشرىپى بولسا، كۆپ خىل تەقلىدچىلىكنىڭ ئورگانىك بىرلەشتۈرۈلگەن، ئۇرغۇن ۋەقەلىك سىستېمىلىق، رىتىملىق ھالدا ئارقا-ئارقىدىن مول مەزمۇن بىلەن ئىپادىلىنىدىغان سەنئەت سەھنىسى بولۇپ، ئۇنىڭدا دولانلىقلار، شۇنداقلا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تارىخىغا مۇناسىۋەتلىك ئىنتايىن مۇھىم مەزمۇنلار خەلقىنىڭ ئۆز ئارىسىدىكى پېرسوناژلارنىڭ جانلىق، كەسكىن، ئىنتايىن تەبىئىي ھالدىكى دىئالوگى ئارقىلىق ئىپادىلىنىپ، تاماشىبىنلارنى تەسىرلەندۈ-

روپ كەلدى. بولۇپمۇ، مەشرەپ تىياتىردىكى پېرسوناژلارنىڭ كۆرۈنىشى تەبىئىي، تىلى ئاممىباب، ۋەقەلىكى روشەن، مەزمۇنى ئېنىق، بىلىم بېرىش (تەسىرلەندۈرۈش) دەرىجىسى يۇقىرى بولغانلىقى ئۈچۈن، بۇ خىل سەنئەت شەكلىنى كىشىلەر قىزغىن سۆيۈپ، ئەۋلادتىن-ئەۋلادقا داۋاملاشتۇرۇش ئارقىلىق ئۆز تارىختىكى ساقلاپ قېلىشىنىڭ سىرتىدا، خەلق چۆچەكلىرى، رىۋايەت، ئەپسانىلەردىن تاللاپ، شۇنىڭغا ئاساسەن تەقلىد ئويۇنلىرىنى ئويناش ياكى ئېيتىشىش شەكلى ئارقىلىق تىياتىر مەزمۇنلىرىنى بېيىتىپ، زامانىۋى سەھنە تىياتىرلىرىنىڭ دەسلەپكى باسقۇچىنى ئورۇندىدى. سەنئەتنىڭ تەرەققىياتى دەسلەپكى ئېغىز ئەدەبىياتى باسقۇچى دەۋرىدىن ئۆتۈپ يازما ئەدەبىيات باسقۇچىغا كىرىپ، پۇختا يېزىلغان سەھنە ئەسەرلىرى ئارقىلىق ۋەقەلىكلەر ئالاھىدە تەييارلانغان سەھنىلەردە رىتىملىق بىر خىل كېيىنگەن ئارتىسلار ئارقىلىق ئىپادىلىنىدىغان بولدى. لېكىن مەشرەپ تىياتىرلىرى بولسا، ئۆزىنىڭ مىللىيلىكى، مول مەزمۇنلىرى بىلەن قەدىرلىنىپ، زامانىۋى سەھنە ئويۇنلىرى بىلەن بىر قاتاردا داۋاملىشىپ كەلدى.

دولان مەشرىپىدىكى بۇ ئويۇنلار — «ئات ئۇسسۇلى»، «تۆگە ئۇسسۇلى»، «غاز ئۇسسۇلى»، «ئېگىز بولۇڭ موللام»، «غوجالدىرىۋاق»، «ئىككى خوتۇن ئېلىپ بېرىش كومېدىيىسى» «بوۋاي بىلەن دوغۇر»، «قېرى قىزنىڭ ئەر تاللىشى»، «بوۋاي بىلەن شاپىدىخان»، «يادىشاھ بىلەن تاياخۇن» قاتارلىق ئويۇنلاردىن ئىبارەت بولۇپ، مەشرەپ سورۇنلىرىدا خەلق قىزىقچىلىرىنىڭ رول ئېلىشى ئارقىلىق ئوينىلىدۇ. بۇ ئويۇنلارنىڭ مەزمۇنلىرى ناھايىتى ئۇزاق تارىخىي ئوبرازلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بولۇپ، بۇنىڭدىن دولان مەشرىپىدىكى ئوينىلىپ كېلىۋاتقان تىياتىر-كومېدىيىلەرنىڭ بەك ئۇزاق تارىخقا ئىگە ئىكەنلىكىنى بىلگىلى بولىدۇ.

## ئات ئۇسسۇلى

بۇ ئويۇننى مەشرەپ سورۇنىدا پەقەت بىرلا كىشى ئورۇندايدۇ. ئۇ. ياغاچنى جوۋا بىلەن يىقىلاپ ئاتقا ئوخشىتىپ، ئۆزى جۇددى بىر ئادەم ئاتنى مىنىپ كېتىۋاتقاندەك شەكىلگە كىرىدۇ. ئات مىنگۈچى بىر قولىدا تىزگىننى تۇتۇپ، بىر قولىدا نەغمە رىتىمىگە ئاساسەن ئۇسسۇل ئويناپ ماڭىدۇ. ئات يېڭى كۆندۈرۈلگەن تۇسۇن قىياپەتتە بولۇپ، مەشرەپ سەھنىسىدە تۇرۇپ-تۇرۇپلا دۆيلۈپ ئادەمنى ئاتماقچى بولىدۇ. ئادەم غالىپ كېلىپ، ئاتنى يىقىلماي ئولتۇرىدۇ. ئات، تەدرىجىي ياۋاشلىشىدۇ. ئات دۆيلۈپ شىلىلاڭ ئاتقىلى تۇرغاندا نەغمىكەشلەر ئات توغرىسىدىكى تېكىستلەردىن:

ئاتىم ئويناپ سۇندۇردى،
قۇش ياشى ئىگەرىمنى.
ئەمدى ئېيتمىسام بولماس،
ئىچىمدىكى دەردىمنى.

دەپ غەزەل ئوقۇشقا باشلايدۇ.

« ئات ئۇسسۇلى » ئەسلىدە ئات كۆندۈرۈش ئۇسسۇلى بولۇپ، بۇ ئويۇندا ئىپتىدائىي دەۋرلەردىكى ياۋايى ھايۋانلارنى كۆندۈرۈپ، ئۆي ھايۋانلىرىغا ئايلاندۇرۇش ئەمگىكىنىڭ ئوبرازلىرى يارىتىلىدۇ.

## غاز ئۇسسۇلى

غاز ئۇسسۇلىنى بىر نەپەر ئارتىس ئورۇندايدۇ. ئارتىس جوۋىنى تەتۈر كىيىپ، بىر قولىغا ئورغاقنى تۇتۇپ جوۋىنىڭ يېڭىدىن ئۆتكۈزۈپ غازنىڭ بوينىدەك ئەگرى ھالەتنى شەكىللەندۈرىدۇ.

بىر پارچە قىزىل لاتىنى تۈگۈپ جۇۋىنىڭ يەڭ ئۇچىدىن چىقىرىپ، غازىنىڭ تۇمشۇقىغا ئوخشاتتى. ئاندىن كېيىن تىزلىنىپ مېڭىپ مۇزىكا رىتىمىغا تەڭكەش قىلىپ گاھىدا دومبىسىنى چوقىلاپ پىتلىنىپ قويۇپ، گاھىدا ئۇسسۇل ئويناپ كۆپچىلىكنىڭ ئالدىدىن ئۆتۈشكە باشلايدۇ. تەدرىجىي ئادەملەرگە تېخىمۇ يېقىنلىشىپ ئوينايدۇ. كىشىلەرنىڭ ئالدىدىن ئۆتۈپ كېتىۋېتىپ ئادەملەرگە بىر-بىرلەپ نەزەر سېلىپ، كىرىلىپ سەت ئولتۇرغان كىشىلەرنىڭ چاتىرىقىغا تۇمشۇقىنى سوزۇپ خىرىس قىلىپ قويىدۇ. بەزىدە كىشىلەر ئارىسىدىكى يېقىمسىز، غەلىتە كىيىنگەنلەرنىڭ قاملاشمىغان جايلىرىنى چوقۇپ قويىدۇ. غەمكىن ئولتۇرغان، ئۇگدەپ قالغانلارنىمۇ چوقۇپ، بىردەم كۈلكە پەيدا قىلغاندىن كېيىن، نىقابىنى سەھنىنىڭ ئۆزىدىلا ئېلىۋېتىپ مەيداندىن چىقىپ كېتىدۇ.

بۇ ئويۇندا، ياۋا قۇشلارنى تۇتۇپ كۆندۈرۈش بىلەن ئادەملەرگە يېقىنلاشتۇرۇپ، ئۆي قۇشلىرىغا ئايلاندۇرۇشتەك تارىخىي مەزمۇنلار ئىپادىلىنىدۇ.

## تۆگە ئۇسسۇلى

تۆگە ئۇسسۇلىدا ئۆت ئادەم رول ئالىدۇ. ئىككى ئادەم تۆگىنىڭ رولىنى ئالىدۇ. بىر ئادەم مىنىدۇ. بىر ئادەم يېتىلەيدۇ. تۆگە مۇزىكا رىتىمىغا ماسلىشىپ ئۇسسۇلغا كەلتۈرۈپ دەسسەپ ماڭىدۇ. ئۇسسۇل داۋامىدا تۆگە ئېگىزگە بويۇنداش، يەرگە تەلپۈنۈش، ئەتراپلىرىغا قاراپ جورا ئىزدەش، ئەركىنلىك ئىزدەپ مىنگۈچىنى يىقىتىشقا ئۇرۇنۇش ھەرىكىتىنى ئورۇنداش، بارا-بارا ياۋاشلاپ ئىگىسىگە مېھرىبانلىق كۆرسىتىپ، ئۇنىڭ مىنىشىگە شارائىت يارىتىپ بېرىش قاتارلىق ھەرىكەتلەرنى ئورۇندايدۇ. تۆگىچى (كارۋان) تۆگىگە مىنگەندىن كېيىن. يىراق بولغا سەپەر قىلىدۇ (بۇنى تۆگىگە مىنگۈچى ئىككى قولىقىنى تۇتۇپ تۇرۇپ مۇقام ياكى ھۆكمەت تۇۋلاش بىلەن ئىپادىلەيدۇ). ئۇنىڭ تېكىستلىرىگە:

ئايا دوستلار ئاخۇنۇمنى،
ئاق بايتالغا مىنگەشتۈردۈم.
كېچە قويۇپ قىيىن ئانامنىڭ
كۆشەكىنى سىلاشتۇردۇم.

دېگەنلەرنى سىلىپ، تاماشىبىنلارنى كۈلدۈرىدۇ. ئاساسلىقى مەسخىرە قوشاقلىرىنى كۆپرەك ئېيتىدۇ.

بۇ ئويۇننىڭ مەزمۇنىدا، تۆگە ياۋاش ھەم چىداملىق ھايۋان بولغاچقا، ئادەملەر ئۇنى ئەڭ بۇرۇن تۇتۇپ كۆندۈرۈپ، ئىپتىدائىي قاتناش ۋاستىسى قىلغانلىقى ئىپادىلىنىدۇ.

## ئېگىز بولۇڭ موللام

بۇ ئويۇن بىر كىشى تەرىپىدىن ئورۇندىلىدۇ. ئارتىس قولىغا ياغاچ تۇتۇپ، ئۇنىڭغا ئۇزۇن كىيىم كىيدۈرۈپ كۆتەرسە ئۇزىرايدىغان، پەسەيتسە قىسقىرايدىغان ھالەتنى شەكىللەندۈرىدۇ. ئۇنىڭدىن كېيىن نەغمىنىڭ رىتىمىگە ۋە غەزەل تېكىستىنىڭ مەزمۇنىغا ئاساسەن ئۇسسۇلغا چۈشىدۇ. غەزەل تېكىستلىرى بۇيرۇق شەكلىدە بولۇپ:

ئېگىز بولۇڭ موللام-ئېگىز بولۇڭ.

دېگەندە، موللام تۆپىگە ئېگىزلەپ ئىككى ئادەم بويى ئۇزىرايدۇ.

قىسقا بولۇڭ موللام-قىسقا بولۇڭ.

دېگەندە موللام بارغانسېرى قىسقىراپ پاكار ئادەم شەكلىگە كېلىدۇ. نەغمىكەشلەر نەغمە بىلەن غەزىلىنى داۋاملاشتۇرۇپ:

كۈلۈپ تۇرۇپ ئويناڭ، كۈلۈپ تۇرۇپ،
يىغلاپ تۇرۇپ ئويناڭ، يىغلاپ تۇرۇپ.
ئىچىڭىزگە تولغان دەردنى قويماي،
سۆزلەپ بېرىپ ئويناڭ سۆزلەپ تۇرۇپ.

قويماق بېرەي موللام، چايناپ بېرىڭ،
نەزىر بېرەي موللام، «دۇئا» قىپ بېرىڭ.

ياۋاش بولۇڭ موللام گېدىيىۋالماي،
ئۇسسۇل ئوينايپ موللام، ئېغناپ بېرىڭ.

دەپ، موللامغا بۇيرۇق بېرىدۇ. نەغمىگەش نېمىدېگەن بولسا، موللام شۇنى قىلىدۇ. بۇنىڭدا، موللام بىلەن نەزىرىنىڭ مۇناسىۋىتى تەسۋىرلىنىدۇ. ئۇنىڭ ھەرىكىتى ناھايىتى كۈلكىلىك بولۇپ، نەزىرىنىڭ گېپىنى ئاڭلىغان ھامان ھەممە بۇيرۇقنى ئورۇندايدۇ.

## غوجالدىرىۋاق

«غوجالدىرىۋاق» دېگەن سۆز، جۇل-جۇل كىيىملىك، جەپپىرە، جونداق دېگەن بولىدۇ. بەزىلەر بۇ ھەقتە تىل مەنىسىدىن ئېيتقاندا يۇقىرىقى جاۋابقا قوشۇلسمۇ، مەزمۇن جەھەتتىن باشقىچە قاراشتا بولۇپ، «غوجالدىرىۋاق» دېگەن «خوجا بولاي دېسەڭ جاندارمالنى باق» دېگەن سۆزدىن كېلىپ چىققان، مال باققۇچىنىڭ تەقى-تۇرقى غوجالدىرىۋاق بولۇپ كەتكەنلىكى ئۈچۈن، ئاۋۋالقى نام ئىستېمالدىن قېلىپ چارۋىچىنىڭ تۇرمۇشىغا ئىنتايىن باب كېلىدىغان «غوجالدىرىۋاق» دېگەن نام مۇقىملىشىپ قالغان دېگەن قاراشتا بولۇپ كەلگەن. مېنىڭچە يۇقىرىقى ھەر ئىككى نام مەزمۇن ۋە شەكىل جەھەتتىن بىر-بىرىنى تولۇقلايدۇ. بۇ ناملارنى بىرلەشتۈرۈپ تەھلىل قىلغاندىلا، غوجالدىرىۋاق ئۇسسۇلىنىڭ مەنبەسى ۋە مەزمۇنىنى تېخىمۇ ئېنىق بىلگىلى بولىدۇ.

غوجالدىرىۋاق ئۇسسۇلى چارۋىچىلىق ئۇسسۇلى بولۇپ، ئۇيغۇر رايونلىرىغا كەڭ تارقالغان بىلەن، ئەسلىدە بۇ ئۇسسۇل دولانلىقلار تەرىپىدىن ئىجاد قىلىنغان. غوجالدىرىۋاق ئۇسسۇلىنىڭ ئۆزىگە خاس مەخسۇس ناخشا تېكىستلىرى بار. ئۇنىڭ مەزمۇنلىرى بۇ ئۇسسۇلنىڭ دولانلىقلار تەرىپىدىن ئىجاد قىلىنغانلىقىنى شەك-شۈبھىسىز ئىسپاتلاپ تۇرىدۇ. شەكىل جەھەتتىن رول ئالغۇچى كىشى تۇماق ۋە جۇۋىنى تەتۈر كىيىپ، جاڭگالدا يۈرۈپ چاتقاللىقتا كىيىملىرى جۇل-جۇل

يىرتىلىپ كەتكەن مالچى قىياپىتىگە كىرىدۇ. بەللىرىنى شوينىدا باغلاپ، بىر يېنىغا سۇ ئالىدىغان قاپاقنى، بىر يېنىغا تاماق يەيدىغان چۆچىكىنى ئاسىدۇ. قولىغا مالچىغا ئوخشىتىپ بىر ھاسىنى ئالىدۇ. ئاندىن كېيىن ئۇ، نەغمە رىتىمىگە ئاساسەن ئۇسسۇلغا چۈشىدۇ. نەغمىكەشلەر غوجالدىرىۋاق پەدىسىگە نەغمە باشلاپ:

غوجالدىرىۋاققا-غوجالدىرىۋاق،
بىر ئېشىزنى تېرىساڭ بىر ئېشىزى ئاق.
كەينىڭگە باقماي ئالدىڭغا باق،
ئەللىك-ئاتمىش قوي ئېلىپ يەكەن دەرياسىدا باق.

غوجالدىرىۋاققا-غوجالدىرىۋاق،
قىرىغاندا چوكان ئېلىپ كىندىكىڭگە ياق.
ئارقاڭغا باقماي ئالدىڭغا باق،
بار يۈلۈڭغا قوي ئېلىپ يەكەن دەرياسىدا باق.

غوجالدىرىۋاققا-غوجالدىرىۋاق،
قىرىغاندا قىز ئالساڭ تېنىڭ بولۇر ساق.
قىرىسىغا يولۇقساڭ تاشلاپ قېچىپ باق،
قويلىرىڭنى ئاپىرىپ يەكەن دەرياسىدا باق.

دېگەن مەزمۇندا بىر يۈرۈش ناھايىتى كۆپ تېكىستلەرنى ئوقۇيدۇ. بۇ تېكىستلەرنىڭ مەزمۇنلىرىدا، دولانلىقلار ياشاپ ئۆتكەن قەدىمكى دىيارنىڭ جۇغراپىيىلىك نامى ۋە ئۇنىڭ ئىجتىمائىي ئەۋزەللىكى، دېھقانچىلىق ۋە چارۋىچىلىق قاتارلىق ئىشلەپچىقىرىش مۇناسىۋىتى، ئەمگەك ۋە ئىجتىمائىي تارىخىي ھادىسىلەر روشەن ئىپادىلەنگەن.

دولانلىقلار قەدىمكى زامانلاردا يەكەن دەرياسى قاتارلىق دەريالارنىڭ كەلكۈن سۇلىرىدىن پايدىلىنىپ دېھقانچىلىق ۋە چارۋىچىلىق ئەمگىكى بىلەن شۇغۇللىناتتى. بۇ جايلارنىڭ جۇغراپىيىلىك ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن. پات-پات قۇرغاقچىلىق ئاپىتى يۈز بېرىپ

تۇراتتى. مۇشۇنداق تۇرمۇش شارائىتىدا چارۋىچىلىق بىلەن شۇغۇللىنىش پايدىلىق ئىدى. يەكەن دەريا ۋادىسى چارۋا بېقىشقا ئەڭ ئەپلىك، پايانسىز يايلاق بولغاچقا، غەزەل تېكىستىدە، يەر تېرىش مۇمكىن بولمىغاندا مال بېقىش بىلەن شۇغۇللىنىشنىڭ ياخشى تۇرمۇش يولى ئىكەنلىكى، ھوشيارلىق، خاتىرجەملىك، تۇرمۇش لەززىتى قاتارلىقلار تەسۋىرلەنگەن.

«غوجالدىر ئۇاق» تېكىستىدە تەسۋىرلەنگەن بۇ جايلار ھەقىقەتەنمۇ چارۋىچىلىققا ناھايىتى باب جايلار بولۇپ، ھازىرغا قەدەر يەكەن دەرياسىنىڭ ۋادىلىرى دولان رايونلىرىدىن ئاۋات. مارالبېشى ناھىيىلىرىنىڭ ئىلكىدە مۇھىم چارۋىچىلىق رايونى بولۇپ كەلمەكتە.

## بوۋاي بىلەن دوغۇر

بۇ ئويۇن بىر گۇرۇپپا ياكى ئۇنىڭدىنمۇ كۆپرەك كىشىلەر رول ئالىدىغان سىستېمىلىق خەلق تىياتىرىدىن ئىبارەت بولۇپ، خەلق رىۋايىتى ئاساسىدا ئويلىنىدۇ. ئۇنىڭ مەزمۇنى توغرىسىدا رىۋايەت قىلىنىشىچە، قەدىمكى زامانلاردا بىر بوۋاي بىلەن مومايىنىڭ پەقەت بىرلا ئوغلى بار ئىكەن. كۈنلەرنىڭ بىرىدە ئۇلارنىڭ ئوغلى ئۆيدىن كۆڭلى ئاغرىپ ئىز-دېرەكسىز يوقاپ كېتىپتۇ. ئەر-خوتۇن ئىككىسى ئوغلىنىڭ پىراقىدا يىغلاپ يۈرۈپ بارمىغان يېرى قالماپتۇ. كۈندىن-كۈن ئۆتۈپ، ئايدىن-ئاي، يىلدىن-يىل ئۆتۈپ، بۇلار قېرىپ، بىر جۈپ بوۋاي بىلەن مومايغا ئايلىنىپ كېتىپتۇ. شۇنداقتىمۇ ئىزدەشنى داۋاملاشتۇرۇپ كېتىۋاتسا، بىر يەردە نەغمە-ناۋانىڭ ئاۋازى ئاڭلىنىپتۇ. قارىسا بۇ، دولانلىقلارنىڭ شەھىرى ئىكەن. بوۋاي بىلەن موماي «ئوغلىمىز نەغمە ساداسى كەلگەن جايدا بارمىكىن» دەپ ئويلاپ ئۇ يەرگە بارسا، بىر ئۆيدە مەشرەپ بولۇۋېتىپتۇ. بۇلار «ئەسسالامۇ ئەلەيكۇم» دەپ مەشرەپكە كىرىپ، كۆپچىلىكتىن:

— جامائەت، مېنىڭ بىر ئوغلۇم يوقاپ كېتىۋىدى، ئاراڭلارغا كىرىپ قالدىمىكىن، — دەپ سورىغانىكەن، كۆپچىلىك ئۇنىڭغا ئوغلىنى كۆرسىتىپ قويۇپتۇ. بوۋاي خۇشاللىقىدا ئوغلى بىلەن قۇچاقلىشىپ كۆرۈشۈپتۇ. موماي بىلەن بوۋاي دۇمچىيىپ يۈرۈپ ئۇسسۇل ئويناپ تەنتەنە قىپتۇ.

«بوۋاي بىلەن دوغور» ئۇسسۇلىدا مۇشۇ چۆچەك سەھنىلەشتۈرۈلگەن بولۇپ، بىر كىشى ئۆزىگە گىرىم قىلىپ، دۇمچىيىپ كەتكەن قېرى بوۋاي شەكلىگە كىرىدۇ. يەنە بىر ئەر، ئايالچە كىيىم كىيىپ دۇمچەك قېرى مومايىنىڭ شەكلىگە كىرىدۇ. تاماشىبىنلار ئۇلاردىن بىخەۋەر مەشرەپ ئوينىغىلى ئولتۇرغاندا تۇيۇقسىزلا ئىشىكتىن بىر بوۋاي بىلەن موماي كىرىپ كېلىدۇ. بوۋاي كۆپچىلىككە مۇراجىئەت قىلىپ:

— ۋاي جامائەت! مەن بولسام ناھايىتى يىراق شەھەردىن كەلدىم. بىر ئوغلۇم بار ئىدى، ئۆيدىن يامانلاپ چىقىپ كەتتى، ئاراڭلارغا كەلدىمىكىن دەپ ئىزدەپ كېلىۋىدىم! — دەيدۇ، يەنە بىر نەپەر رول ئالغۇچى كۆپچىلىكنىڭ ئارىسىغا كىرىپ ئولتۇرۇپ:

— ئۆزىڭىز نەدىن كەلدىڭىز؟ — دەيدۇ. بوۋاي:

— بۇخارادىن — دەپ جاۋاب بېرىدۇ. سورىغۇچى:

— بۇخارادا قوناق قانداق باش ئالىدۇ، كېۋەز قانداق ئېچىلىدۇ؟ — دەپ سورايدۇ. بوۋاي ئۇنىڭغا قوناقنىڭ بېشى بىلەن كېۋەزنىڭ ئېچىلىشىنى مەلۇم ئوخشىتىپ ئارقىلىق جاۋاب بېرىپ، مەشرەپتە قاتتىق كۈلكە پەيدا قىلىۋېتىدۇ.

بوۋايدىن:

— ئوغلىڭىزنىڭ ئىسمى نېمە؟ — دەپ سورايدۇ.

بوۋاي:

— ئوغلۇمنىڭ ئېتى «دوغور» ئىدى — دەيدۇ.

— ئۇنداق بولسا، نوۋلاپ بېقىڭ — دېگەندىن كېيىن، بوۋاي قولىقىنى تۇتۇپ تۇرۇپ:

— ۋاي! ... ئوغلۇم دوغور ... — دەپ ئىككى-ئۈچ قېتىم جېنىنىڭ

بارىچە تونۇلايدۇ. بىركەمدە يەنە بىر رول ئالغۇچى بىر بولۇكىدىن قوپۇپ:

— ۋاي ئاتا، مانا مەن — دەپ يۈگۈرۈپ كېلىپ، بوۋاي بىلەن قۇچاقلىشىپ كۆرۈشۈپ، ئىككى يانغا قايرىلىپ، سەكرەپ، چۆرگىلەپ ئۇسسۇل ئويناشقا باشلايدۇ. ئۇسسۇلدىن كېيىن بوۋاي ئوغلىغا قاپىيىلىك، بىرقەدەر يالىڭاچ سۆزلەر بىلەن نەسىھەت قىلىپ، سورۇندا قاتتىق كۈلكە پەيدا قىلىدۇ. ئارقىدىن بوۋاي بىلەن موماي ئۇسسۇلغا چۈشۈپ، دولان مەشرىپىنىڭ ئالدىنقى باسقۇچلىرىنى ئوينىمايلا ئاخىرىدىكى «سىيرىلما» باسقۇچىنى ئويناپ، ئۆز خۇشاللىقلىرىنى بىلدۈرىدۇ. ئۇندىن كېيىن بوۋاي بىلەن موماي كۆيۈملۈك بىلەن خۇشلىشىپ چىقىپ كېتىدۇ.

## بوۋاي بىلەن شاپىدىخان

بۇ ئويۇندا ئۈچ ئادەم رول ئالىدۇ. بۇلاردىن بىرى ئاياللىچە كىيىم كىيىپ ياسىنىدۇ. ئويۇننىڭ مەزمۇنى خەلق چۆچەكلىرىنى ئاساس قىلغان بولۇپ، بىر قېرى بوۋاي ناھايىتى گۈزەل بىر قىزنى خوتۇنلۇققا ئالىدۇ. بوۋاي خوتۇننى باشلاپ بىر مەرىكىگە ئاپارسا، بۇ خوتۇنغا باشقىلارنىڭ كۆزى چۈشۈپ، ئېلىپ قاچىدۇ. بوۋاي ئاجىزلىقىدا ھېچ ئىشقا قادىرلىق يەتمەي يىغلاپ يۈرگەندە، كۆپچىلىك ئۇنىڭغا ھەمكارلىشىپ، خوتۇننى تېپىپ بېرىدۇ. ئەر-خوتۇن بىر يەرگە جەم بولغاندىن كېيىن، خۇشاللىقتا مۇرىسىنى-مۇرىسىگە تىرەپ ئۇسسۇلغا چۈشىدۇ.

## ئىككى خوتۇن ئېلىپ بېرىش

بۇ ئويۇندا ئۈچ ئادەم رول ئالىدۇ. ئىككى كىشى ئاياللىچە كىيىنىدۇ، بىر ئەر كىشى ئەخلاقسىز، خوتۇنپەرەس، شاللاق بىر

ئادەمنىڭ رولىنى ئالىدۇ. ئۇ ئادەم ئاچكۆزلىكىدىن بىر قېتىمدا ئىككى خوتۇن ئالىدۇ. بۇ خوتۇنلارنىڭ مىجەزىمۇ ئېرىگە ئوخشاش بولۇپ، ئىككى خوتۇن بىر ئەرنى تالىشىشقا باشلايدۇ. خوتۇنلار ئەرنى تالىشىش داۋامىدا ئەرنىڭ قەيىرى كەلسە شۇ يەردىن تۇتۇپ ئۆزىگە تارتىپ، ئەرنى ئىككى خوتۇن ئالغانغا تويغۇزۇۋېتىدۇ. بۇ ئارقىلىق يامان ئادەتلەرگە قاتتىق زەربە بېرىدۇ.

## باخشى بىلەن كېسەل

بۇ ئويۇن بىر باخشى، بىر كېسەل، ئۈچ دايكەش جەمئىي بەش رول ئالغۇچى تەرىپىدىن ئورۇندىلىدۇ. بۇلارنىڭ ھەممىسى ئەرلەر بولۇپ، بىرى ئاياللچە كىيىنىپ، كېسەلنىڭ رولىنى ئالىدۇ. تەييارلىق پۈتكەندىن كېيىن، بىر ئال ئارغامچىنى يەردىن تورۇسقا تارتىپ تۇغ قىلىدۇ. كېسەل بولغۇچى كىشى تۇغنى تۇتۇپ، پىرە ئويۇنىدىكى كېسەللەر قىلىدىغان ھەرىكەتلەرنىڭ ھەممىسىنى ئەينەن دورايدۇ. باخشى بولغۇچى كىشى كېسەلگە دۇئا ئوقۇشقا، جىنلارنى چاقىرىشقا، ئۇيى تۇتۇپ باغلاشقا باشلايدۇ. ئۇ خەنجىرنى كېسەلنىڭ ئۇ يەر-بۇ يېرىگە ۋە مۇھىم يەرلىرىگە چوقۇپ، ئوسال قىلىقلارنى قىلىشقا باشلايدۇ. كېسەل خوتۇنمۇ باخشىنىڭ ھەرىكىتىگە ماسلىشىپ قاش-كۆزلىرىنى ئويىنىتىشقا باشلايدۇ. بۇ چاغدا دايكەشلەر غەزەلگە خەلق قوشاقلىرىدىن:

باخشىنىڭ قولىدا تۇتقان
قەلەي پىچاق-خەنجەرى بار.
تارتىدۇ تامغا زىيانداش،
كۆڭلىدە بىر خىيالى بار.

ئەجەپمۇ تولا ئىكەن
باخشىلارنىڭ پىرىسى.

پېرى قىلدۇرغان خېنىمنىڭ،
كېچىسى بار ھېلىسى.

كېسەلگە شىپا دەيدۇ،
باخشى قىلغان پېرىنى.
باغلايدۇ زىياندا شىنى،
ئۇخلىتىدۇ ئېرىنى.

پېرە قىلدۇرغان خېنىملار
يامىشىۋاپتۇ جىگدىگە.
باخشى خەنجەر تەگلىگەندە
چاپلىشىۋاپتۇ ئېرىگە.

ئاق ئۆچكىنىڭ تېرىسى.
كۆك ئۆچكىنىڭ تېرىسى.
نېمە ئۈچۈن يوقالمايدۇ،
باخشى كاپىر پېرىسى.

باخشى تۇتمەن دەيدۇ
ئادەم تېنىدە جىننى.
ئايەتنى تەتۈر ئوقۇپ
بۇزىۋاتىدۇ دىننى.

باخشىلارنىڭ ئايىتى
شامەن-شۇمەن ئەرىمى.
كېسەل بىلەن ئىشى يوق،
ئاق تەڭگىدە جېدىلى.

دېگەن تېكىستلەرنى سېلىپ، باخشى بىلەن كېسەل بولۇۋالغان

خوتۇنلارنىڭ ھىيلە-مىكىرلىرىنى، ئېرىنىڭ ئەخمەقلىقىنى قاتتىق تەنقىد قىلىپ، يۈز بېرىدىغان ئىشلارنى پاش قىلىدۇ. بۇ ئويۇندا ئىپتىلىدىغان غەزەل تېكىستلىرى مەزمۇنلۇق، ئاڭلاشقا قىزىقارلىق، ھەرىكەتلىرى كۆلكىلىك بولۇپ، كىشىلەرگە تەربىيىۋى رول ئوينايدۇ.

## «شاھ بىلەن تاياخۇن»

بۇ ئويۇن مارالبېشى ناھىيىسىدە كەڭ تارقالغان بولۇپ، ئىككى-ئۈچ ئادەم رول ئالىدۇ. بۇلاردىن بىرى پادىشاھ، بىرى چاپارمەن، بىرى يوقىرا بولىدۇ. پادىشاھ يوقىرادىن سوئال سورايدۇ. چاپارمەن قولىغا بىر تال تاياقنى ئېلىپ، تاياخۇن جاۋاب بېرەلمىسە ئۇرۇش ئۈچۈن دېۋەيلەپ تۇرىدۇ ۋە پادىشاھنىڭ ھەر بىر سوئالىنىڭ ئاخىرىدا «دوس! ...» دەپ، «دوس» تارتىپ بېرىدۇ. سوئال-جاۋابلار مۇنداق تەرىقىدە بولىدۇ:

پادىشاھ:

— تاياخۇن! — دەپ تووۋلايدۇ. تاياخۇن:

— خوش، — دەپ شاھنىڭ ئالدىغا كېلىپ، ئۆرە تۇرىدۇ. پادىشاھ:

— مەن سەندىن سوئال سورايمەن، جاۋاب بېرەلەمسەن؟ — دەپ سورايدۇ. تاياخۇن:

— تەخسىر، ئاشۇر ئۆيتىمەن — دەپ جىم تۇرىدۇ. پادىشاھ سوئالىنى داۋاملاشتۇرىدۇ:

ئالتە كەيتەرگە يەتتە كوۋۈك،
يازدا ياتقانغا قىشتا ئۈۋۈك.
يازدا ئىشلىگەنىنىڭ تۈگمەس ئىشى.
سايىدا ئۇخلىغانىنىڭ ئىچىنۇر...

دېگەنىنىڭ مەنىسى نېمە؟ (كۆلكە)

تاياخۇن:

يازدا ئىشلىسەڭ قىشتا چىشلەيسەن،
يازدا ئۇخلىساڭ يالڭاچ قىشلايسەن.

دېگەن بولىدۇ.

پادىشاھ:

ھەر ئادەم «ھە» دېمىگىچە «ھە» دېيەلمەس،
قابىقان-تۇزاق قويمىغىچە قىرغاۋۇل تۇتقان بېيەلمەس،
مۇشۇ كۈنىنىڭ قىزلىرى تۇزلەڭلىكتە سىيەلمەس،
دېگەن نېمىنى بىلدۈرىدۇ؟ (كۆلكە)

تاياخۇن:

— ھەر ئىشنى قىلمىغىچە قىلغىلى بولماس،
چارە-تەدبىر بولمىسا راھەت كۆرەلمەس.
كالتە كۆڭلەك قىزلارغا ھەرگىز ياراشماس،
تۈزلەڭ ياكى سايلىقتا سىيگىلى، بولماس

دېمەكتۇر.

پادىشاھ:

— ئوغۇل بالا تۇغۇلۇپ، ئوندا ئوغلاق، يىگىرمىدە تۈلكە، ئوتتۇزدا بۆرە، قىرىقتا يولۋاس، ئەللىكتە توختا، ئاتمىشتا نۇختا، دېگەنىنىڭ مەنىسى نېمە؟

تاياخۇن:

— ئوغۇل بالا ئونغا كىرگەندە ھەرقانداق كىشىنىڭ مەستلىكىنى كەلتۈرگىدەك ئوماقلىشىدۇ. يىگىرمىگە كىرگەندە قىزلارنىڭ مەستلىكىنى كەلتۈرىدۇ. ئوتتۇزغا كىرگەندە، كۈچ-قۇۋۋەتكە تولىدۇ. قىرىق ياشقا تولغاندا يولۋاستەك كۈچلۈنۈپ. تۈتقانىنى نەرسىنى قومۇرۇۋالىدۇ. ئەللىككە كىرگەندە ئۆزىنى توختىتىپ، ھەر ئىشنى ئويدان ئويلاپ، پۇختا قىلىدىغان بولىدۇ. ئاتمىشقا كىرگەندە ئىبادەتكە قەدەم قويۇپ، ساقال-بۇرۇتنى قويۇۋېتىدۇ. ساقال-بۇرۇت ئېغىزىنى نۇختىلاپ، ئېغىزنى تىزگىنلەيدۇ — دەپ جاۋاب بېرىدۇ.

پادىشاھ:

— ئۆلۈپ ئولتۇر، كۆلۈپ ئولتۇر؛ ئۆلۈپمۇ ئولتۇرالمىساڭ، كۆلۈپمۇ ئولتۇرالمىساڭ، ئىككام ئەللىك يەرگە دوڭغايتۇ، دېگەن نېمە؟ —

دەپ سورايدۇ. تاياخۇن جاۋاب بېرىپ:

— ئى ئۇلۇغ شاھىم، ئۆزلىرىدەك ئابرويلۇق، بىر جۈپ ئاخۇنۇم سەپەرگە چىقىپ كۈنلەرنىڭ بىرىدە مارالبېشىدەك چوڭ بىر شەھەرگە كېلىپ كېتىۋاتسا نەرىتى قىستاپ كېتىپتۇ-دە. خالاغا كىرىپتۇ. ئىشى پۈتكەندە قارىسا، ئىشتىنجا چالمىسى ئالماي كىرگەنىكەن، بىر نەرسە تاپالماپتۇ. ئاخىر ئامالسىزلىقتىن ئىشتىنجا چالمىسى ئىزدەپ خالادىن چىقىپ ئىككى كەم ئەللىك يەرگىچە دوڭغۇيۇپتۇ — دېيىشى بىلەن مەشرەپتە قاتتىق كۈلكە پەيدا قىلىدۇ. پادىشاھ بۇنىڭدىنمۇ تاياخۇننى گەپتە چۈشۈرەلمىگەندىن كېيىن، سوئالنى يەنە داۋاملاشتۇرۇپ سوراشقا باشلايدۇ:

— تاياخۇن!

— خوش.

— بېشىڭىزدا نېمە بار؟

— تاجى دۆلەت بار.

— كۆزىڭىزدە نېمە بار؟

— گۆھىرى زىننەت.

— ئاغزىڭىزدا نېمە بار؟

— كەلىمە شاھادەت.

— قولىڭىزدا نېمە بار؟

— پايى خىزمەت.

— ... دا نېمە بار؟

— پاسكىنا ئىللەت.

بۇ چاغدا مەشرەپتە قاتتىق كۈلكە پەيدا بولىدۇ.

«شاھ بىلەن تاياخۇن» ئويۇنىنىڭ سوئال-جاۋابلىرىدىكى پىكىرلەر ئىنتايىن مول مەزمۇنغا ئىگە بولۇپ، ھورۇنلۇقنى تەنقىدلەپ، ئەمگەكچان بولۇشنى تەشەببۇس قىلىدۇ ھەمدە ئادەملەرنىڭ ئۆزىنى قەدىرلىشىنى، نومۇسىنى چۈشىنىشىنى، ئىش-ھەرىكەتتە

جۈرئەتلىك بولۇشنى، چارە-تەدبىرلىك بولۇپ، تۇرمۇشتا خاتىرجەم ئۆتۈشنى قولغا كەلتۈرۈشنى تەشۋىق قىلىدۇ. تۇرمۇشتىكى چاكىنا ئادەتلەرنى قاتتىق مازاق قىلىدۇ. پادىشاھنىڭ سوئاللىرىغا تاياخۇندىن ئىبارەت ئاددىي خەلق ۋەكىلى بولغان يۇقىرىلار بىرسوئالزى كەسكىن جاۋاب بېرىپ، خەلقنىڭ ئەقىل-پاراسىتىنى نامايان قىلىدۇ.

## قورچاق ئويۇنى

بۇ ئويۇن مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئاۋات بازىرىدا ساقلىنىپ كەلگەن. ئۈچ ئادەم رول ئالىدۇ. مەزمۇنى «قېرى قىزنىڭ ئەر تاللىشى» دىن ئىبارەت بولۇپ، خەلق ماقال-تەمسىللىرىدىن: «قىز قېرىسا قازى بولۇر. كىملا كەلسە رازى بولۇر» دېگەنگە ئاساسەن تەييارلانغان.

بۇ ئويۇندا بىر كىشىنى ياتقۇزۇپ پۇتىغا قىزنىڭ كىيىملىرىنى كىيدۈرۈپ قورچاق ياسايدۇ. بۇ قورچاق قىزنىڭ رولىنى ئالىدۇ. ئىككى يىگىت ئىككى تەرەپكە ئۆتۈپ، قىزدىن سوئال سوراشقا باشلايدۇ. سوئالنىڭ مەزمۇنى:

— ئەرگە تېگەمسىز؟

— تېگىمەن.

— كىمگە تېگىسىز؟

— كىم كەلسە شۇنىڭغا تېگىمەن — دەپ بىر تۇرۇپ ئوڭ تەرەپتىكى يىگىتنىڭ كۆزىگە. بىر تۇرۇپ سول تەرەپتىكى يىگىتنىڭ كۆزىگە تەلپۈنىدۇ. بۇ ئىشتىن ھەر ئىككى يىگىتنىڭ رايى يېنىپ، كەتمەكچى بولىدۇ. بۇ چاغدا قېرى قىز جىنىنىڭ بارىچە ۋارقىراپ:

— ساڭىمۇ تېگىمەن (ئوڭ تەرەپنى كۆرسىتىدۇ)، ساڭىمۇ تېگىمەن (سول تەرەپنى كۆرسىتىدۇ)، دەپ ھەر ئىككىسىگە تېگىشكە رازىلىق بىلدۈرىدۇ. بۇنى كۆرگەن يىگىتلەرنىڭ كەيپى

ئۆچۈپ، قايتماقچى بولۇپ تۇرۇشىغا، قىز قولىنى شۇنداق ئۆزارتىپلا بىر يىگىتنىڭ بوينىغا گىرە سېلىۋالىدۇ-دە، جىبىننىڭ بارىچە توۋلاپ:

— نەگە بارىسەن، ساڭا تېگىمەن، قورسىقىمدا بالام بار دادىسى سەن — دەپ ئېسىلىۋالىدۇ. بۇنى ئاڭلاپ بىچارە يىگىت قورققىنىدىن نېمە دېيىشىنى بىلەلمەي، شۇ جايدىلا ئولتۇرۇپ قالىدۇ. بۇنىڭ بىلەن ئىجتىمائىي ئەخلاقتىكى ناچار ئىللەتلەرگە جانلىق ھەرىكەت بىلەن تەنقىد بېرىدۇ. بۇ ئويۇن مەشرەپتە ھەم كۈلكە پەيدا قىلىدۇ ھەم ئادەملەرگە تەربىيە كۆرسىتىدۇ. بۇلاردىن باشقا، ھەر قايسى جايلاردا، شۇ جاينىڭ ئۆرپ-ئادىتى، مىللىي ئالاھىدىلىكى ۋە يەرلىك ۋەقەلىكلەرگە ئاساسەن مەشرەپ سورۇنىدا ئويناپ كەلگەن ئويۇن شەكىللىرى بار. بىر كىشى تەرىپىدىن ئورۇندىلىدىغان «خەت ئوقۇش» ئويۇنى دەيدىغان بىر ئويۇنمۇ داۋاملىشىپ كەلگەن. بۇ ئويۇندا «خەت ئوقۇغۇچى» مەشرەپ سورۇنىنىڭ ئوتتۇرىغا كىرىپ ئۆرە تۇرۇپ، بىلىدىكى بەلباغنى يېشىپ قېتىنى ئېچىپ تۇرۇپ، ئۆزى توقۇغان ياكى يادلىۋالغان قوشاقلىرىنى ئوقۇشقا باشلايدۇ. ھېچ بولمىغاندا قوشاقنىڭ سانى 100 كۇپلېتتىن ئاشىدۇ. ئۇنىڭ مەزمۇنى كۆپ خىل بولۇپ، جەمئىيەتتىكى ئېزىش-ئېزىلىش، ساختىپەزلىك-كاززاپ-لىق، سەممىيەتسىزلىك، جازانىخورلۇق، پارىخورلۇق، ئەخلاقسىزلىق، بۇزۇقلۇق قاتارلىقلارنى قوشاق بىلەن ئىپادىلەپ، يامان ئىش، يامان ھەرىكەتلەرنى قاتتىق قامچىلايدۇ. قوشاق مەزمۇنلىرى شۇ مەھەللە ياكى شۇ يۇرتتىكى يۈز بېرىۋاتقان ئىشلارغا ناھايىتى ئوخشاپ كەتكەنلىكى ئۈچۈن، بۇنىڭ تەربىيىۋى ئەھمىيىتى ئىنتايىن زور بولىدۇ. كىشىلەر ئۇنىڭ ئوقۇغان قوشاقلىرىنى قىزىقىپ ئاڭلاشتىن باشقا، يادلىۋالىدۇ. خەت ئوقۇش قوشاقلىرى پات پۇرسەتتە خەلق ئىچىگە تارقىلىپ، خەلق فولكلور خەزىنىسىنى بېيىتىدۇ.

« خەت ئوقۇش» ئويۇنغا ماھىر ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ئايكۆل كەنتىدە ئىمىن موللام دېگەن بىر كىشى ئۆتكەن (1870—1945) بولۇپ، ئۇ، مەشرەپلەردە « خەت ئوقۇش» ئويۇنىدا رول ئېلىپ، ئۆچمەس نام قالدۇرغان. ئۇنىڭ قوشاقلىرى خەلق ئىچىگە كەڭ تارقالغان بولۇپ، ئۇنىڭ قوشاقلىرىنىڭ بىر قىسمى ھازىرغا قەدەر « خەت ئوقۇش» ئويۇنىدا ئۆرنەك بولۇپ كەلگەن.

دولان مەشرىپى ھەرقايسى جايلارنىڭ ئۆز ئالاھىدىلىكىگە ئاساسەن بۇنىڭدىنمۇ كۆپ كومېدىيىلىك ئويۇنلارنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ. تېخى قېزىپ تېپىلمىغان ئەڭ ئەھمىيەتلىك سەنئەت شەكىللىرىنىڭ بولۇشىدا شەك يوق. خىلمۇخىل تەقلىد ئويۇنلارمۇ ئاز ئەمەس.

دولان مەشرىپىدە ئوينىلىدىغان بۇ ئويۇنلار ناھايىتى ئۇزاق تارىخقا ئىگە بولۇپ، دولان مەشرىپىدىكى كومېدىيىلىك ئويۇنلار ھازىرقى زامانىۋى تىياتىرلارنىڭ بارلىققا كېلىشىگە ئاساس ياراتقان. مەشرەپ ئويۇنلىرى خەلقنىڭ ئۆزلىرى تەرىپىدىن ناھايىتى ئاددىي ئۇسۇل بىلەن ئوينالسىمۇ، مەخسۇس كىيىملەرنى كىيىپ، گرىم قىلىپ، تەييارلانغان سەھنىلەردە ئوينالغان بەزى ئويۇنلاردىن ھەرگىز كەم قالمايدۇ. ئويۇننىڭ دراماتىك دىئالوگى ئاساسىي جەھەتتىن بىر-بىرى بىلەن ئوخشاش.

دولان مەشرىپىدىكى تەقلىد، تىياتىرلارنى دولان مەشرىپىنىڭ يۇقىرى باسقۇچقا كۆتۈرۈلۈشى دەپ ئېيتىش مۇمكىن.



# بەشىنچى باب

# دولان مۇقامچىلىرى

دولان مۇقامچىلىرى دولان مۇقاملىرىنى ساقلاپ كەلگۈچىلەر، داۋاملاشتۇرغۇچىلار ۋە تارقاتقۇچىلاردۇر. ئۇلار ئەجدادلارغا ۋارىسلىق قىلىپ، قاتىلامۇ قاتلام ئۆگىنىپ ھەم تارقىتىش ئارقىلىق كلاسسىك مۇزىكىمىز ئون ئىككى مۇقامنىڭ دۇنياغا كېلىشى ئۈچۈن مۇھىم تۆھپىلەرنى قوشقان. لېكىن دەۋرنىڭ ئۆتۈشى بىلەن دولان مۇقامچىلىرىدىمۇ مەلۇم ئۆزگىرىشلەر بولغان. بۇنداق ئۆزگىرىش دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىدا بولغانلىقى ئۈچۈن. ھەر بىر رايوندىكى ساقلىنىش ئەھۋالىغا ئاساسەن مۇقامچىلارمۇ شۇنىڭ لايىقىدا قالغان. بەزى رايونلاردا دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى ۋە مۇقامچىلار تۈگەش يولىغا يۈزلەنگەن. ئالايلۇق، ئاۋات ناھىيىسى دولانلىقلار تەرىپىدىن گۈللەندۈرۈلگەن 500 يىلدىن ئارتۇق تارىخقا ئىگە مۇقام-مەشرەپ ماكانى ئىدى. ھازىر بۇ رايوندا دولان چالغۇلىرىدىن قالۇن، قالۇنچى، غىجەك ۋە غىجەكچى تۈگەپ كەتكەن. غىجەك چالغۇچىلاردىن بىر ئەچچىسىلا بولسىمۇ، ئۇلار ئىقتىدارىدىن قالغان ياكى ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغۇچىلار بولمىغاچقا، تونۇلمىغان. دولان راۋىپىدىنمۇ بىر نەچچىسىلا قالغان، ئەلنەغمىلەردىن تىلغا ئالغۇدەكلىرى ئاز. بۇ رايوندا دولان مەشرىپى ئاساسىي جەھەتتىن تۈگىگەن. يىراق جاڭگالدىكى چارۋىچىلارنىڭ توي مەشرىپىدىن باشقا ھەر يىلى «چاقپەلەك» ئويۇنىدىكى بىرەر

قېتىم ئۆتكۈزۈلگەن مەشرەپنى باشقا چاغلاردا مەشرەپ
ئۆتكۈزۈلمەيدۇ. توي-تۆكۈنلەردىمۇ مەشرەپنىڭ ئورنىغا ئۈنئالغۇ
قويۇپ قويىدۇ. ئەلنەغمىچىلەر قىس بولغاچقا يىغىلاردىمۇ شۇنداق.
بولغاندىمۇ ئۈنئالغۇغا ئۇسسۇل ئوينىشىدۇ. مەكىت، مارالبېشى
ناھىيىلىرى بۇنىڭدەك ئەمەس. ئۇ جايلاردا بۇرۇنقىدەكلا داۋاملىشىپ
كەلمەكتە. بولۇپمۇ مارالبېشى ناھىيىسىدە دولان مەشرىپى
بۇرۇنقىدەكلا ساقلىنىپ كەلگەچكە دولان مۇقامچى (ئەلنەغمىچى)
لىرىمۇ ناھايىتى كۆپ سانىنى تەشكىل قىلىدۇ. بۇ ناھىيىنىڭ
دائىرىسى كەڭ، جۇغراپىيىلىك ئورنى ئارقاق، دولانلىقلار توپلىشىپ
ئولتۇراقلاشقان ھەم نوپۇسى كۆپ جاي بولۇپ، ناھىيە بويىچە
بار بولغان 234 مىڭ 859 نەپەر ئۇيغۇر نوپۇستىن مەھەللە،
يېزا بولۇپ ئولتۇراقلىشىپ. شالغۇتلاشمىغان دولان نوپۇسى 143
مىڭ 938 نەپەر. باشقا يېزا-كەنتلەردە ئارىلاش ياشاۋاتقان
دولان نوپۇسلىرىمۇ 20 مىڭدىن ئاشىدۇ. پەقەت مەھەللە، يېزا
بولۇپ ئولتۇراقلاشقان دولان نوپۇسلىرى باشقا دولان رايونلىرىغا
سېلىشتۇرغاندا مەكىت ناھىيىسىنىڭ ئومۇمىي ئۇيغۇر نوپۇسىدىن
20 مىڭ 661، ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ئومۇمىي ئۇيغۇر نوپۇسىدىن
28 مىڭ 883 نوپۇس ئارتۇق كېلىدۇ. ئاشۇ ئادەملەرنىڭ ھەممىسى
مۇقام، مۇزىكىغا (ئەلنەغمىگە) موھتاج. تېخىچە توك ئومۇملاشمىغانلىق-
تىن ئۈنئالغۇ، تېلېۋىزورنىڭ تەسىرى زور ئەمەس. بۇ ناھىيە
خەلقى يەنىلا بۇرۇنقى ئۆرپ-ئادەتلىرىنى داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن.
دولان مەشرىپىنى قەدىرلەيدۇ، كۈندۈزلىرى ئەمگەك قىلسا،
ئاخشاملىرى مەشرەپ ئوينايدۇ. مەشرەپسىز توي قىلمايدۇ.
شۇڭلاشقا، مەشرەپ ئەلنەغمىچىلەرگە موھتاج بولغانلىقى ئۈچۈن،
ھەممە ئادەم ئەلنەغمىچىلەرنى ھۆرمەتلەيدۇ ۋە مۇقام، مۇزىكا
ئۆگىنىشكە ھەۋەس قىلىدۇ. مەكىت ناھىيىسىمۇ بۇ ئادەتكە ئورتاق بولۇپ،
مارالبېشى ناھىيىسىدىن كۆپ پەرقلەنمىسىمۇ، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ
دائىرىسى كەڭ بولغاچقا، نۇرغۇن ئالاھىدىلىكلەر بار. مۇقامچى ۋە

سازەندىلەرنىڭ سانىمۇ باشقا ناھىيىدىكى ئەلنەغمىچىلەردىن بەچچە ھەسسە ئېشىپ كېتىدۇ. بۇ ناھىيىگە قاراشلىق جايلاردىن ئاۋات بازىرىنى مىسال قىلساق، بۇ جاي مارالبېشىنىڭ ئەڭ چەت يېزىلىرىنىڭ بىرى بولۇپ، ناھىيە بازىرىغا 126 كىلومېتر كېلىدۇ. ئادەملىرىنىڭ ھەممىسىنى مۇقامچى، ئۇسسۇلچى دېيىشكە بولىدۇ. مۇقام، مۇزىكا ئۆگىنىشنى كىشىلەر ئۆز نگە يەرز ھېسابلايدۇ. بۇ جايدىكى 3629 ئائىلىلىك كىشىلەردە تۆت قالۇن، 12 دولان غېجىكى، 14 دولان راۋابى، 22 دولان نەغمە دېپى، ئۈچ سۇناي، 11 نەي، 10 نەمبۇر، سەككىز فەشقەر راۋابى، 18 ئىسكىرىپكا، 380 دۇتار، ئىككى ناغرا ــــ جەمئىي 484 چالغۇ، بۇنى چالىدىغان ئوخشاش بولمىغان سەۋىيىدىكى 350 تىن ئارتۇق چالغۇچىلار بار. بۇلارنىڭ كۆپىنچىسى دولان تۆت خىل چالغۇلىرىنىڭ ھەممىسىنى چالالايدۇ. بۇ بازاردا خەلقنىڭ ئۆز ئىچىدىن مەشق قىلىپ تەربىيىلەنگەن بىر داۋازلار گۇرۇپپىسىمۇ بار. بۇنىڭدا بەش كىشى دارغا چىقالايدۇ. تۆت كىشى كۆپ خىل سېرك بىلىدۇ. بۇلار بىر ئەترەت بولۇپ شىنجاڭنىڭ ھەرقايسى جايلىرىدا سەييارە يۇرۇپ ئويۇن كۆرسىتىپ، شىنجاڭدىكى ھەر مىللەت خەلقنىڭ قىزغىن قارشى ئېلىشىغا ئېرىشتى.

مەكىت، مارالبېشى ناھىيىلىرىدە دولان مۇقامىنىڭ ھاياتىي كۈچى زور. يەرلىك پارتىيە، ھۆكۈمەت ئورگانلىرى دولان خەلقىنىڭ بۇ مىللىي سەنئىتى ۋە سەنئەتكارلىرىغا ئىنتايىن ئەھمىيەت بېرىدۇ. مۇقامچى (ئەلنەغمىچى)لار ئىجتىمائىي جەھەتتە مۇئەييەن ھۆرمەتكە ئىگە. شۇ سەۋەبتىن، ئۆگەنگۈچىلەر بىر قەدەر كۆپ بولغاچقا، ھازىرقى بار مۇقامچىلارنىڭ كۆپ سانىنى ياش، ئوتتۇرا ياشلىقلار تەشكىل قىلىدۇ.

دولان ئەلنەغمىسى دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ ھاياتىي كۈچى. ئەلنەغمە بولىدىكەن، مەشرەپ بولىدۇ. بۇ ھەقتە ئۆزۈمنىڭ بىۋاستە تەكشۈرۈپ ئېنىقلىغان ماتېرىياللىرىمغا ئاساسەن، شۇ يېزا ياكى ناھىيىدە نامى بىر قەدەر مەشھۇر بولغان دولان مۇقامچىلىرىنىڭ بىر قىسمىنى كىتابخانلارغا تونۇشتۇرۇپ ئۆتىمەن.

# 1. مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ دولان يېزىلىرىدىكى مەشھۇر مۇقامچىلار

## دۆلەتباغ يېزىسى مۇقامچىلىرى

### ھەسەنجان توقسۇپ

دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ سېرىغۇنۇش كەنتىدىن، 50 ياش. دولان مۇقاملىرىدىن: زىل باياۋان، بوم باياۋان، ئەرزال، مۇشاۋىرەك، راك، جۇلا، خۇدەك، ناۋا، سىم باياۋان، دۇگامەت، چۆل بۇيۇك باياۋان، قەمبەرخان سەنمى قاتارلىق 12 تۈرنى بىلىدۇ. ئۇ، مۇقامنى، داپ ۋە راۋابنى ئاتىسى توقسۇپ سوپىدىن ئۆگەنگەن. يەنە شۇ كەنتتە ئۆتكەن قادىر كىچىكنى ئۇستاز تۇتۇپ، دولان ئون ئىككى مۇقامنى ۋە يەنە بىر قىسىم يەككە باياۋانلارنى ئۆگەنگەن. داۋاملىق ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ، مارالبېشى، مەكىت، ئاۋات ناھىيىلىرىگە نۇرغۇن قېتىم تەكلىپ قىلىنىپ. دولان مۇقاملىرىنى دولان رايونلىرىغا كەڭ تارقاتقان. سېرىغۇنۇش كەنتىدىن راۋابچى تۇردى مەتىمىن، ئاماننوغراق 11-كەنتتىن غېجەكچى تۇرسۇن ھېزىم، پىچاق سۇندىدىن قالۇنچى راخمان ئېلى، مارالبېشى بازار ئارا مەھەللىدىكى داپەندى راخمان قاسىم بىلەن بەش كىشى بىر گۇرۇپپا بولۇپ، مارالبېشى، مەكىت، يوپۇرغا، يەكەن، ئاۋات ناھىيىلىرىنىڭ دولان يېزىلىرىغا بېرىپ نەغمە قىلىپ، خەلق ئىچىدە زور ئاتاققا ئېرىشكەن. بۇلار ھازىرمۇ سەييارە يۈرۈپ، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ. ھەسەنجان توقسۇپ دولان مۇقاملىرىنى بىر قەدەر تولۇق بىلىدىغانلارنىڭ بىرى بولۇپ، ئۇ بىلگەنلىرىنى ھەمراھلىرىغا ئۆگىتىشنىڭ سىرتىدا، راخمان ئاۋۇت، مەھەممەت راخمان، غوپۇر تۇردى قاتارلىقلارغا ئۆگىتىپ چىققان.

## پېشقەدەم مۇقامچى توقسۇپ سوپى

دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ سېرىغۇنۇش كەنتىدىن، 101 ياش. داڭلىق مۇقامچى ۋە راۋابچى. ئۇ ئەجدادلىرىدىن تارتىپ مۇقام، مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەنلەر بولۇپ، ئاتىسى ھەسەن موللامۇ ئەينى ۋاقىتتىكى مەشھۇر مۇقامچىلاردىن ئىدى. ئۇ دولان راۋابنى چېلىشتا داڭ چىقارغان، ئۇز شاگىرتلىرىغا 20 دىن ئارتۇق راۋاب ياساپ تارقىتىپ بېرىپ، ئالەمدىن ئۆتكەن. توقسۇپ سوپى مۇقامنى، راۋاب چېلىشنى، ياساشنى ئاتىسىدىن ئۆگەنگەن. بىلگەن مۇقاملىرىنى ئوغلى ھەسەنجان توقسۇپقا ئۆگەتكەن. 1993-يىلى 2-ئاينىڭ 17-كۈنى مەن ئۇنى زىيارەت قىلغىلى بارغىنىمدا، «مەن بۇ يىل 101 ياشقا كىردىم. مەن ناھايىتى خاتىرجەم. چۈنكى ئاتا-بوۋامدىن قالغان مۇقامنى ئوغلۇم ھەسەنجانغا ئۆگىتىپ بولدۇم» دېدى.

## تۇردى مەتمىن

دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ سېرىغۇنۇش كەنتىدىن، 50 ياش. دولان ئون ئىككى مۇقامنى دولان راۋابى بىلەن تولۇق ئورۇندىيالايدۇ. مۇقام، مۇزىكا بىلەن شۇغۇللانغىنىغا 40 يىل بولغان. مۇقام ۋە راۋابنى كىچىككىدىنلا ئاتىسى مەتمىن نىيازدىن ئۆگەنگەن. ئۇندىن كېيىن، ئاتىسى ئۇنىڭغا ئۇستاز تەكلىپ قىلىپ، دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ «توپا» كەنتىدىن ئىسلام قالۇننى ئۆز ئائىلىسىگە كۆچۈرۈپ كەلگەن، ئۇنىڭ بالىلىرى بىلەن قوشۇپ تۆت جان ئادەمنى بەش يىل بېقىپ، مەخسۇس تۇردى مەتمىنگە دولان راۋابى چېلىشنى ئۆگەتكۈزگەن. تۇردى مەتمىنىنىڭ 15 پىشىدىلا دولان راۋابى چېلىشتا داڭقى چىقىشقا باشلىغان. مارالبېشى، مەكىت، ئاۋات قاتارلىق ناھىيىلەردە نەغمە قىلىپ، دولان راۋابىدا ئالاھىدە

تونۇلغان. ھازىرمۇ، كىشلەرنىڭ تەكلىپىگە ئاساسەن سەييارە
يۈرۈپ ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە. ئۇ، ۋارىس
قالدۇرۇشقا ئەھمىيەت بېرىپ، ئۆز كەنتىدىن: ئابدۇرېھىم
مەھەممەت، مۇھەممەت ئىمىن، چاۋاغدىن ئابدۇۋايىت ئەزىزلەرنى
شاگىرتلىققا ئېلىپ مۇقام ۋە دولان راۋىبىنى ئۆگىتىپ چىققان، ھازىر
ئۇ، شاگىرت تەربىيىلەش بىلەن شۇغۇللانماقتا.

## راخمان قاسىم

مارالبېشى ناھىيە بازىرىنىڭ «ئارامەھەللە» دېگەن
يېرىدىن (دۆلەتباغ تەرەپتە)، 55 ياش. مۇقامچى، داپ چالدۇ
ھەم دولان مەشرەپ دېپى ياساپ تارقىتىدۇ. توغراقنىڭ
نوكەشلىرىدىن قوۋم يالىتىپ، ناھايىتى ئېسىل داپلارنى ياسايدۇ،
ياسىغان داپلىرىنى مۇقامچىلارغا ھەقسىز تارقىتىپ بېرىدۇ. ئۇ،
پۈتۈن ئىشتىياقى بىلەن مۇقامغا بېرىلگەن بولۇپ، ھەر بازار
كۈنى مارالبېشى ناھىيىسىدىكى مەشھۇر مۇقامچىلاردىن بىر قانچىنى
ئۆيىگە ئاپىرىپ مېھمان قىلىپ بىر كېچە قوندۇرىدۇ. ئۇلار كېچىچە
نەغمە قىلىپ مەشرەپ-تاماشا بىلەن تاڭنى ئاتقۇزۇپ، ئەتىگىنى
بىر قېتىم مېھمان بولۇپ ئاندىن كېيىن ئۆيلىرىگە تارقىشىدۇ. ئۇلارنىڭ
بۇ ئادىتى ئۇزاق يىللاردىن بېرى داۋاملىشىپ كەلگەچكە، مۇقامچىلار
ھەر بازار كۈنى بازاردىن يېنىپ ئۇنىڭ ئۆيىگە ئۆزلۈكىدىن
توپلىشىپ بىر كېچە نەغمە-ناۋا بىلەن تۈنەپ، ئىككىنچى كۈنى
ئۆيلىرىگە تارقىشىدىغان بولغان. راخمان قاسىم كۆپلىگەن مۇقامچىلار
بىلەن تونۇشقانلىقى ئۈچۈن، دولان مۇقاملىرىنى قېزىش ۋە ئېنىقلاش
ئىشلىرىدا تەتقىقات خادىملىرىغا يېقىندىن ھەمكارلىشىپ، نۇرغۇن
مۇھىم تېمىلار ئۈستىدە يىپ ئۈچى تېپىپ بەرگەن. يول باشلىغان
ۋە مۇقامچىلار بىلەن كۆرۈشتۈرۈپ مۇھىم تۆھپە قوشقان. ئۇ،
ھەسەنجان توقسۇپ، تۇردى مەتىمىن، راخمان ئېلى، تۇرسۇن

ھېزىم بىلەن بىر گۇرۇپپا بولۇپ مارالبېشى، ئاۋات ناھىيىلىرىگە بېرىپ نەغمىگە قاتناشقان.

## تۇرسۇن ھېزىم

دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ ئامانتوغراق 11-كەنتىدىن، 42 ياش. نەي، دولان قىل غېجىكى، دولان راۋابى چالىدۇ. نەي بىلەن غېجەكنى 100 ياشتىن ئۇزۇن ئۆمۈر كۆرۈپ ئالەمدىن ئۆتكەن مۇقامچى ۋە سازەندىلەردىن: شاگىرۇك بارات، يۇسۇپ بارات، ئىسراھىم كۆكبېشى قاتارلىقلارنى ئۇستاز تۇتۇپ ئۆگەنگەن. داپنى شۇلاردىن ئۆگەنگەن. دولان راۋابى چېلىشنى يۇسۇپ مىراپتىن ئۆگەنگەن. ھازىر ئۇ، روزى ئاۋۇتنى شاگىرتلىققا ئېلىپ دولان مۇقاملىرىنى، دولان قىل غېجەكنى تەلەپكە لايىق ئۆگىتىپ چىققان. ئۇستازلىرىدىن ئۆگىنىۋالغان دولان مۇقاملىرىنىڭ ئون بىرىنچىسى «چۆل بۇيۇك باياۋان» نى ساقلاپ كەلگەن بولۇپ، ھەسەنجان توقسۇيقا ئۆگىتىپ قويغان. تۇرسۇن ھېزىم ئاساسلىقى غېجەك چېلىش بىلەن شۇغۇللىنىدۇ. مەشرەپلەردە ھەر خىل قىزىقچىلىق ئويۇنلىرىدا رول ئالىدۇ. 1976-يىلى قەشقەر ۋىلايىتىدە ئۆتكۈزۈلگەن ئەلنەغمە كۆرىكىدە ياخشى باھاغا ئېرىشىپ مۇكاپاتلانغان. ئاقسۇ، ئاۋات، قاراقىرچىن قاتارلىق جايلاردا غېجەك چېلىپ نامى چىققان. 15 تىن ئارتۇق دولان راۋىبى ۋە غېجەك ياساپ ھەۋەسكارلارغا تارقىتىپ بەرگەن.

## دولان مۇقام پېشۋاسى ھېزى پوۋان

دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ سىرىغۇنۇش كەنتىدىن. 1840-يىلى تۇغۇلۇپ 1930-يىلى 90 يېشىدا قوزغىلاڭدا ئوق تېگىپ كېتىپ ئۆلگەن. ھېزى پوۋان توغرىسىدا ئەل ئىچىدە مۇنداق بىر رىۋايەت ساقلىنىپ

كەلگەن: ئۇ ئادەم ئەتىگەن ئورنىدىن تۇرۇپلا بىر داپنى دۇمبىسىگە ئېڭىۋالىدىكەن. قىش-ياز بۇ ئادىتىنى تاشلىماپتىن نەگىلا بارسا مۇقام توۋلاپ، نەغمە قىلىپ ئەمگەكچىلەرنىڭ كۆڭلىنى ئاچىدىكەن. ھېزى پوۋان نەدە بولسا، شۇ يەردە مەشرەپ بولىدىكەن. ئەينى چاغلاردىكى مۇقامچىلارنىڭ ھەممىسى ئۇنى «ئۇستاز» ھېسابلايدىكەن. ھېزى پوۋان دولان چالغۇلىرىنىڭ ھەممىسىنى چالىدىكەن، دولان ئۇن ئىككى مۇقامىنى تولۇق بىلىدىكەن. ئۇ، مۇقام ۋە مۇزىكىنى ئوغلى كىچىك بەگكە ئۆگىتىپ قويغان. كىچىك بەگدىن ئوغلى قادىر كىچىك ئۆگەنگەن. قادىر كىچىكتىن ھەسەنجان توقسۇپ ئۆگەنگەن.

## مەھەممەت بارات

دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ «تاغئۆستەڭ» 16-كەنتىدىن، 60 ياش. داپ ۋە مۇقامنى شۇ كەنتتە ئۆتكەن مەشھۇر مۇقامچى ئىمىن نەغمە (1880—1960) دىن ئۆگەنگەن. 20 يېشىدىن تارتىپ ھازىرغىچە سەييارە يۈرۈپ ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن.

## قادىر زىماق

قادىر زىماق دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ 13-كەنتىدىن، 1891-يىلى تۇغۇلۇپ 1991-يىلى ساق 100 يېشىدا ۋاپات بولغان. ئۆمرىدە 70 يىل راۋاب چېلىپ، مۇقام توۋلاپ خەلقنىڭ ماختىشىغا ئېرىشكەن. تۇرسۇن ھېزىم، روزى ئاۋۇت، ئىدرىس مەھەممەن، مەھەممەت بارات، ئوسمان ئىبراھىم قاتارلىق شاگىرتلارنى يېتىشتۈرگەن. 1957-يىلى قەشقەر ۋىلايىتىدە ئۆتكۈزۈلگەن دولان ئەلنەغمىچىلەر كۆرىكىگە قاتنىشىپ، ۋالىي ئىمىنوپنىڭ ماختىشىغا ئېرىشكەن. ۋالىي

ئۇنىڭغا شاھادەتنامە، راۋاب، كۇرۇشكا، رەخت قاتارلىق ماددىي مۇكاپاتلارنى بەرگەن. ئۇنىڭ داڭقى ھەممە جايغا تارقالغان. نامى خەلق ئىچىدە مەشھۇر.

## تۇردى پوستەك

تۇردى پوستەك مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ دۆلەتباغ يېزىسى سېرىقغۇنۇش كەنتىدىن. 1868 - يىلى دۇنياغا كېلىپ 1958 - يىلى 90 يېشىدا ۋاپات بولغان. پۈتۈن ئۆمرىنى دولان راۋابى چېلىش ۋە راۋاب ياساش بىلەن ئۆتكۈزگەن. ئۆز ھۈنىرىنى ئوغلى غوپۇر تۇردىغا ئۆگەتكەن. ۋاپات بولغاندىن كېيىن، ئۇنىڭ ھۈنىرىنى ئوغلى غوپۇر تۇردى داۋاملاشتۇرۇپ كەلگەن. تۇردى پوستەك ئۆز ئوغلىدىن باشقا مەرھۇم تۇرەك باچچەك، ئابدۇۋايىت ھوشۇر قاتارلىقلارنىمۇ ئوغلى بىلەن بىر قاتاردا تەربىيىلەپ يېتىشتۈرگەن. بۈگۈنكى كۈندە نۇرغۇن راۋابچىلار ئۇنىڭ ياسىغان راۋابلىرىنى قەدىرلەپ چېلىپ كەلمەكتە.

## ئىسلام قالۇن

ئىسلام قالۇن. دۆلەتباغ يېزىسىنىڭ توپا كەنتىدىن. 90 ياش. ئۇ، دولان چالغۇلىرىنىڭ ھەر قانداقىنى چېلىشقا ماھىر بولۇپ، ئۇنىڭدىن ئۆگەندۇق دېگەن مۇقامچى، راۋابچى، قالۇنچى، غېجەكچىلەر 50 تىن ئاشىدۇ. ئۇنىڭ شاگىرتلىرىدىن چاچاگىلىق بىلال قالۇن (1910—1981) تەڭداشسىز قالۇنچى بولۇپ يېتىشىپ چىقىپ، دولان رايونلىرىدا داڭ چىقارغانىدى. ھازىرقى ھايات ياشاپ كېلىۋاتقان قالۇنچىلاردىن كۆپ قىسمى ئىسلام قالۇندىن ئۆگەنگەن بولۇپ، ئۇنى ئۆزلىرىنىڭ پىر - ئۇستازى دەپ ئاتاپ كەلمەكتە.

# ئاۋات بازىرى مۇقامچىلىرى

## مەردان مولام

ئاۋات بازىرىدىن، 90 ياش. سازغا ھەۋەس قىلىپ، ئەمەت غىجەك دېگەن كىشىدىن قالۇن، غىجەك، ئەلنەغمە ئۆگەنگەن. ئۈچ يىل تەلىم ئالغاندىن كېيىن، ئائىلىسىگە قايتىپ غىجەك ياساپ چېلىپ يۈرگەن. دولان مۇقام ۋە باياۋانلىرىنى تىرىشىپ ئۆگەنگەن. دولان غىجىكى ۋە قالۇن چېلىشتا ئاۋات، مارالبېشى، يوپۇرغا، يەكەن ناھىيىلىرىدە نامى مەشھۇر. ئۇنىڭ ئەجدادلىرىنىڭ ھەممىسى مەشھۇر مۇقامچى ۋە سازەندىلەر بولۇپ، تاكى مۇشۇكەمگىچە خەلق ئۇلارنى ئاغزىدىن چۈشۈرمەي رىۋايەت قىلىپ خاتىرىلەپ كەلمەكتە. مەردان موللام ھازىرغىچە ئۈچىنچى بوۋىسى موللا شەھرىدىن قالغان غىجەكنى چېلىپ، خەلقنىڭ بەدىئىي ئارزۇلىرىنى قاندۇرۇپ كەلمەكتە. ئۇ، ناھىيە ۋە ۋىلايەتتە ئۆتكۈزۈلگەن مىللىي سەنئەت كۆرەكلىرىگە كۆپ قېتىم قاتنىشىپ مۇكاپاتلىنىشىنىڭ سىرتىدا بېيجىڭ، ئۈرۈمچىدە ئۆتكۈزۈلگەن كۆرەككە قاتنىشىپ، «ئاپتونوم رايون بويىچە 2-دەرىجىلىك سازەندە» باھالىنىپ، ئەنگە ئېلىنغان. ئۇنىڭ نامى مەتبۇئاتلاردا كۆپ قېتىم تىلغا ئېلىنىپ كەلگەن.

## ئەخمەت ئەپەندى

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئاۋات بازار 5-كەنتىدىن، 75 ياش. ئۇ. مەردان موللامنىڭ نەۋرە ئىنىسى بولۇپ، بۇلارنىڭ ئاتا-بوۋىلىرىدىن: ئەخمەت ئەپەندىنىڭ ئاتىسى مەھەممەت موللام، تاغىسى (مەردان موللامنىڭ ئاتىسى) ئەمەت ھاجىم، ئۇلارنىڭ ئاتىسى ئازى موللام، ئۇنىڭ ئاتىسى موللا شەھرى دېگەنلەرنىڭ ھەممىسى

ئاشۇ جايدا مۇقام-مۇزىكا بىلەن داڭق چىقىرىپ ئۆتكەن. ئەخمەت ئەپەندى (كىچىكىدە پەننىي مەكتەپتە ئوقۇغانلىقى ئۈچۈن «ئەپەندى» دەپ ئاتىلىپ قالغان) قالۇن چېلىشنى ئاتىسىدىن ئۆگىنىپ، بىر ئۆمۈر قالۇن چېلىش بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن. ئۇنىڭ چېلىپ كېلىۋاتقان قالۇنى ئەجدادلىرىدىن قالغان بولۇپ، رىۋايەت قىلىنىشىچە تەخمىنەن 400 يىللىق تارىخقا ئىگە ئىكەن. ئۇنىڭ قالۇنىمۇ ئالاھىدە ياسالغان بولۇپ، مەلۇم ئۆزگىچىلىككە ئىگە.

## مۇسا ئاۋۇت

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 18-كەنتىدىن، 55 ياش،مۇقامچى، ئۇسسۇلچى، دۇتارچى. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغىلى 40 يىل بولغان. «دۇتار باياۋان» دەپ بىر مۇقامنى ساقلاپ كەلگەن. بۇ مۇقام دولان مۇقاملىرى ئارىسىدىكى بىر-بىرىگە يېقىنلىشىپ كەتمەيدىغان، ئالاھىدە پەرقلىنىدىغان بىر خىل مۇقام بولۇپ، باشقا جايلاردا ئەستىن كۆتۈرۈلگەن. بۇ مۇقامنىڭ پەيدا بولۇشى توغرىسىدىمۇ، ئۇ خېلى مۇھىم ئاساسقا ئىگە.

## يۈسۈپ ئاۋۇت

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 10-كەنتىدىن، 60 ياش. راۋابنى ئۆگەنگىلى 50يىل بولغان. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغىنىغا 45 يىل بولغان. ئۇ، دولان راۋىبىنى چېلىشتا ئىنتايىن يۇقىرى ماھارەتكە ئىگە بولۇپ، مۇقامچىلارغا راۋاب بىلەن يېنەكچىلىك قىلىپ كەلگەن.

## ئابلەت مامۇت

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 11-كەنتىدىن، 45 ياش. داپ، غېجەك، راۋاب، نەي، قالۇن، ئىسكرىپكا، سۇناي، دۇتار چالىدۇ.

مەشرەپ قىزىقچىسى، دورامچى، داۋاز ھەم سېھركچى. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىشنىڭ سىرتىدا ئېگىز تېرەككە ئارغامچا تارتىپ «دار» باغلاپ، مەشىق قىلىپ ئۆزى پۇختا ئۆگىنىپ بولغاندىن كېيىن، يېنىغا ياش ھەۋەسكار ئوغۇل-قىزلارنى توپلاپ ئويۇل ئىمىن، ئابدۇكېرىم موللەك، ئويۇل ھېلەك، مەھەممەت ھەسەن، مەھەممەت ئابدۇرېھىم قاتارلىق دارۋازلارنى تەربىيلەپ، ئۇستا دارۋازلاردىن قىلىپ يېتىشتۈرگەن. ئابلەت ئەمەت، ئەمەر ئابلەت، نۇرگۈل مەھەممەت، نۇرگۈل ئويۇللارغا سېھركچىلىكنى ئۆگىتىپ چىققان. يۇقىرىقىلار بىر ئۆمەك بولۇپ، شىنجاڭنىڭ ھەرقايسى جايلىرىدا ئاسمان پەلەك دار باغلاپ بىر تال ئارغامچىدا تىك مېڭىپ، گاھى ئۆزىنى تاشلاپ، گاھى موللاق ئېتىپ، ھەر مىللەت خەلقىنى ئۆزىنىڭ مىللىي ئالاھىدىلىككە ئىگە ئويۇنلىرى بىلەن ھەيران قالدۇرماقتا. ئابلەت مامۇت بىر تەرەپتىن ئۆگىنىپ، بىر تەرەپتىن ئۆگىتىپ ماڭغان. ئۇ، قالۇننى ئەخمەت ئەپەندىدىن، غىجەكنى مەردان موللامدىن، ئىسكىرىپكىنى ئابدۇرېشىت ئىگەمدىن ئۆگەنگەن بولسىمۇ، باشقا چالغۇلارنى ئۆزلۈكىدىن ئۆگىنىۋالغان. ئۇ يەنە دولان مەشرىپىدىكى كۆپ خىل ئويۇنلارنىڭ ھەممىسىنى تەييارلاشنى بىلىدۇ. ئۇنىڭ ئاتىسى مامۇت خاڭتۇ، بوۋىسى سىدىق چەكمەن دېگەنلەرمۇ ئاتاقلىق قالۇنچى ۋە دولان راۋابچىلىرى بولۇپ، ھەر خىل مەشرەپ ئويۇنلىرىدا رول ئېلىپ خەلقنىڭ قەلبىگە چوڭقۇر سىڭىپ كەتكەن. ئۇلار توغرىسىدىكى رىۋايەتلەرمۇ خەلق ئىچىدە ئېغىزدىن-ئېغىزغا كۆچۈپ سۆزلىنىپ كەلمەكتە.

### ئىمىنجان روزى

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 5-كەنتىدىن، 35 ياش. داپ، دولان راۋابى، قالۇن قاتارلىق چالغۇلارنى چالىدۇ. دولان مۇقامچى ۋە سازەندىلىرى ئىچىدىكى ئەڭ ياش ھەم ئاتاقلىقلارنىڭ بىرى.

## سدىق ماموٗت

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 11-كەنتىدىن، 50 ياش. داڭلىق موٗقامچى. ئوٗ، موقامدا مەشھوٗر بولوٗپ، كۆپ قېتىم ناھىيىدە ئۆتكوٗزوٗلگەن مىللىي سەنئەت كۆرەكلىرىگە قاتناشقان ۋە باھالىنىپ موٗكاپاتلانغان.

## سادىق سىدىق

مارالبېشى ئاۋات بازىرىنىڭ 5-كەنتىدىن، 40 ياش. داپ، دولان راۋابى چالىدوٗ. سەيىيارە يوٗروٗپ ئەلنەغمە بىلەن شوٗغوٗللىنىدوٗ. ئوٗ، ناھىيە تەۋەسىدىكى بىر قەدەر مەشھوٗر موٗقامچىلارنىڭ بىرى.

## رىھمقوٗل ئەخمەت

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 11-كەنتىدىن، 45 ياش. داڭلىق موٗقامچى. ئەلنەغمە بىلەن شوٗغوٗللىنىپ، ئۆز ماھارىتى بىلەن ئامما ئارىسىدا كەڭ تونوٗلغان.

## روزى ئاۋوٗت

مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار 5-كەنتىدىن، 45 ياش. موٗقامچى، داستانچى، قوشاقچى، مەشرەپ قىزىقچىسى ۋە رول ئالغوٗچى.ھەر قانداق جايدا مەشرەپ بولسا، ئوٗنى ئالاھىدە تەكلىپ قىلىدوٗ. ئوٗنىڭ نامى ناھىيە ئىچى ۋە سىرتلىرىدىموٗ مەشھوٗر.

يوٗقىرىقىلاردىن باشقا مارالبېشىنىڭ ئاۋات بازار دوختوٗرخانىسىدىكى 38 ياشلىق «غوجالدىرىۋاق» ئوٗسسوٗل ماھىرى ياقوٗپ مەھەممەت،

14-كەنتتىن دولان راۋاپچىسى نەغمىكەش 70 ياشلىق ئابلا راۋاب، ئاۋات بازار 6-كەنتتىن، مۇقامچى ۋە دولان راۋاپچىسى، 75 ياشلىق ئەمەت مامۇت، ئاۋات بازىرىنىڭ 15-كەنتتىن مەشھۇر مۇقامچى، 45 ياشلىق ئوبۇل رېھىم، 21-كەنتتىن مۇقامچى ۋە داڭلىق راۋاپچى، 45 ياشلىق قادىرجان ئەيسا قاتارلىق 350 تىن ئارتۇق مۇقامچى، سازەندە بار. 20-كەنتتىن ئوسمان ئەخمەت، 12-كەنتتىن ئەخمەت قارى قاتارلىق داستانچى ۋە ھۆكمەتچىلەر بار. بۇ بازارغا قاراشلىق يېزا-كەنتلەردە ئولتۇرۇشلۇق خەلقنىڭ يەتتە ياشتىن يەتمىش ياشقىچە ھەممىسى يول يۈرگەندە، زېرىككەندە، ئەمگەك قىلغاندا مۇقام تۇۋلاشنى ياخشى كۆرىدۇ. ھەممىلا جايدا دولان مۇقاملىرى ياڭراپ تۇرىدۇ. بۇ يەردىكى خەلق كۈندۈزى ئەمگەك بىلەن جاپا تارتسىمۇ، كېچىسى مەشرەپ بىلەن ھاردۇق چىقىرىدۇ. يۇقىرىدا تونۇشتۇرۇلغانلار پەقەت ۋەكىللىك خاراكتېرىغا ئىگە بىر قىسىملا كىشىلەردىن ئىبارەت.

## يېڭىئۆستەڭ يېزىسى مۇقامچىلىرى

### ھامۇت مامۇت

باغۋەن كەنتى 2-مەھەللىدىن. 1919-يىلى تۇغۇلۇپ، 1991-يىلى 72 يېشىدا ئالەمدىن ئۆتكەن. ئۇ ئەجدادلىرىدىن تارتىپ مۇقام، مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن ئەلنەغمىچىلەردىن بولۇپ، مۇزىكىنى ئاتىسى مۇمۇت سىدىقتىن ئۆگەنگەن. ساتار، دۇتار، قالۇن، دولان راۋابى، تەمبۇر، دولان غېجىكى، ئىسكىرىپكا قاتارلىق چالغۇلارنى كامالەتكە يەتكۈزۈپ چالاتتى. مەكىت، خاڭدى، شېھىتدۆڭ قاتارلىق جايلارغا داۋاملىق تەكلىپ قىلىنىپ، يەرلىك مۇقامچى ۋە سازەندىلەر ئۇنىڭدىن تەلىم ئالاتتى. ئوغلى ئوسمان ھامۇتقا ئۆزى بىلىدىغان چالغۇلارنىڭ ھەممىسىنى ئۆگەتكەن بولۇپ،

ئوسمان ھامۇت ئاتىسغا ۋارىسلىق قىلىپ، دولان مىللىي سەنئىتىنىڭ ئېھتىياجىنى ئورۇنداپ كەلمەكتە.

## سادىق ئۇستام (ھېكىم)

يېگىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 3-كەنتىدىن. 1932-يىلى تۇغۇلۇپ، 1992-يىل 60 يېشىدا ئالەمدىن ئۆتكەن. 20 يېشىدا مەردان موللامغا شاگىرت بولۇپ، دولان غېجىكى چېلىشنى ئۆگەنگەن. شۇندىن باشلاپ ئەلنەغمىگە قاتنىشىپ، بىر ئۆمۈر مۇقام ۋە غېجەك بىلەن شۇغۇللانغان. ئۇنىڭ نامى مارالبېشى ۋە ئۇنىڭغا قوشنا دولان رايونلىرىدا مەشھۇر.

## ئاۋۇت روزى

يېگىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 3-كەنتىدىن، ئاتاقلىق دولان راۋابچىسى. دولان راۋابىنى كىچىك چاغلىرىدا ئۆگىنىپ، 22 يېشىدىن باشلاپ ئەلنەغمىگە قاتناشقان. شۇندىن باشلاپ دولان مۇقاملىرىنى راۋاب بىلەن ئورۇنداپ كەلگەن. ئۇ، دولان راۋابىنى يۇقىرى ماھارەتتە چالغانلىقى ئۈچۈن، سازەندىلەرنىڭ ھۆرمىتىگە، خەلقنىڭ ئالقىشىغا ئېرىشكەن. مۇقامغا بىر قەدەر ئۇستا بولغانلىقى ئۈچۈن، كۆپىنچە ھاللاردا داپ چالىدۇ.

## ھەسەن غېجەك

يېگىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 8-كەنتىدىن، 72 ياش. 15 يېشىدىن باشلاپ غېجەكچى رېھىم موللامغا شاگىرت بولۇپ غېجەك ۋە مۇقام ئۆگەنگەن. 25 يېشىدىن باشلاپ ئەلنەغمىچىلەر سېپىگە قوشۇلۇپ، مەشرەپ-مەرىكىلەردە غېجەك چېلىپ كەلگەن. كىشىلەر ئۇنىڭ

غېجەكنى ئاڭلاشقا خۇشتار. يېڭىئۆستەڭدە ئۇنىڭسىز مەشرەپ ئۆتكۈزمەيدۇ. غېجەكنى ئۆزى ياسايدۇ. ئۇ، 30 دىن ئارتۇق غېجەك ياساپ ھەۋەسكارلارغا تارقىتىپ بەرگەن.

### ئوسمەك موللا

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 3-كەنتىدىن. دولان راۋابى، قالۇن، داپ، غېجەك قاتارلىقلارنىڭ ھەممىسىنى چالىدۇ. ئۇ، 15 يېشىدىلا گۈلباغلىق كىچىك شىخى دېگەن كىشىگە شاگىرت بولۇپ بەش يىل ئىچىدە تۆت خىل چالغۇنى چېلىشنى ئۆگىنىپ بولغان. 20 يېشىدىن باشلاپ پۈتۈن ئىشتىياقى بىلەن ئەلنەغمىگە بېرىلىپ ھازىرغا قەدەر ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە.

### تۇرسۇن تۇرەك

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 7-كەنتىدىن، 47 ياش. مۇقامچى، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگىنىگە 30 يىل بولغان. ھازىرقى مۇقامچىلار ئارىسىدا ئالاھىدە يېتىلىپ، خەلق ئارىسىدا كەڭ تونۇلغان.

### يۇسۇپ ھېيت

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 6-كەنتىدىن، 45 ياش. ئەلنەغمىچى. ئۇنىڭ پۈتۈن ئەجدادلىرى داڭلىق مۇقامچىلاردىن بولغاچقا، دولان مۇقاملىرىنى كىچىكىدىن باشلاپلا ئۆگەنگەن. ئۇ، دولان مۇقاملىرىنى بىرقەدەر تولۇق بىلىدىغانلاردىن بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. شۇڭا، ئەلنەغمىچىلەر ھەرقانداق سورۇنغا بارسا، ئۇنى ئەكىلىپ قىلىشماي قالمايدۇ.

## ئابدۇۋايت ئايۇپ

ئەسلى يۇرتى مارالبېشىنىڭ سېرىقبۇيا بازىرىدىن. ھازىرقى جايى يېڭىئۆستەڭ يېزىسى پارتكومىنىڭ مۇئاۋىن شۇجىسى. ئۇنىڭ ئەجدادلىرى ئاتاقلىق مۇقامچى ۋە سازەندىلەردىن بولۇپ، مۇقام ۋە مۇزىكا ئۇلارنىڭ ئەجدادلىرىدىن مىراس قالغان. ئابدۇۋايت ئايۇپنىڭ ئاتىسى ئايۇپ موللام، ئۇنىڭ ئاتىسى قۇربان ئاكا، ئۇنىڭ ئاتىسى ئىبراھىم ئاكا، ئۇنىڭ ئاتىسى قوقام ئاكىلارنىڭ ھەممىسى دولان مۇقاملىرىدا ۋە دولان چالغۇلىرىنى چېلىشتا ئۆچمەس نام قالدۇرغان مەشھۇر كىشىلەردىن بولغاچقا، ئايۇپ موللام ئوغلى ئابدۇۋايت ئايۇپقا كىچىكىدىن باشلاپلا داپ، غېجەك، راۋاب قاتارلىقلارنى، ئۇسسۇل ئويناشنى، دولان مۇقاملىرىنى ئۆگەتكەن. ئابدۇۋايت ئايۇپ ئاشۇ ئىقتىدارىغا ئاساسەن ئوتتۇرا مەكتەپنى قەشقەر پېداگوگىكا سەنئەت مەكتىپىنىڭ سىنىپىغا قوبۇل قىلىنىپ ئوقۇش پۈتتۈرگەن. ئۇ ھازىر 36 ياش. قىللىق ساز، سوقما سازلارنىڭ ھەممىسىنى تولۇق چالالايدۇ. خەلق ئۇنى قىزغىن سۆيىدۇ. ئويۇن مەرىكىلىرىگە تەكلىپ قىلىدۇ. ئابدۇۋايت ئايۇپ خىزمەتتىن سىرتقى چاغلاردا داۋاملىق ئامما بىلەن بىرگە بولۇپ، خەلقنىڭ مەنىۋى ئارزۇلىرىنى ئورۇنداپ بېرىدۇ. مەشرەپلەردە ئاممىا بىلەن بىر سەپتە نەغمىگە قاتنىشىدۇ. شۇڭا خەلق ئۇنىڭ سۆزىنى ئاڭلايدۇ ھەم قىزغىن قوللايدۇ. يېڭىئۆستەڭ خەلقى ئۇنى ئەڭ سۆيۈملۈك كىشىسى ھېسابلاپ كەلمەكتە. ئۇنىڭ تاغىسى ئەۋەل قۇربان ھازىرغا قەدەر سېرىقبۇيىدا نەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە.

## ئىمىر قىسمەك

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 3-كەنتىدىن، 73 ياش. مۇقام ۋە نەغمىنى ھاشىم زىمىنىڭ ئاتىسى سابىت ئەركەشتىن ئۆگەنگەن.

ئۇنىدىن كېيىن زىمىن ئاكىدىن ئۆگەنگەن. ئۇلاردىن كېيىن ئۇستازىنىڭ ئوغلى ھاشىم زىمىنگە ئۆگەتكەن. يەنە ئىبراھىم ياقۇپىمۇ داڭلىق مۇقامچىلاردىن قىلىپ يېتىشتۈرگەن. گەرچە ئۇ ياشىنىپ قالغان بولسىمۇ، خۇددى ياشلارغا ئوخشاش ھازىرغا قەدەر ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە.

## ياقۇپ توختى

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 3-كەنتىدىن، 54 ياش. ئۇ ئاق ماموت، ماموت ھېيتلارنى ئۇستاز تۇتۇپ ئۆگەنگەن. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگىنىگە 35 يىل بولغان.

## ئىمىن ئىسمايىل

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 7-كەنتىدىن، 32 ياش. بۇ ياش سازەندە يېشقەدەم سازاندىلەرگە ئەگىشىپ يۈرۈپ، دولان مۇقاملىرىنى ۋە دولان غېجەكنى چېلىشنى ئۆگىنىۋالغان. ئۇنىدىن كېيىن ئىسكىرىپكا چېلىشنى ئۆگەنگەن. يېشقەدەم ئەلنەغمىچىلەرگە ئارىلىشىپ، خەلق ئىچىدە تونۇلۇشقا باشلىغان. ئىمىن ئىسمايىل دولان سازەندىلىرى ئىچىدە يېڭىدىن يېتىشكەن بىر قەدەر ياش سازەندە بولۇپ ھېسابلىنىدۇ.

## ئوسمان ھاموت

يېڭىئۆستەڭنىڭ باغ مەيدانىدىن، 32 ياش. داپ، قالۇن، غېجەك، دولان راۋابى، دۇتار، تەمبۇر، ساتار، ئىسكىرىپكا قاتارلىق چالغۇلارنى ئاتىسى ھاموت ھېيتتىن 16 ياشقىچە بولغان ئارىلىقتا ئۆگىنىپ بولغان. ھازىر ئۇ ئاتىسىغا ۋارىسلىق قىلىپ، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە.

## ئەزىز ئابدۇللا

يېڭىئۆستەڭنىڭ 7-كەنتىدىن. 50 ياش. ئەنئەنىمنى ھاشىم زېمىندىن ئۆگەنگەن. داپ ۋە قالۇن چالىدۇ. دولان مۇقاملىرىنى ياخشى بىلىدۇ.

## خەلچىخان ياقۇپ

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىدىن، 70 ياش. ئۇنىڭ ئاتىسى، ئورۇنى-تۇغقانلىرىنىڭ ھەممىسى مۇقامچى ۋە راۋابچى ھەم ئۇسسۇلچىلاردىن بولۇپ، ئاتىسى ئۇنىڭغا كىچىك چېغىدىلا دولان ئۇسسۇلىنى ئۆگەتكەن ھەم نەگە نەغمە قىلغىلى بارسا، كەينىگە سېلىپ بىرگە ئاپىرىپ نەغمىگە قاتناشتۇرغان. خەلچىخان ئاتىسىدىن دولان مۇقاملىرىنى، داپ چېلىشنى پۇختا ئۆگىنىپ بولۇپ دولان راۋابىنىمۇ ئۆگەنگەن. ئۇ، داڭلىق ئۇسسۇلچى، مۇقامچى ۋە قوشاقچى.

## شەرىخان توختى

يېڭىئۆستەڭ بازىرىدىن، 65 ياش. ئۇستا ئۇسسۇلچى. ئۇ، كىچىكىدىن تارتىپ ئويۇن-مەشرەپ بىلەن ئۆتكەنلىكى ئۈچۈن، دولان مۇقاملىرىنى ئۆزلۈكىدىن ئۆگىنىۋالغان. ئۆزلۈكىدىن ھەۋەس قىلىپ ئەنئەنىمنى پۇختا ئۆگەنگەن. داپ ۋە غىجەك چېلىشنى ئۆگەنگەن. بولۇپمۇ دولان مۇقاملىرىنى بىر قەدەر ياخشى ئېيتىدۇ.

## ئاينىساخان ئىمىن

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 8-كەنتىدىن، 65 ياش. مەشھۇر دولان ئۇسسۇلچىسى ھەم مۇقامچى. ئۇنىڭ ئاتىسى ئىمىن نايۇپ بىر ئۆمۈر

ئەلنەغمچلك بلەن ئۆتكەن بولۇپ، ئاينساخان ئەلنەغمچلكنى ئاتسدن ئۆگەنگەن. ياشلق دەۋرلرىدە مەشرەپلەردە نەغمە قلپ ئۆتكەن. گەرچە ئۇ، هازر برقەدەر ياشنپ قالغان بولسمۇ، مۇقامنى چن قەلبدن سۆيدۇ. هېلمۇ ئائلسدە، ئېتز-ئېرق ئەمگەكلرىدە داۋاملق مۇقام ئېيتدۇ. ئائلە مەشرەپلرىدە نەغمە قلپ، مۇقام ئېيتدۇ. ئۇ، ئچ پۇشقى، دەرد-ئەلەملرنى مۇقام بلەن چقرىدۇ.

## گۇلخان مەھەمەت

يېڭئۆستەڭ يېزسدن (يېزىلق ئايالار برلەشمسنڭ رەئسى)، 38 ياش. دولان ئۇسسۇلچسى. ئۇنڭ ئاتسى، ئايسى ئەلنەغمچلەر بولغاچقا، مۇقام ۋە ئەلنەغمنى ئاتا-ئانسدن ئۆگەنگەن. ئايالارنڭ ئۆزئارا كۆڭۈل ئېچش پائالىيەتلرىدە نەغمە قلپ كشلەرنڭ قىزغن ئالقشغا ئېرشكەن. ئۇ، تەۋەسدىكى ئايال مۇقامچى، ئايال سازەندىلەرنى قىزغن قوللاپ، بر تۈركۈم ياش خوتۇن-قىزلارنى مۇقام-مۇزىكا ئۆگنشكە تەشەببۇس قلپ، ئۇلارنڭ ئۆگنشگە شەرت-شارائت يارىتپ بەرگەن. مۇنداقچە ئېيتقاندا، ئايال مۇقامچىلارنڭ تۈگەپ كەتمەسلكى ئۈچۈن ھەسسە قوشقان.

## ئاق مامۇت

يېڭئۆستەڭ يېزسنڭ 3-كەنتدن، 72 ياش. ئۇ، يېڭئۆستەڭ-دە ياشاپ ئۆتكەن داڭلق مۇقامچى ئسلام موللامنڭ شاگىرتى بولۇپ، يېرىم ئەسر داۋامدا ئەلنەغمچلك بلەن شۇغۇللانغان. 30 دن ئارتۇق ياشقا مۇقام ئۆگەتكەن. 15 تن ئارتۇق داپ ياساپ ھەۋەسكارلارغا تەقدىم قلغان. ئۆز تەۋەسگە مۇقام

ئورۇقنى كەڭ چاچقان. ئۇ ھازىرمۇ نەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ.

## ھامۇت ھېيت

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ تاگنۇرى 3-كەنتىدىن، 69 ياش. مۇقام ۋە نەغمىچىلىكنى ئىسلام موللامدىن ئۆگەنگەن. 50 يىل مابەينىدە مۇقام ۋە نەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن. ئىمىر ئەخمەت. ياقۇپ توختى. ئىلياس ھېيت قاتارلىقلارغا ئۆگىتىپ. ئۆزىگە ئوخشاش موقامچىلاردىن قىلىپ يېتىشتۈرگەن. يويۇرغا، مەكىتىنىڭ تومەنتال قاتارلىق جايلىرىدا نەغمە قىلىپ يەرلىك نەغمىچىلەرنىڭ يۇقىرى باھاسىغا. خەلقنىڭ قىزغىن ئالقىشىغا ئېرىشكەن.

## ئابدۇرېشىت مامۇت

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 7-كەنتىدىن. 55 ياش. ئۇنىڭ ئاتىسى مامۇت ئاكا تالانتلىق سازەندە بولۇپ، ئابدۇرېشىت مامۇت دولان راۋابى، غېجەك، دۇتار، قالۇن. نەي. ئىسكىرىپكا، تەمبۇر چېلىشنى ئاتىسىدىن ئۆگەنگەن. تۇرسۇن نۇرەك، ئەزىز ئابدۇللا، ئارات ئېلى قاتارلىقلارغا قالۇن چېلىشنى ئۆگىتىپ چىققان. ئۇنىڭ مارالبېشى. مەكىت، يوپۇرغا ناھىيىلىرىدە نەغمە قىلىپ نامى چىققان. كەسىپ ئەھلىلىرىنىڭ يۇقىرى ھۆرمىتىگە سازاۋەر بولغان.

## ھاشىم زېمىن

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 7-كەنتىدىن. 32 يىل نەغمىچىلىك، مەشرەپ قىزىقچىلىقى بىلەن شۇغۇللىنىپ خەلق ئارىسىدا زور تەسىر قالدۇرغان. 15 تىن ئارتۇق شاگىرت يېتىشتۈرۈپ، 1991-يىلى ئالەمدىن ئۆتكەن.

## ئىلى قاسىم

يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 7-كەنتىدىن. دولان راۋابى، قالۇن، دۇتار چالاتتى. ئۇ 50 يىل ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ، قالۇن بىلەن راۋاب چېلىشتا ئەل ئىچىدە مەشھۇر بولغان. 1993-يىل 1-ئايدا ئالەمدىن ئۆتكەن.

يۇقىرىقىلاردىن باشقا، يېڭىئۆستەڭ يېزىسىنىڭ 7-كەنتىدىن 32 ياشلىق سازەندە مەھەممەت يۈسۈپ (غېجەك، ئىسكىرىپكا چالىدۇ)، ئۇنىڭ بوۋىسى مۇھەممەت مىراپ، 7-كەنتىدىن 40 ياشلىق راۋابچى ئىبراھىم شېرىپ، 3-كەنتىدىن 45 ياشلىق مۇقامچى ئوبۇل ھەسەن، 7-كەنتىدىن 56 ياشلىق سازەندە ئابلەت زېرىپ (دولان راۋابى، غېجەك چالىدۇ)، 10-كەنتىدىن 35 ياشلىق سازەندە ھەسەن قۇربان (داپ، دولان راۋابى، تەمبۇر، دۇتار چالىدۇ) قاتارلىق نامى مەشھۇر بولغان مۇقامچى، سازەندىلەر بار. ھەر بىر كەنت، مەھەللىلەردىمۇ بىر قانچىدىن ئەلنەغمىچىلەر بار.

## ئاقساقارال يېزىسى مۇقامچىلىرى

### مامۇت سەيپۇڭ

ئاقساقارال يېزىسىنىڭ 12-كەنتىدىن، 1900-يىلى تۇغۇلۇپ، 1989-يىلى ۋاپات بولغان. بۇلارنىڭ ئەجدادلىرى مۇقامچىلار بولۇپ، ئاتىسى ئىبزى كالىچى، ئۇنىڭ ئاتىسى ھەدەيسىللا بەگ دېگەنلەر مۇقام ۋە داپ، غېجەك، قالۇن، راۋاب قاتارلىقلاردا ئالاھىدە داڭ چىقارغان. ئىبزى كالىچى ئىمىن ھاۋا، ئايۇپ سامساق، مەھەممەت مەھمۇدۇن قاتارلىقلارنى شاگىرت ئېلىپ، ئۆزى بىلگەن چالغۇلارنىڭ ھەممىسىنى ئۆگىتىشنىڭ سىرتىدا ئوغلى داۋۇت كالىچىنى تەربىيىلەپ يېتىشتۈرگەن. داۋۇت كالىچى ئىنىسى

ماموت سەيپۇگعا ئۆگەنكەن. بۇلارنىڭ پۈتۈن ئەۋلادى مۇقامچى ۋە مۇزىكانتلاردىن بولۇپ، ئەجدادلىرىنى ئۇلارنىڭ سەنئەت خوسۇسىيەتلىرىگە ۋارىسلىق قىلىش ئارقىلىق ئەسلەپ كەلگەن. ماموت سەيپۇك ئاقساقارال، ھەتتا پۈتۈن مارالبېشى ناھىيىسى ۋە مەكىت قاتارلىق جايلاردا ئۆز ماھارىتى بىلەن زور تەسىر قالدۇرغان بولۇپ، ئۇنىڭدىن تەلىم ئالغانلارنىڭ سانى ئەللىكتىن ئاشىدۇ.

## ئىبراھىم نازىل

ئاقساقارالنىڭ «تەك» دېگەن جايىدىن، 71 ياش. ئۇنىڭ ئاتىسى نازىل روزى داڭلىق مۇقامچى ۋە راۋابچى بولۇپ، دولان راۋابىنى ئاتىسىدىن ئۆگەنگەن. ئۆز مەھەللىسىدىن نۇرەك خۇدابەردى (33ياش)، ئەمەت ئىمىن (35ياش)، ئوسمان داۋۇت (40ياش)، ئەمەر داۋۇت (55ياش)، روزى داۋۇت (30ياش)، قادىر ھەسەن (60ياش)، قادىر ئىمىن (50ياش) قاتارلىقلارغا دولان مۇقاملىرىنى، داپ، راۋاب چېلىشنى ئۆگەتكەن. ئاقساقارال خەلقى ئۇنى تەكلىپ قىلماي مەشرەپ ئۆتكۈزمەيدۇ.

## داۋۇت كالچى

ئاقساقارال بېزىسىنىڭ 4-كەنتىدىن. 1988-يىلى 55يېشىدا ئالەمدىن ئۆتكەن. ئۇنىڭ پۈتۈن ئەجداد ۋە ئەۋلادلىرىنىڭ ھەممىسى مۇقامچى ۋە سازەندىلەردىن بولۇپ، قېرىنداشلىرىدىن سىدىق ئەزىز، ھوشۇيۈن ئەزىز، بارات ئەزىز، ئەمەر ئەزىزلەر قېرىندىشى ماموت سەيپۇك (ماموت ئەزىز)غا ئوخشاشلا مۇقام، مۇزىكىلارنى پۇختا ئىگىلەپ ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغان. مەكىت مۇقامچىلىرىنىڭ ۋە سازەندىلىرىنىڭ كۆپ قىسمى مۇقام، مۇزىكىنى

يۇقىرىقى ئاكا-ئۇكا قېرىنداشلاردىن ئۆگەنگەن. بۇ ئاكا-ئۇكىلارنىڭ ھەممىسى ئالەمدىن ئۆتكەن بولۇپ، بۇلارنىڭ ئەۋلادلىرىدىن داۋۇت ئەزىز (كالىچى) نىڭ ئوغۇللىرى ئەمەر داۋۇت (55ياش)، ئوسمان داۋۇت (45ياش)؛ بارات داۋۇت (40)، قادىر داۋۇت (35ياش)، روزى داۋۇتلار (32ياش) ئاتىسىغا ۋارىسلىق قىلىپ ئۇستا سازەندە ۋە مۇقامچىلاردىن بولۇپ يېتىشىپ چىققان. بۇلاردىن ئەمەر داۋۇت، ئوسمان داۋۇت، روزى داۋۇتلار مەخسۇس ئەلنەغمىچىلىك بىلەن شۇغۇللانغان ۋە راۋاب، قالۇن، داپ، غېجەك چېلىشنى ئۆگىنىپ نام چىقارغان.

## ئوسمان غېجەك

ئاقساقارال يېزىسىنىڭ 2-كەنتىدىن، 75ياش. پۈتۈن ئۆمرىنى ئەلنەغمىچىلىك بىلەن ئۆتكۈزۈپ كەلگەن. بۇلارنىڭ ئەجدادلىرى سازەندىلەردىن بولۇپ، ئوسمان غېجەكنى ئاتىسى موللا ھەسەن كىچىك ۋاقتىدىلا مەكتىلىك مەخسۇت ئۇستامغا شاگىرتلىققا بەرگەن. ئۇ 14 يېشىدىلا دولان مۇقاملىرىنى تولۇق ئۆگىنىپ، غېجەكنى تەلەپكە لايىق چالالايدىغان بولغان ۋە كۆپلىگەن ھەۋەسكارلار ئۇنى ئۇستاز تۇتقان. ئۇ، چىتەكۆلدىن ئىبراھىم مۇسا (64ياش)، مازار ئالدىدىن داۋۇت موللا (75ياش)، شافۇرلۇق سۇلايمان مەھەمەت، ئاقساقارال 19-كەنتىدىن ئىسمايىل سوپى (1921—1989) قاتارلىقلارنى شاگىرتلىققا ئېلىپ، دولان مۇقامى ۋە دولان غېجىكى ئۇستازلىرىنى تەربىيىلەپ كەڭ تارقاتقان.

## تۇرسۇنخان تۇرادىن

ئاقساقارال يېزىسىنىڭ 11-كەنتىدىن، 41 ياش. موقامنى ئاتىسى تۇرادىن مامۇت ۋە قادىر ھەسەنلەردىن ئۆگەنگەن. ئاتىسى بىلەن

بىرگە ئەلنەغمىلەرگە قاتناشقان. ئىنىز ئەمگەكلىرىدە مۇقام ئىيىسپ، ئايالىلارنىڭ ۋە ئەمگەكچىلەرنىڭ مەنىۋى ئارزۇلىرىنى قاندۇرۇپ كەلگەن. دولان ئۇسسۇلىدا مارالبېشى ناھىيىسىدىكى داڭلىق ئۇسسۇلچىلار قاتارىدىن ئورۇن ئىلىپ. ناھىيىدە ئۆتكۈزۈلگەن مىللىي مەشرەپ كۆرەكلىرىگە قاتنىشىپ. ئالقىشلانغان.

## زورىخان ھېلەك

ئاقساقمارال يېزىسىنىڭ 12-كەنتىدىن، 46 ياش. تۇرادىن مامۇتنى ئۇستاز تۇتۇپ. دولان مۇقاملىرىنى ئۆگەنگەن. مەشرەپلەردە ئەرلەر بىلەن بىر قاتاردا نەغمە قىلىدۇ. تۇرسۇنخان بىلەن ئىككىسى ئەل ئىچىدىكى مەشھۇر مۇقامچى ۋە ئۇسسۇلچىلاردىن بولۇپ، ناھىيىدە ئۆتكۈزۈلۈپ تۇرىدىغان مىللىي مەشرەپ (دولان مەشرەپ) كۆرەكلىرىگە كۆپ قېتىم قاتنىشىپ. كەسىپ ئەھلىلىرىنىڭ يۇقىرى باھاسىغا ئىرىشكەن.

## مەھەممەت مەھمۇدۇن

ئاقساقمارال يېزىسىنىڭ 15-كەنتىدىن، 50 ياش. ئۇنىڭ ئەجدادلىرى ئاتا-بوۋىلىرىدىن تارتىپ مۇقام-مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن بولۇپ، قالۇن، راۋاب، غېجەك قاتارلىقلارنى چېلىشتا داڭ چىقارغان. مەھەممەت مەھمۇدۇنمۇ ئەجدادلىرىغا ۋارىسلىق قىلىپ داپ، راۋاب، قالۇن، غېجەكنى مۇكەممەل ئۆگىنىپ، قالۇندا ئالاھىدە مەشھۇر بولغان. ئاتا-بوۋىلىرىنىڭ قالدۇرغان شاگىرتلىرى 100 نەپەردىن ئارتۇق بولۇپ، مەھەممەت مەھمۇدۇن مارالبېشىنىڭ باغ مەيدانىدىن مامۇت يۈسۈپنى شاگىرتلىققا ئىلىپ. داپ، راۋابنى ۋە دولان مۇقاملىرىنى ئۆگىنىپ چىققان. بىر قىسىم ياش ھەۋەسكارلار ئۇنىڭدىن قالۇن ئۆگەنمەكتە.

# ياقۇپ ئۆمەر

ئاقساقمارال يېزىسىنىڭ بازار ئىچىدىن، 50 ياش. دولان غېجىكى ۋە ئىسكىرىپكا چالىدۇ. داپ بىلەنمۇ نەغمە قىلىدۇ. دولان مۇقاملىرىنى ياخشى ئۆگىنىپ، مەشرەپلەردە نەغمە قىلىش بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن.

يۇقىرىلاردىن باشقا ئاقساقمارال يېزىسىدا داڭلىق مۇقامچى-سازەندىلەردىن 15-كەنتتىن راۋابچى توختى غوجى (70 ياش)، 12-كەنتتىن راۋابچى ئىمىن ھاۋا (50 ياش)، 13-كەنتتىن ئىبراھىم راۋاب (75 ياش)، تۇردى راۋاب (80 ياش)، 14-كەنتتىن غېجەكچى يۇنۇس ياخشى (88 ياش)، 15-كەنتتىن مۇقامچى ساۋۇت تۇردى (70 ياش)، 11-كەنتتىن ئايال مۇقامچى سائادەتخان تايىپ (38 ياش)، بازاردىن مۇقامچى ئوسمان ئىسلام (48 ياش)، 4-كەنتتىن راۋابچى قادىر داۋۇت (35 ياش)، 12-كەنتتىن مۇقامچى ئايۇپ سامساق (41 ياش)، 4-كەنتتىن نەغمىچى قادىر ھەسەن (55 ياش)، 14-كەنتتىن نەغمىچى ئوسمان ھاشىم (75 ياش)، 3-كەنتتىن مۇقامچى ۋە مەشرەپ فىرىقچىسى نۇرەك خودابەردى (90 ياش)، 3-كەنتتىن ئەلنەغمىچى ئەمەت ئىمىن (40 ياش)، 15-كەنتتىن راۋاب ۋە غېجەك ماھىرى سازەندە مىجىت ئابلا (78 ياش)، 13-كەنتتىن ئىبراھىم نازىلىنىڭ شاگىرتى راۋابچى ئابدۇۋايىت مىجىت (45 ياش)، 13-كەنتتىن 75 ياشلىق مەشھۇر مۇقامچى تۇرغۇن غوجەك قاتارلىق ياشانغان، ئوتتۇرا ياش، ياش مۇقامچى ۋە سازەندىلەر بار. 20-كەنتتىن مەشھۇر سازەندە، قالۇن، راۋاب، غېجەك ماھىرى ئىسمايىل ئەيسا (1916—1976)، ئەلنەغمىچى داۋۇت پەلتۇ (1870—1948)، ئاقساقمارالنىڭ «تەڭ»دە ياشاپ ئۆتكەن كۆپ خىل چالغۇ ماھىرى، ئىبراھىم نازىلىنىڭ ئۇستازى ئەخمەت ھاجىم (1904—1977) قاتارلىق پېشقەدەم مۇقامچى ۋە سازەندىلەر ئۆتكەن بولۇپ، بۇلارنىڭ ھەرقايسى يۇرتلارغا تارقالغان شاگىرتلىرىمۇ 50 تىن ئاشىدۇ.

# چوڭقۇرچاق يېزىسى مۇقامچىلىرى

## باسىت ئىمىر

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسى 23-كەنتىدىن، 38 ياش. دولان راۋابى، قالۇن، داپ قاتارلىقلارنى چالىدۇ. ئۇستازلىرىغا ۋارىسلىق قىلىپ ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە.

## بەكرى ئۆمەر

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسى 24-كەنتىدىن، 27 ياش. دولان راۋابى، قالۇن، داپ چالىدۇ. دولان مۇقاملىرىدا پېشقەدەملەرنىڭ ئەزەرىدىن ئۆتكەن.

## ھۇسۇيۇن توختى

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسى 23-كەنتىدىن، 36 ياش. راۋاب، قالۇن، داپ قاتارلىقلارنى چالىدۇ. كەسىپى ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ.

## مەھەممەت ھەمرەك

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسى 28-كەنتىدىن، 60 ياش. دولان راۋابى، قالۇن، داپ قاتارلىقلارنى چالىدۇ. بىر ئۆمۈر ئەلنەغمىچىلىك بىلەن ئۆتكەن. ياشلارنى تەربىيەلەشكە ئەھمىيەت بېرىپ، ئۆز كەنتىدىن ئىمىر توختى (35ياش) قاتارلىق ياشلارغا، دولان راۋابى، قالۇن، داپ، دولان مۇقاملىرى ۋە ئەلنەغمىچىلىكنى ئۆگەتكەن.

## قايۇم ئاۋۇت

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسى 27-كەنتىدىن، 52ياش. ئەلنەغمىچى. داپ، راۋاب، قالۇن قاتارلىقلارنى چالىدۇ. دولان مۇقاملىرىدا نامى بار.

## ئېلى ئىمىن

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسىدا ئوقۇتقۇچى. 60 ياش. دولان مۇقامى ۋە دولان چالغۇلىرىنى تىرىشىپ ئۆگىنىپ، دولان راۋابى، دولان قالۇنلىرىنى چېلىپ كەلگەن.

## ئىبراھىم ھەمراقۇل

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسىدىن، 62 ياش. كىچىك ۋاقىتلىرىدىن باشلاپ دولان مۇقاملىرى ۋە دولان چالغۇلىرىغا ھەۋەس قىلىپ دولان راۋابى، قالۇن قاتارلىقلارنى ئۆگەنگەن ۋە ئۇنى چېلىپ، كىشىلەرنىڭ بەدىئىي ئارزۇلىرىنى قاندۇرۇپ كەلگەن.

## ئەيسا سايىم

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چوڭقۇرچاق يېزىسىدىن. ھازىرقى ئورنى مارالبېشى ناھىيىلىك رادىئو-تېلېۋىزىيە ئىدارىسىدە، كادىر. 50 ياش. دولان راۋابى، قالۇن، غېجەك، دۇتار قاتارلىق مىللىي چالغۇلارنىڭ ھەممىسىنى چالىدۇ ھەم ياسايدۇ. دولان مۇقاملىرىنى ياخشى بىلىدۇ. ئۇ، ئېھتىياجلىق كىشىلەرگە دولان راۋابى، غېجەك قاتارلىقلار بولۇپ 20 دىن ئارتۇق چالغۇ ئەسۋابلىرى ياساپ بەرگەن. كۆكۆل ئىچىس

سورۇنلىرىدا ئىشچى-خىزمەتچىلەرنىڭ تەلىپىنى قاندۇرۇپ، كەڭ ئاممىنىڭ قىزغىن ئالقىشىغا ئېرىشىپ كەلگەن. ئۇنىڭ نامى خەلق ئىچىدە مەشھۇر بولۇپ، مۇقام-مۇزىكا ئەھلى ئۇنىڭ زور ھۆرمىتىنى قىلىشىدۇ.

يۇقىرىقىلاردىن باشقا. چوڭقۇرچاق يېزىسىدا ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدىغان مۇقامچى ۋە چالغۇچىلاردىن سىدىق مامۇت، كېرەم ئېزىم، سايىم ئاۋۇت، سۇلايمان توختى، كىچىك موللاق، ئابلا تۇرەك، مەھەممەتئىمىن ئىسمايىل، سۇلتان توختى، ئىمىر سامساق، رىشىت بارات، موللا قۇربان سايىم، ئابدۇكېرىم مامۇت، تۇرەك ئىبراھىم، مۇھەممەت ئىسمايىل، مامۇت نۇر، ھېيت پەتتاق، ئابدۇرېھىم راشىدىن، سىدىق ھەسەن، مەخەت ھەسەن، ئەھەت ئىسمايىل، ئانەك ئۆمەر، ئابدۇۋايىت تۇردەش، ياسىن ئىدرىس، داۋۇت راخمان، تۇرسۇنجان غۇنچە، مۆمىن غوجەك، ئەركىن ساۋۇر، ئوسمان ئۆمەر، يۇسۇپ ئەمەت، غوپۇر روزى، كېرەم مەھەممەت قاتارلىق نامى ئاتالغان كىشىلەر بار. بۇلارنىڭ ھەممىسى مۇقامچى ھەم سازەندىلەر بولۇپ، 1987-يىلدىن باشلاپ بۇلارغا ئارخىپ تۇرغۇزۇلۇپ، مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت يۇرتىدا ۋە مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت ئىدارىسىدە ساقلىنىپ كەلگەن.

## سېرىقبۇيا بازىرى مۇقامچىلىرى

### ئابلىز قارى

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ سېرىقبۇيا بازىرىدىن. مەشھۇر داستانچى ھەم سازەندە. ئۇنىڭ كۆزى ئەما بولسىمۇ، ئاشىق-مەشۇقلار داستانلىرىدىن «يۇسۇپ-ئەھمەت»، «غېرىب-سەنەم»، «تاھىر-زۆھرە»، «ھۆرلىقا-ھەمراجان»، «يۇسۇپ-زىلەيخا» قاتارلىقلارنى يادلاپ، ئۇنى ئاھاڭغا سېلىپ نەزمە قىلىپ ئوقۇپ،

دۇتار بىلەن ئورۇنداپ، خەلقنىڭ قىزغىن ئالقىشىغا ئېرىشكەن. ئىچ پۇشقى تارتقان، غېرىبسىنغان، زېرىككەن چوڭ-كىچىك كىشىلەر ئۇنى يوقلاپ، ئۇنىڭ داستانلىرىدىن ۋە سازلىرىنىڭ مۇڭىدىن ھۇزۇر ئالىدۇ. ناھىيىدە ئۇنىڭ ئۆگەتكەن سەنئەت كۆرىكىگە قاتنىشىپ، پۈتۈن ناھىيىدە ۋە قەشقەر ۋىلايىتى تەۋەسىدە تونۇلغان. ئۇنىڭ داستانچىلىقى ۋە چالغۇ سازلىرى باھالاشقا ئېرىشكەن.

## ئالاغىر يېزىسى مۇقامچىلىرى

### بارات غېجەك

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئالاغىر يېزىسى 2-كەنتىدىن، 93 ياش. 15 يېشىدا غېجەك، دولان راۋابى چېلىشنى ئۆگەنگەن. 20 يېشىدىن باشلاپ پېشقەدەم مۇقامچىلارغا ئەگىشىپ ئۇلاردىن مۇقام ۋە ئەلنەغمە ئۆگىنىپ، پۈتۈن ئۆمرى ئەلنەغمىچىلىك بىلەن ئۆتكەن. ئۇنىڭ نامى ناھىيە تەۋەسىدىلا ئەمەس، بەلكى باشقا ناھىيىلەرگىمۇ تارقالغان بولۇپ، كىشىلەر ئۇنى مۇقام ئۇستازى ھېسابلىشىدۇ. گەرچە ئۇ قېرىپ كەتكەن بولسىمۇ، ھازىرغا قەدەر نەغمە قىلىپ كەلمەكتە.

### ئابلا غېجەك

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئالاغىر يېزىسى 2-كەنتىدىن، 71 ياش. غېجەك، دولان راۋابى، قالۇن قاتارلىقلارنى يۇقىرى ماھارەتتە چېلىپ داڭق چىقارغان. غېجەك، راۋابلارنى چېلىشتا بارات غېجەكنى ئۇستاز تۇتقان. كېيىن ئۆزلۈكىدىن تىرىشىش نەتىجىسىدە ھەممە مۇزىكانتلاردىن ئېشىپ كەتكەن. ئۇ، جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ ھەممە جايلىرىغا بېرىپ نەغمە قىلىپ، خەلق ئارىسىدا مەشھۇر بولغان. مەزكۇر پېشقەدەم مۇقامچىنى ھۆكۈمەت تەرىپىدىن شىنجاڭنىڭ ھەر قايسى جايلىرىغا

ئاپىرىپ ئېكسكۇرسىيە قىلدۇرغان. ئالاغىر خەلقى ئۇنى ئۆزلىرىنىڭ پېشۋاسى ھېسابلاپ، ھۆرمەتلەپ كەلمەكتە.

### ئەمەت راۋاب

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئالاغىر يېزىسىدىن، 70 ياش. دولان راۋابچىسى. دولان راۋابىنى چېلىشتا تەڭداشسىز بولغاچقا. كىشىلەر ئۇنىڭغا «ئەمەت راۋاب» دەپ نام بەرگەن. يېرىم ئەسىر داۋامىدا ئەلنەغمىچىلىك بىلەن شۇغۇللىنىپ داپ ۋە راۋاب چېلىپ، مۇقام توۋلاپ كەلگەن.

### ھاتەم موللا

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئالاغىر يېزىسىدىن، 90 ياش، داستانچى. ئاشىق-مەشۇقلار داستانلىرىنى ئاھاڭغا سېلىپ ئوقۇپ، دۇتار بىلەن ئورۇندايدۇ. كىشىلەر ئۇنىڭ داستانلىرىنى ئاڭلاش ئۈچۈن يىراق-يىراق جايلاردىن كېلىدۇ ياكى ئۆيلىرىگە ئاپىرىدۇ. دولانلىقلار دولان مەشرىپىدىن باشقا داستانچىلارنىڭ غەزەللىرى بىلەن كۆڭۈل ئېچىشنىمۇ ئىنتايىن ياخشى كۆرىدۇ. ھاتەم موللامۇ داستان ئوقۇش بىلەن كىشىلەرنىڭ كۆڭلىنى ئېچىشنى ياخشى كۆرىدۇ.

### ياسىن ئىسمايىل

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئالاغىر يېزىسىدىن، 46ياش. قوشاقچى. دولان مەشرەپلىرىدە قوشاقچىلىق مۇھىم ئورۇندا تۇرىدۇ. ئۇ ئەلنەغمە ۋە دەررە ئويۇنلىرىدا قوشاق قوشۇپ، خەلقنىڭ قىزغىن قارشى ئېلىشىغا ئېرىشكەن. ھەرقانداق بىرەر رېئال ھادىسىنى دەرھال قوشاق بىلەن ئىپادىلىيەلەيدۇ، كىشىلەر ئۇنىڭ قوشاقلىرىنى ئاڭلاشقا ھېرىس.

# شامال يېزىسى مۇقامچىلىرى

## قاسىم روزى

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ شامال يېزىسىدىن، 66 ياش. دولان راۋابى، قىل غېجەك، قالۇن، داپ قاتارلىقلارنى يۇقىرى ماھارەت بىلەن چالالايدۇ. ئۇ 16 يېشىدىلا مەكتىلىك ئەھمەت غېجەكنى ئۇستاز تۇتۇپ غېجەكنى ئۆگەنگەن. ئۇندىن كېيىن راۋاب ۋە قالۇن قاتارلىق چالغۇلارنى ئۆگەنگەن. 50 يىل مابەينىدە مۇزىكا بىلەن شۇغۇللىنىپ، ئىسمايىل ئەيسا، مامۇت يۈسۈپ، سىمانخان ۋە ئوغلى، ھاشىم قاسىم، ئاۋۇت مەھەممەت قاتارلىق شاگىرتلىرىنى تەربىيىلەپ داڭلىق مۇزىكانتلاردىن قىلىپ يېتىشتۈرگەن.

1988-يىلى مارالبېشى ناھىيىسىدە ئۇيۇشتۇرۇلغان سەنئەت كۆرىكىدە باھالىنىپ، مۇكاپاتلانغان. ھازىر يەنە ئىككى نەپەر شاگىرت تەربىيىلىمەكتە. ئۇ داۋاملىق ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىۋاتىدۇ.

## سادىق ئاۋۇت

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ شامال يېزىسى 5-كەنتىدىن. 65ياش، داپەندى، مۇقامچى. مۇقامنى ئاتىسى ئاۋۇت يولداشتىن ئۆگەنگەن. 50يىلدىن بۇيان مۇقام بىلەن شۇغۇللىنىپ، مارالبېشى ناھىيىسىدىكى ئاتاقلىق مۇقامچىلارنىڭ بىرى بولۇپ قالغان. ناھىيىدە ئۆتكۈزۈلگەن ئەلنەغمىچىلەر كۆرىكىدە بىرقانچە قېتىم باھالىنىپ ماددىي مۇكاپات ئالغان.

## بەداخۇن

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ شامال يېزىسىدىن، 77 ياش. ئەلنەغمىچى. 57 يىلدىن بۇيان ئەلنەغمىچىلىكنى ئۆزىگە كەسىپ قىلىپ كەلگەن.

دولان مۇقاملىرىنى ئۆگىنىپ، ئاتاقلىق مۇقامچىلارنىڭ بىرى بولۇپ قالدى.

### ئابدۇرېشىت مامۇت

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ شامال يېزىسىدىن. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ. ئاتاقلىق ئەلنەغمىچىلەردىن بىرى.

## چارباغ يېزىسى مۇقامچىلىرى

### تۇرسۇن روزى

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چارباغ يېزىسىدىن. 55 ياش. ئۇ، كىچىكىدىنلا قالۇن چېلىشقا ھەۋەس قىلىپ، مەكتىلىك بارات قالۇننىڭ شاگىرتى ھازىرقى پىشقەدەم قالۇنچى ئىسلام قالۇندىن قالۇن چېلىشنى ئۆگەنگەن. غېجەكمۇ چالىدۇ. شۇندىن باشلاپ مەشرەپلەردە قالۇننى تەڭكەش قىلىپ ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە. 1993-يىلى 2-ئاينىڭ 17-كۈنى مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت ئىدارىسىگە كېلىپ دولان ئون ئىككى مۇقامىنى لېنتىغا ئېلىشقا قاتناشقان.

### ساۋۇت نەغمە

ئۇ چارباغ يېزىسىدىكى ئەڭ ئاتاقلىق مۇقامچىلاردىن بىرى بولۇپ، ساۋۇت نەغمە قاتناشمىغان نەغمە ئانچە قىزىمايدۇ. شۇڭا، كىشىلەر ئۇنىڭغا «نەغمە» دەپ نام بەرگەن. ئۇ 1964-يىلى ئۆلۈپ كەتكەن. ئۇنىڭ شاگىرتلىرىدىن نەمەت نەغمە (60ياش)، ياقۇپ ھەسەن، ئابدۇۋايىت ئەزىزلەر ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىپ كەلمەكتە.

### ئاۋۇت قارى

چاربباغ يېزىسى 8-كەنتىدىن. دولان راۋابى، داپ قاتارلىقلارنى چالىدۇ. مەشرەپلەردە نەغمە قىلىدۇ.

### موللا ئىسلام ئابلا

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چاربباغ يېزىسى 8-كەنتىدىن. 50 ياش. غېجەكچى. ئائىلە سورۇنلىرىدا ۋە مەشرەپلەردە غېجەك چېلىپ، ئەنئەنىۋى نەغمىگە قاتنىشىدۇ.

### ھېزى مەھەممەت

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چاربباغ يېزىسى 8-كەنتىدىن، 50 ياش، دولان راۋابى ۋە ئىسكىرىپكا چالىدۇ. مەشرەپلەردە دولان راۋابى بىلەن نەغمىگە قاتنىشىدۇ.

### ئەگەمبەرى مەھەممەت

مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ چارباغ 11-كەنتىدىن، 48 ياش. داپ ۋە قالۇن چالىدۇ. ئەلنەغمىچى. مۇقام بىلىدۇ.

## پىچاق سۇندى مۇقامچىلىرى

### راخمان ئېلى

مارالبېشىنىڭ پىچاق سۇندى قومۇلقىنى. 50 ياش. قالۇن، غېجەك، دولان راۋابلىرىنى چالىدۇ ھەم ياسايدۇ. پىچاق سۇندىدىن مەشلاخون

داموللام (1894—1970) نىڭ تەشەببۇسى بىلەن ئاتاقلىق چالغۇچىلاردىن مازاغوجاملىق ئىمىن قالۇن (1895—1950)، پىچاق سۇندىنىڭ قۇملۇقتىن قۇربان راۋاب (1858—1978)، قۇملۇقتىن روزىمكام غېجەك (1921—1991)، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ئاۋات يېزىسىدىكى مەشھۇر سازەندە مەردان موللام، قۇملۇقتىن قالۇن. غېجەك، دولان راۋابچىلىرىنىڭ مەشھۇر ئۇستازى موللائاكام (1884—1993)، پىچاق سۇندىنىڭ «شېرىن» 11-كەنتىدىكى داڭلىق غېجەكچى تۇردى خۇدەك (60 ياش، ھازىر ئۇ بىر مەسچىتنىڭ ئىمامى) قاتارلىقلارنى ئۇستاز تۇتۇپ كەسىپ ئەھلىلىرىنىڭ «تەڭداشسىز قالۇنچى» دېگەن باھاسىغا ئېرىشكەن. ئۇنىڭ نامى پۈتۈن دولان رايونلىرىغا كەڭ تارقالغان بولۇپ، ئۇنىڭ قالۇندىن ئېلىنغان لېنتىلارنىڭ ساداسى جەنۇبىي شىنجاڭنىڭ ھەممىلا جايلىرىدا ياڭرىماقتا. ئۇ ھازىر ئەۋلاد تەربىيىلەشكە ئەھمىيەت بېرىپ، كۆپلىگەن ھەۋەسكارلارنى تەربىيىلىمەكتە.

## داۋۇت قارى

مارالبېشىنىڭ پىچاق سۇندى بازار ئىچىدىن، مۇقامچى، 50 ياش. ئەلنەغمىچىلىكتە پىچاق سۇندى بويىچە ئاتالغانلارنىڭ بىرى.

## يۈسۈپ ياقۇپ

پىچاق سۇندىنىڭ قۇملۇق قارادۆڭدىن، 35 ياش. مۇقامچى. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ. دولان مۇقاملىرىنى ئېيتىشتا خەلقنىڭ ياخشى باھاسىغا ئېرىشكەن.

## بايتاش

پىچاق سۇندىنىڭ شېرىن دېگەن يېرىدىن، 70 ياش. ئۇ تارىخىدا كۆپلىگەن مۇقامچى ۋە سازەندىلەرنى يېتىشتۈرگەن. ئۇنىڭدىن تەلىم

ئالغانلار 30 نەپەردىن ئاشىدۇ. ئۇ 1978-يىلى ئالەمدىن ئۆتكەن بولسىمۇ، ئۇنىڭ شاگىرتلىرى ئۇنىڭ ئىزىنى بېسىپ نام چىقارماقتا.

## نەمەت سا

پىچاق سۇندىدىن. 1978-يىلى ئالەمدىن ئۆتكەن. ئۇ ھايات چاغلىرىدا دولان ئون ئىككى مۇقامىنى ئورۇنداپ، خەلقنىڭ ئالقىشىغا ئېرىشكەن. ئۇ، ئۇستازى چاتلىق ئايىمقىدىكى مەتقاسىم ئاكا بىلەن سىللە سەيپارە يۇرۇپ نەغمە قىلىپ، ئالەمدىن ئۆتكەن.

## ئېلى نىياز

پىچاق سۇندى قۇملۇق كەنتىدىن. 65 ياش. ئەلنەغمىچى. مۇقامدا ئالاھىدە ئىقتىدارغا ئىگە.

## ھوشۇر سۇنجاڭ

پىچاق سۇندىنىڭ قۇملۇق كەنتىدىن. مۇقامچى ھەم ئۇسسۇلچى. ئۇ بېشىغا قىزىق چاي قۇيۇلغان پىيالىنى قويۇپ، ئىككى قولىدىكى قوشۇقتا پىيالىنى ئۇرۇپ تۇرۇپ ئوينايدىغان دولان مىللىي ئۇسسۇلىدا تەڭداشسىز ئىدى. 1956-يىلى 55 يېشىدا ۋاپات بولغان.

# چىغانچۆل مۇقامچىلىرى

## مۇقام پېشىۋاسى ئاخۇن قارىم

ئەسلى يۇرتى چىغانچۆل، 1904-يىلى ئالەمدىن ئۆتكەن. قالۇن، غىجەك، دولان راۋابى قاتارلىقلارنى ياساش ۋە چېلىشتا

مەشھۇر. ئوغۇللىرىنى ئۆزىگە ۋارىس قىلىپ، دولان نەغمە چالغۇلىرىنى تولۇق ئۆگەتكەن.

ئۇنىڭ ئوغلى ئەمەت موللام (1880—1964) غىجەك، راۋاپ، تەمبۇر، نەي، قالۇن چېلىشنى ئۆگىنىپ، پۈتۈن ئۆمرىنى مەشرەپ، ئەلنەغمىچىلىك بىلەن ئۆتكۈزگەن ھەم چالغۇ ياساپ، ئېھتىياجلىقلارغا تارقىتىپ، ئەلنەغمىچىلىكنىڭ ئورۇقىنى چاچقان. ئۇنىڭ ئوغۇللىرىدىن نامەتخان (1913—1976) ئاتىسىغا ئوخشاش مۇقام شەيداسى بولۇپ، ساتار، تەمبۇر، راۋاپ، غىجەك، قالۇن، نەي قاتارلىقلارنى چېلىشتا داڭ چىقارغان.

ئەمەت موللامنىڭ ئىككىنچى ئوغلى يۈسۈپ ئەمەتمۇ خۇددى ئاتا-بوۋىلىرىغا ئوخشاش ئەلنەغمىنى ئۆگىنىپ، خەلق ئىچىدە ئۆزىنىڭ ئەلنەغمىچىلىك ماھارىتى بىلەن زور ھۆرمەتكە ئىگە بولغان.

## مەخەت سادىق

چىغانچۆلنىڭ 5-كەنتىدىن، 35 ياش، مۇقامچى، ئەلنەغمىچىلىكنە مارالبېشى، ئاۋات ناھىيىلىرىدە تونۇلغان. ئۇ سەيپارە يۈرۈپ، ئەلنەغمىچىلىكنى ئاساسىي كەسىپ قىلغان. ئۇنىڭ نامى دولان رايونلىرىدا بىر قەدەر مەشھۇر.

## ئىسمايىل غىجەك

چىغانچۆلنىڭ 5-كەنتىدىن، 70 ياش. ئۇستا غىجەكچى، غىجەكنى چالىدۇ ھەم ياسايدۇ. غىجەك چېلىشتا ئۇنىڭ بىلەن تەڭ تۇرىدىغانلار ئاز تېپىلىدۇ. چىغانچۆل تەۋەسىدە ئىسمايىل غىجەكنى چاقىرماي مەشرەپ ئۆتكۈزمەيدۇ.

## شاقۇر مۇقامچىلىرى

### مەھەممەتھاجى موللا ئىسلام

مارالبېشىنىڭ شاقۇردىن. 79 ياش. ياش چاغلىرىدا دولان مۇقام-مۇزىكىلىرىنى ئۆگىنىشكە ھەۋەس قىلىپ، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ دۆلەتباغ يېزا سېرىغۇنۇش كەنتىدىكى ئاتاقلىق راۋابچى ئازى راۋابنى ئۇستاز تۇتۇپ، ئۇنىڭدىن راۋاب. غىجەك. قالۇن. داپ قاتارلىقلارنى ئۆگەنگەن. دولان مۇقامى ۋە دولان چالغۇلىرىنى بىلىشنى دولانلىقلار ئۈچۈن مۇقەددەس بىلىپ، ئوغلى ئىبراھىم قارىمغىمۇ داپ. غىجەك. قالۇن. دولان راۋابى قاتارلىقلارنى چېلىشنى ئۆزى ئۆگەتكەن. ئۇ ھەج قىلىپ كەلگەندىن كېيىنمۇ مۇزىكا چېلىشنى تاشلىمىغان. 1993-يىلى 2-ئاينىڭ 17-كۈنى شاقۇردىن مارالبېشى ناھىيىلىك مەدەنىيەت ئىدارىسىغا كېلىپ، دولان ئون ئىككى مۇقامىنى لېنتىغا ئېلىشقا قاتناشقان ھەم قالۇن. راۋاب چالغان.

### ئوسمان مەھەممەت

شاقۇردىن 50 ياش. ئەلنەغمىچى. قۇملۇقتىكى روزىمىكامىنى ئۇستاز تۇتۇپ، ئۇنىڭدىن غىجەك چېلىشنى ۋە مۇقامنى ئۆگەنگەن. ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغىنىغا 30 يىلدىن ئاشقان. ھازىر شاقۇردىكى ئاتاقلىق مۇقامچىلارنىڭ بىرى.

## تۇمشۇق مۇقامچىلىرى

### ھەسەن باۋدۇن

تۇمشۇقنىڭ توققۇز ساراي 4-كەنتىدىن. داڭلىق مۇقامچى بولۇپ، تۇمشۇق دائىرىسىدىكى ئەلنەغمىچىلەر ئارىسىدىكى تونۇلغانلارنىڭ

بىرى. ئۇ مارالبېشى ناھىيىسى تەۋەسىدە سەييارە يۈرۈپ، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ.

## بارات توختى

تۇمشۇقنىڭ توققۇز سارايى كەنتىدىن، 60 ياش. پۈتۈن ئۆمرىنى ئەلنەغمىچىلىك بىلەن ئۆتكۈزگەن. ھازىرغىچە تەكلىپ قىلىنغان رايونلارغا بېرىپ مەشرەپلەردە نەغمە قىلىپ، خەلقنىڭ قىزغىن ئالقىشىغا ئېرىشىپ كەلمەكتە.

## ھەمەجان سىدىق

تۇمشۇق چاپان كۆيدىدىن. 45 ياش. قالۇن، غېجەك، دولان راۋابى، داپ قاتارلىقلارنى چالىدۇ. ئۇنىڭ ئائىلىسىدە ھەر ئاخشىمى مەشرەپ ئۆتكۈزىدۇ. ئائىلىسىدىكى ھەممەيلەن نەغمىچى، ئۇسسۇلچى. ئائىلە مەشرىپىنىڭ سىرتىدا جاڭگالدىكى چارۋىچىلار ئۇنىڭ ئائىلىسىگە توپلىشىپ، پات-پات مەشرەپ ئوينىشىدۇ. ئۇ مۇزىكا چېلىشنى ئاتىسىدىن ئۆگەنگەن. «يەكتەك باياۋان» دېگەن بىر مۇقامنى ئاتىسى سىدىق ساقالدىن ئۆگىنىۋالغان. بۇنىڭ ئائىلىسىدە ئاكىسى ئاۋۇت سىدىق قاتارلىق بىرنەچچىسى دولان راۋابى چېلىشنى بىلىدۇ.

# ئاناكۆل مۇقامچىلىرى

## سايىم داۋۇت

ئانا كۆل يېزىسى 3-كەنتىدىن، 65 ياش. مۇقامچى ۋە داپەندى. بۇلار ئۈچ ئەۋلاد ئەلنەغمىچىلەر بولۇپ، مۇقام ۋە ئەلنەغمىچىلىكنى ئاتىسى داۋۇت نەغمىدىن ئۆگەنگەن. ئۇ ھارىرغا

قەدەر ئاناكۆل تەۋەسىدە ئۆتكۈزۈلگەن مەشرەپلەرنىڭ ھەممىسىدە نەغمە قىلىپ، خەلقنىڭ ھۆرمىتىگە ئېرىشىپ كەلمەكتە.

### ئابدۇۋەلى ساماق

ئاناكۆل يېزىسى 4-كەنتتىدىن. 48 ياش. ئەلنەغمىچى، دولان راۋابى چالىدۇ.

### ئىدرىس ياسىن

ئاناكۆل يېزىسى 23-كەنتتىدىن. 38 ياش. ئەلنەغمىچى. غېجەك، ئىسكىرىپكا، دۇتار قاتارلىق سازلارنى ياخشى چالىدۇ.

### ئابلىز غوپۇر

ئاناكۆل يېزىسىنىڭ 4-كەنتتىدىن، 46 ياش. ئەلنەغمىچى. دولان راۋابى چالىدۇ.

### ئىبراھىم غېجەك

ئاناكۆل يېزىسىنىڭ 4-كەنتتىدىن، 71 ياش. غېجەكنى توققۇز يېشىدا ئۆگەنگەن. 20 يېشىدىن باشلاپ ئەلنەغمىگە قاتنىشىپ، غېجەك چېلىشتا نام چىقارغان.

### غوپۇر سايىم

ئاناكۆل يېزىسىنىڭ 3-كەنتتىدىن، 41 ياش. داپ، غېجەك، دولان راۋابى، دۇتار قاتارلىقلارنى چالىدۇ. ئەلنەغمىچىلىكنى ئاتىسى

سايىم داۋۇتتىن ئۆگەنگەن. ھازىر ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىدۇ.

### نۇرمەھەممەت بارات

ئانا كۆل يېزىسىنىڭ 3-كەنتىدىن، 61 ياش. دولان راۋابچىسى، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن.

### ئابدۇكېرىم مەخسۇم

ئانا كۆل يېزىسىنىڭ 8-كەنتىدىن. 81 ياش. بۇ كىشى ئاناقلىق خەتمە قوشاقچىسى بولۇپ، تىلاۋەت، خەتمىلەردە رېئاللىقتىن قوشاق قوشۇپ ھۆكمەت ئوفۇش ئارقىلىق، كىشىلەرنى تەربىيىلەيدۇ. ھۆكمەت ئاھاڭلىرىنى ئىنتايىن مۇڭلۇق ئوقۇغانلىقى ئۈچۈن، كىشىلەر ئۇنىڭ ھۆكمەتلىرىنى مۇقام قاتارىدا قېتىرقىنىپ ئاڭلايدۇ.

## 2. ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان مۇقامچىلىرى

### مەمتاۋلا راۋاب

غورۇ چۆل يېزىسىنىڭ قەدىم ئايماق كەنتىدىن، 70 ياش. بۇلارنىڭ ئەجدادلىرى ئەلنەغمىچىلەر بولۇپ، ئاتىسى ئاقنىياز موللام (1892—1970) ئۆمرىنىڭ ئاخىرلىرىغىچە بىر تەرەپتىن دىنىي پائالىيەتلەرنى ئېلىپ بارسا، يەنە بىر تەرەپتىن ئەلنەغمىچىلىكنىمۇ تاشلىۋەتمىگەن. بۇلارنىڭ ھەممىسى مۇقامخۇمار كىشىلەر بولۇپ، مەمتاۋلا راۋاب مۇقام ۋە ئەلنەغمىنى ئاتىسىدىن ئۆگەنگەن. دولان راۋابى چېلىشنى ئاپىسىنىڭ ئاتىسى، نەگداشىسىز دولان راۋابچىسى مەھەممەت راۋاب (1854—1940) تىن ئۆگەنگەن. ماموت زەيدىلنى ئۇستاز تۇتقان. مۇقام-مۇزىكىدا تونۇلۇپ، ئازادلىقتىن بۇرۇنقى ئاۋات

ناھىيىسىنىڭ چوڭ ئاخۇنى، قازى قۇززات ھەمدۇللاخان مەخسۇمنىڭ
يېنىدىكى مۇقام گۇرۇپپىسىدىن قەدىم ئايماقلىق داپەندى مەھەممەت
[illegible] ۋە ساتارچى تەۋەككۇل قۇر بېشى، راشىدىن تەمبۇر، سايىت
قوشقار (قالۇن)، ئىمامنىياز راۋاب، روزى راۋاب، توختى راۋاب
قاتارلىقلارنىڭ ماختىشىغا ئېرىشكەن. مۇقام گۇرۇپپىسىنىڭ تەكلىپ قىلىشى
بىلەن چوڭ ئاخۇنۇمنىڭ ئالدىدا كۆپ قېتىم مۇقام ئورۇنداشقا قاتناشقان.
شاگىرت قالدۇرۇشقا ئەھمىيەت بېرىپ، قەدىم ئايماقتىن ھاشىم
ھەسەن، ئىمرەمزى قۇربان، ناھىيە بازىرىدىن قېرىندىشى ئالىم
ئاقنىياز ۋە ئامۇت ساۋۇت (1923ـــ1991)، ئاقسۇ قارىتالدىن سايىت
مامۇت (1940ـــ1963) قاتارلىقلارغا دولان راۋابى چېلىشنى ئۆگىتىپ
چىققان. 1952-يىللارغا كەلگەندە پېشقەدەم راۋابچىلارنىڭ ماختىشىغا
سازاۋەر بولۇپ نام چىقارغان. ئەينى چاغدا ئۇ ئەڭ ياش سازەندە
بولەردىن ئىدى. ئۇ ھەتتا ئاقسۇ ۋىلايىتى دائىرىسىدە تونۇلۇپ،
ۋىلايەتلىك سەنئەت ئۆمىكىنىڭ تەكلىپى بىلەن سەنئەتكە قاتناشقان.
ۋىلايەتلىك سەنئەت ئۆمىكىدە ئىشلىگەن 1952-يىلدىن 1963-يىلغىچە
بولغان 13 يىل داۋامىدا شىرئەلىنى شاگىرتلىققا ئېلىپ، دولان
مۇقاملىرىنىڭ بىر قىسمىنى دولان راۋابى بىلەن ئورۇندىيالىغىدەك
دەرىجىدە ئۆگەتكەن. ئۆزى ماندالىن، ئىسكىرىپكا، تەمبۇر، داپ،
قەشقەر راۋابى چېلىشنى ئۆگىنىپ، ئىقتىدارىنى ئاشۇرغان. 1964-يىلى
ئاۋاتقا قايتىپ مەدەنىيەت يۇرتىدا ئىشلىگەن. سەنئەت ئۆمەككە
دولان مۇقاملىرىنى كېڭەيتكەن. ئۇ، دولان راۋابچىسى بولۇپلا قالماستىن،
يەنە مۇقام تارىخچىسى. مۇقام ناملىرى توغرىسىدا ئۇستازلىرىدىن
چوڭقۇر تەلىم ئالغان. ئۇ، ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان مۇقامى ۋە
راۋاب ئۇستازلىرىنىڭ ئەڭ ئاخىرقى بىرى بولۇپ ھېسابلىنىدۇ. راۋاب
چېلىشتىن باشقا، دولان راۋابى ياساش بىلەنمۇ شۇغۇللىنىدۇ. ئۇنىڭ
ياساپ تارقاتقان راۋابلىرى ئوندىن ئاشىدۇ. ئۇنىڭ ئۆزى ئىجاد
قىلغان «سادا باياۋان» دەپ بىر مۇقامىمۇ بار. دولان مۇقاملىرىدىن
باشقا. بەشئېرىق سەنەملىرىنىمۇ بىلىدۇ.

## ئاۋۇت مۇسا

غورۇچۆل يېزىسىنىڭ «بوسۇغا» كەنتىدىن، 73 ياش. ئاۋات ناھىيىسىدىكى بىردىنبىر دولان مۇقامچىسى. ئاۋات ناھىيىسىدە بۇنىڭ بىلەن تەڭداشلار يوق.

ئاۋۇت مۇسا كىچىك چاغلىرىدىن باشلاپ ئەلنەغمىگە كۆڭۈل بېرىپ، مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ شاقۇردىن ئاۋات ناھىيىسىگە كۆچۈپ كېلىپ غورۇچۆل يېزىسىنىڭ دولان مەھەللىسىدە ئولتۇراقلىشىپ قالغان داڭلىق راۋابچى ھەم مۇقامچىلاردىن يۇنۇس بوجاڭ (1897—1963)، ھەمەچەك (1873—1936)، شاقۇرلۇق نورۇز ھاجىمنىڭ ئوغلى داڭلىق راۋابچى ھەم مۇقامچى قادىر موللام (1910—1980)، غورۇچۆل دولان مەھەللىسىدىن راۋابچى ئوسمان نەغمە (1874—1939)، ئاۋۇت بەگ (1913—1988)، مامۇت مەھەممەت (1911—1975)، ئارا مەھەللىدىن ئىسمايىل دايىم (1891—1951)، غورۇچۆل «كەكەبېشى» دىن نىياز راۋاب (1896—1951) قاتارلىقلارغا ئەگىشىپ، شۇلارنىڭ خىزمىتىنى قىلىپ ئەلنەغمىچىلىك بىلەن شۇغۇللانغان. پېشقەدەم مۇقامچىلاردىن ئالەمدىن ئۆتكەن مامۇت زەيدىل، تۇغلۇق ئالتۇنلۇق موللا غېجەك، ئىدرىس تاشچى قاتارلىقلار بىلەن ئەينى زاماندا يېقىن ئىجتىمائىي مۇناسىۋەتتە بولۇپ كەلگەن. ھازىرمۇ مارالبېشى مۇقامچىلىرىدىن نۇرغۇنلىرى ئاۋۇت مۇسانىڭ مۇقام ئىقتىدارىنى ماختاپ كەلمەكتە. ھازىرقى مىللىي مەدەنىيەتنىڭ گۈللىنىۋاتقان پەيتىدە، ئۇنىڭ لەرزان ئاۋازى ئاڭلىغۇچىلارنىڭ دىققىتىنى قوزغاپ، ئۆزىگە مەھلىيا قىلماقتا.

## مامۇت زەيدىل

ئايباغ يېزىسىنىڭ تۆۋەنكى دولان كەنتىدىن. 1943 - يىلى غورۇچۆل خاڭگۇگىغا بېرىپ ئولتۇراقلىشىپ قالغان. ئۇ مۇقام، مۇزىكىغا

ئىشتىياق باغلاپ، مەشھۇر مۇقامچى، سازەندىلەرنى ئۇستاز تۇتۇپ، 15 يېشىدىلا ئۆگىنىشكە كىرىشكەن. تۆۋەنكى دولاندا ياشاپ ئۆتكەن توختى راۋابىنىڭ دولان راۋابى، دولان غېجەكى، ساتار، دۇتار، قەشقەر راۋابى، داپ چېلىشنى تولۇق ئۆگىنىپ، بىر ئۆمۈر ئەلنەغمىچىلىك بىلەن داڭق چىقارغان. ۋارىس تەربىيىلەشكە ئەھمىيەت بېرىپ، تۆۋەنكى دولاندىن مەتنىياز راۋاب (1915—1985)، ئىمامنىياز راۋاب (1890—1970)، ھازىرقى ئاۋات ناھىيىسىدىكى مەشھۇر پېشقەدەم دولان راۋابچىسى مەمتاۋلا راۋاب قاتارلىقلارغا مۇقام ۋە راۋاب چېلىشنى ئۆگىتىپ چىققان.

ماموت زەيدىل خاڭگۇڭغا كۆچۈپ بارغاندىن كېيىن، شۇ يەرلىك ماموت ئىمىن (1920—1978)گە راۋاب چېلىشنى ۋە ئەلنەغمىچىلىكنى ئۆگىتىپ، ئاتاقلىق مۇقامچىلاردىن قىلىپ يېتىشتۈرگەن. ئۆزىنىڭ ئوغۇللىرىدىن ئاۋۇت ماموتقا راۋاب چېلىشنى، ئابدۇكېرىم ماموتقا ئەلنەغمە ئۆگەتكەن. بۇلار ھېلىمۇ ئاتىسىغا ۋارىسلىق قىلىپ ئەلنەغمىچىلىك بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە.

## مۇسا ماغال

غورۇچۆل دولان مەھەللىسىدىن. تارىختا ئۆتكەن مەشھۇر مۇقامچىلارنىڭ بىرى بولۇپ، ئەجدادلىرىدىن تارتىپ مۇقام-مۇزىكا ۋە ئەلنەغمە بىلەن ئۆتكەن. ئاتىسى ئەيسا ماغال (1859—1943)، ئۇنىڭ ئاتىسى نايۇپخان ماغال (1829—1909)، ئۇنىڭ ئاتىسى ئايۇپ ماغال (1801—1883)، ئۇنىڭ ئاتىسى ئىلاخۇن ماغال (1771—1856) دېگەنلەرنىڭ ھەممىسى ئاۋات ناھىيىسى ۋە ئاقسۇ قارىتال قاتارلىق جايلاردا ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ، نامى مەشھۇر بولغان.

مۇسا ماغال ئەۋلادلىرىغىمۇ مۇقام ئۆگىتىشنى مۇھىم بىلىپ، ئوغلى ئابدۇقادىر مۇساغا مۇقام ۋە ئۇسسۇل ئۆگەتكەن. بۇنىڭ ئەۋلادلىرىدىن بىرقانچىسى ھازىرمۇ سەنئەت ساھەسىدە ئىشلەپ كەلمەكتە.

### ئىمىر ئەمەت

غورۇچۆل يېزىسىنىڭ ئايكۆل كەنتىدىن، 51 ياش. دولان مۇقامچىسى. ئۇنىڭ ئاتىسى ئەمەت ئۇستا (1922—1985)، ئۇنىڭ ئاتىسى ئەنسارى ئۇستا (1890—1945) ۋە ئۇنىڭ ئاتا-بوۋىلىرىغىچىلىك ھەممىسى ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ ئاۋات، مارالبېشى يېزىلىرىدا مەشھۇر بولۇپ ئۆتكەن. ئىمىر ئەمەتمۇ ئاتىسىغا ۋارىسلىق قىلىپ، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللانغان. ئاۋۇت مۇسادىن تەلىم ئېلىپ، دولان مۇقاملىرىدىن توققۇزنى تولۇق ئۆگەنگەن ۋە باشقىلارغىمۇ ئۆگىتىپ كەلگەن.

### ئابدۇقادىر مۇسا

غورۇچۆل دولان مەھەللىسىدىن، 49 ياش. دولان مۇقاملىرىنى تىرىشىپ ئۆگەنگەن. ئۇنىڭ ئاتىسى مۇسا ماغال ۋە ئۇنىڭ ئاتا-بوۋىلىرى ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەنلەر بولغاچقا، بۇلارنىڭ ئەۋلادلىرى ئاساسەن سەنئەت بىلەن شۇغۇللانغان. ئابدۇقادىر مۇسا خىزمىتىدىكى قولايلىق پۇرسەتتىن پايدىلىنىپ، مۇقامچىلارغا ئىلھام بەرگەن ۋە ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان مۇقامچىلىرىنى تەربىيىلەش، دولان چالغۇلىرىنى ساقلاپ قېلىش ۋە تەرەققىي قىلدۇرۇش جەھەتلەردە مۇھىم رول ئوينىغان.

### نۇر ھەمەر

غورۇچۆل يېزىسىنىڭ تۇغلۇق ئالتۇن كەنتىدىن، 68 ياش. دولان غېجەكچىسى ھەم مۇقامچى. ئۇ، كىچىك چېغىدىلا

مۇقام-مۇزىكىغا ئىشتىياق باغلاپ، ئاۋات ناھىيىسىدە ئۆتكەن مەشھۇر غىجەكچى ئابلىم غىجەك (1878 — 1962)، يۇقىرىقى دولان كەنتىدىن موللا غىجەك (1892 — 1962) قاتارلىقلارنى ئۇستاز تۇتۇپ، غىجەك چېلىشنى ۋە دولان مۇقام، ئەلنەغمىلىرىنى ئۆگەنگەن ۋە ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن.

## ھەسەن راۋاب

غورۇچۆل يېزىسىنىڭ بەشئېرىق كەنتىدىن، 51 ياش. دولان راۋابىنى غورۇچۆل قىياق قۇدۇق كەنتىدە ئۆتكەن دىنىي ئۆلىما، راۋاب ياساش ئۇستىسى ۋە راۋاب چالغۇچى مەشھۇر مۇزىكانت، دولان مۇقامچىسى مەھەممەت سىدىق موللام (1890 — 1968) دىن ئۆگەنگەن. مەھەممەت سىدىق موللام ئالەمدىن ئۆتكەندىن كېيىن ئىمرەمزى قۇربان (1927 — 1988) نى ئۇستاز تۇتۇپ، ئۇنىڭ شاگىرتلىرىدىن بارات ئاۋۇت، تۇنىياز تۇردى، ھەسەن ئەيسا، ئەسەت سوپى قاتارلىقلار بىلەن بىللە ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن. ھازىر ئۇ، ئاۋات ناھىيىسىدىكى دولان راۋابچىلىرىدىن كۆزگە كۆرۈنگەنلەرنىڭ بىرى بولۇپ قالدى.

## ئىمىن ئىسمايىل

غورۇچۆل بەشئېرىق كەنتىدىن، 53 ياش. دولان مۇقامچىسى. ئۇ، غورۇرچۆلدىكى داڭلىق دولان مۇقامچىلىرىدىن ئاۋۇت مۇسا، ئىمىر ئىبراھىم، سەمەت سوپى، ئىمرەمزى قۇربانلارغا ئەگىشىپ، دولان مۇقاملىرىنى ئۆگىنىپ، ئەلنەغمە بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن. ھازىر، ئۇ غورۇچۆل يېزىسىدىكى ئاتاقلىق مۇقامچىلاردىن بىرى بولۇپ قالدى.

## بارات ئاۋۇت

غورۇچۇل ئارا مەھەللىدىن. 41 ياش. دولان راۋابچىسى ھەم مۇقامچى. ئۇنىڭ ئاتىسى ئاۋۇت ساۋۇت دولان مۇقامچىسى، تاغىسى ئامۇت ساۋۇت (1919—1990) يېتىشكەن دولان راۋابچىسى بولۇپ، دولان مۇقاملىرىنى ئاتىسىدىن، دولان راۋابىنى تاغىسىدىن ئۆگەنگەن. ھازىر، ئۇ ئاۋات ناھىيىسىدىكى ئاتاقلىق راۋابچىلارنىڭ بىرى بولۇپ، ناھىيە بويىچە ئۆتكۈزۈلىدىغان مەدەنىي پائالىيەتلەرگە ئالاھىدە تەكلىپ قىلىنىشىنىڭ سىرتىدا، ناھىيە دائىرىسىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدىغان چاقپەلەك مەشرەپلىرى، توي-تۆكۈن قاتارلىق مەشرەپلەرنىڭ ھەممىسىگە ئالاھىدە تەكلىپ قىلىنىدۇ. ئۇنىڭ نامى ناھىيە دائىرىسىدە مەشھۇر بولۇپ كەلمەكتە.

## سەمەت سوپى

غورۇچۇل بەشئېرىق كەنتىدىن، 51 ياش. دولان مۇقامچىسى. ئۇ، مۇقامنى ئاكىسى ئاۋۇت مۇسا، ئىسمايىل دايىم (1906—1965)، مەھەممەت مۇسا قاتارلىقلاردىن ئۆگەنگەن. دولان مۇقامىدا ئالاھىدە نام قازىنىپ، ياش مۇقامچىلارنىڭ باشلامچىسى بولۇپ كەلگەن. ئىمىن ئىسمايىل، سەمەت راخمان قاتارلىق كىشىلەرگە دولان مۇقامى ۋە ئەلنەغمە ئۆگىتىپ ۋارىس تەربىيىلىگەن. ھازىر ئۇ ئاۋات ناھىيىسىدىكى مەشھۇر مۇقامچىلارنىڭ بىرى بولۇپ قالدى.

## جۇمە نۇر

دولان يېزىسىنىڭ توغراق مازار كەنتىدىن، 63 ياش. دولان مۇقامچىسى. بۇ يېزىدا پېشقەدەم دولان مۇقامچىلىرى ۋە سازەندىلەر

ئاساسەن تۈگەپ، پەقەت مۇشۇ بىرىلا قالغان. دولان يېزىسىدا مۇقامچى، ئەلنەغمىچىلەرنىڭ تۈگىشى بىلەن مەشرەپمۇ ئاساسەن تۈگىگەن. مەلۇم زوروريەت بىلەن مەشرەپ ئۆتكۈزۈش توغرا كېلىپ قالسا، جۈمە نۇر نەغمە ئېھتىياجىنى بىر نەچچە ياش ھەۋەسكارلار بىلەن بىرلىكتە قاندۇرۇپ كەلمەكتە.

### ئەمەت ساۋۇت

غورۇچۆل يېزىسىنىڭ قاراتال مەھەللىسىدىن، 86 ياش. دولان مۇقامچىسى. دولان راۋاپچىسى مامۇت زەيدىل، ھامۇدۇن شەيخ قاتارلىقلار بىلەن بىر گۇرۇپپا بولۇپ ياشلىق دەۋرلىرىنى ئەلنەغمە بىلەن ئۆتكۈزگەن. ئۇ دولان مۇقاملىرىدىن باشقا، بەشئېرىق سەنىمىنى تولۇق بىلىدۇ.

يۇقىرىدا تونۇشتۇرۇلغانلاردىن باشقا، ھەرقايسى يېزىلارنىڭ دائىرىسىدە ئوخشاش بولمىغان سەۋىيىدىكى دولان مۇقامچى ۋە چالغۇچىلىرى خېلى كۆپ.

## 3. ئاقسۇ شەھىرىنىڭ ئايكۆل ۋە قاراتال يېزىسى مۇقامچىلىرى

### ئابلاخان غوجا مەخسۇم ھاجىم

ئاقسۇ شەھەر ئايكۆل يېزىسى سايئېرىق كەنتىدىن، 82 ياش. ئۇ ئاتاقلىق دىنىي ئۆلىمالار ئائىلىسىدە دۇنياغا كەلگەن بولۇپ، ئاتا-بوۋىلىرىنىڭ ھەممىسى دىيۇدەك مۇقام-مۇزىكىنى ئۆزىگە مەنىۋى ئوزۇق قىلىپ كەلگەن. يەر-زېمىنغا كۆكۆل بەرمەي، ئىلىم-مەرىپەت بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلگەن. ئاتىسى ھەمدۇللاخان مەخسۇم ئاۋات ناھىيىسىگە قازى قۇززات بولغان (1924—1949) دەۋرلەردە

ئاۋاتنىڭ مىللىي ناخشا-ئۇسسۇل سەنئىتى تەرەققىي قىلدۇرۇلۇپ، ئەلنەغمىچىلەرنىڭ ئابروي-ئىناۋىتى ئاجايىپ كۆتۈرۈلگەن. مەشرەپ-مۇقامنى ماختايدىغان كىشلەر بولغانكى، ئۇنىڭ غەيۇتىنى قىلىشقا ھېچكىم جۈرئەت قىلالمىغان. ئۇنىڭ يېنىدىكى خاس مۇقامچىلىرى ناھايىتى چوڭ نوپۇزغا ئىرىشكەن. نەتىجىدە مۇقام-مۇزىكىغا ھەۋەسكارلىرى كۆپىيىپ، كۆپلىگەن مۇقامچىلار يېتىشىپ چىققان. ئاۋات ناھىيىسىگە ئەسلىدىكى دولان مۇقاملىرىدىن باشقا، ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنى تارقىتىپ، دولان مۇقامچىلىرىدىن ھازىرقى ئاۋات ناھىيىسىنىڭ قەدىم ئايماق كەنتىدە ئولتۇرۇشلۇق ئېلى بايا (85 ياش) غا ئوخشاش ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقام پېشۋالىرى يېتىشىپ چىققان. ئابلاخان غوجام مەخسۇم ھاجىم ئاتىسىنىڭ تەشەببۇسى بىلەن تەمبۇر، دۇتارنى تولۇق ئۆگەنگەن. ئۇمۇ ئاتىسىغا ئوخشاش مۇقام خۇشتارى بولۇپ، پۈتۈن ئۆمرىدە مۇقام-مۇزىكىسىدىن ھوزۇر ئېلىپ كەلگەن. ھازىر، ئۇ ياشىنىپ قالغان بولسىمۇ، ساز چېلىشنى تاشلىمىغان. ئاقسۇ، ئاۋات ناھىيە خەلقلىرى ئۇنى ئىنتايىن ھۆرمەتلەيدۇ. كىشلەر ئۇنىڭ مەرىپەتپەرۋەرلىكىنى ماختىشىپ كەلمەكتە.

ئۇنىڭدىن باشقا، ئاقسۇ شەھىرىنىڭ قاراتال يېزىسىدىمۇ ئايۇپ راۋاب، ئىمىن نەغمە، تۇنىياز راۋاب، سايىت ئاخۇن، گايىت ئاخۇن، روزى دوغا قاتارلىق نۇرغۇنلىغان مەشھۇر مۇقامچىلار دولان رايونلىرىغا كەڭ تونۇلغان. ئۇلار ئالەمدىن ئۆتكەندىن كېيىن سايىم راۋاب، مەتنىياز راۋاب قاتارلىق يەنە بىر قىسىم مۇقامچىلار يېتىشىپ چىقتى.

## 4. مەكىت ناھىيىسىدىكى مۇقامچىلار

مەكىت ناھىيىسىمۇ مارالبېشى ناھىيىسىگە ئوخشاشلا دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنى قىزغىن داۋاملاشتۇرۇپ، تەرەققىي قىلدۇرۇپ كېلىۋاتقان بىر جاي بولۇپ، دولان مۇقامچىلىرى (ئەلنەغمىچىلەر) باشقا رايونلاردىن ھەرگىز قېلىشمايدۇ. مەكىت مۇقامچىلىرىنىڭ نامى

ئەزەلدىنلا مەشھۇر بولۇپ كەلگەن. بىر قىسمى سىرتقى جايلارغا بېرىپ ئۇستاز بولغان. مەكىتلىك قالۇنچى بايتاشباي، ھەسەنەك دوغا دېگەنلەر مارالبېشىنىڭ پىچاق سۇندى رايونى ۋە ئاۋات ناھىيىسى قاتارلىق جايلاردا ئەلنەغمە قىلىپ زور نوپۇزغا ئېرىشكەن. ئۇلارنىڭ شاگىرتلىرىدىن بىر قىسمى ھازىرغىچە قالۇن ۋە راۋاب چېلىش بىلەن شۇغۇللىنىپ كەلمەكتە. مەكىت ناھىيىسىدىكى ئاتاقلىق مۇقامچىلاردىن: ئەخمەت قالۇن، ئۇنىڭ ئوغلى ئىسمايىل قالۇن، مەتنىياز راۋاب، قاسىم راۋاب، ئەمەت راۋاب، ھېيت راۋاب، ئەيسا غېجەك، مۇسا غېجەك، نازىل غېجەك، ئاۋۇت نەغمە، سوپاخۇن مۇقام، تۇرەك ئاۋۇت، ئىمىن ھاجىم، ئىسمايىل ئىسلام قاتارلىقلارنىڭ تارىخى تۆھپىلىرى مەكىت تەزكىرىسىگە كىرگۈزۈلگەن. ئۇلارنىڭ شاگىرتلىرىدىن: مەھەممەت تۇردى، ئابدۇجېلىل روزى، ئەمەت قارى، روزى موللا، مامۇت شەيخ، تۇرسۇن مەتنىياز، ھۇسەيىن يەھيا، ھەسەن نۇرەك، مەھەممەت قادىر، ئىسمايىل روزى، توختى ئىبراھىم، ئوسمان قادىر، تۇرسۇن مامۇت قاتارلىق بىر قەدەر مۇكەممەل يېتىشىپ چىققان ياش ۋە ئوتتۇرا ياش مۇقامچىلار بار.

يوپۇرغا، يەكەن قاتارلىق باشقا جايلاردىكى دولان يېزا-كەنتلىرىدىمۇ دولان مۇقامچىلىرى ئاز ئەمەس. دولانلىقلار نەگىلا بارسا، مەشرەپى بىرگە بارىدۇ، مەشرەپ بولىدىكەن مۇقام، ئەلنەغمىلىرى بولىدۇ، ھەتتا چۆل-باياۋاندىمۇ ئوخشاش. مەن پەقەت ئۆزۈم تەكشۈرۈش ئىمكانىيىتىگە ئېرىشكەن، نامى مەشھۇر بولغانلارنىلا تونۇشتۇردۇم.



# خاتىمە

دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى تەتقىقاتچىلارنىڭ دىققىتىنى تارتىۋاتقان بىر تېما بولغاچقا، بۇ ھەقتە نۇرغۇن تەتقىقاتلار ئېلىپ بېرىلىپ، بەزى تەرەپلىرى بىر قەدەر يورۇتۇلغان بولسىمۇ، لېكىن تەتقىقات خادىملىرى تۈۋەنگە بېرىپ تەكشۈرۈش ئېلىپ بارماقچى بولغاندا، بەزى رايونلاردىكى مۇناسىۋەتلىك كىشىلەرنىڭ كارى بولماسلىقى، تەتقىق قىلغۇچىلارنى ئانچە قوللىماسلىقى ياكى يالغان مەلۇماتلارنى بېرىپ قايتۇرۇۋېتىشى نەتىجىسىدە بەزى مۇھىم جەھەتلەر يەنىلا يېپىق پېتى قېپقالدى. يەنە بىر جەھەتتىن، تەتقىق قىلىش بىر رايونغىلا مەركەزلىشىپ قېلىپ تەكشۈرۈش كەڭ دائىرىلىك بولمىغاچقا، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىدىكى نۇرغۇنلىغان يەرلىك خۇسۇسىيەتلەر ۋە تارىخىي مەلۇماتلار تەتقىقاتچىلار بىلەن يۈز كۆرۈشۈش پۇرسىتىگە ئېرىشەلمىدى. دولان رايونىنىڭ دائىرىسى كەڭ، ئورۇنلىشىشى تارقاق بولغانلىقى ئۈچۈن، ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈش ئېلىپ بېرىشمۇ ئىنتايىن قىيىن ھەم ئۇزاق ۋاقىت تەلەپ قىلىدىغان ئىش. شۇڭا تەتقىقات ئېلىپ بارغۇچىلارغا ئۈنچىۋالا يۇقىرى تەلەپ قويۇشقىمۇ بولمايدۇ. مەن مۇشۇ جەھەتتىكى مەسىلىلەرنى ھەل قىلىش مەقسىتىدە ئۆزۈمنىڭ دولان رايونىدا دولانلىقلار بىلەن بىللە ياشاپ كەلگەنلىكىم، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ قوينىدا ئۆسكەنلىكىم، ئۇنىڭ ئالاھىدىلىكلىرىنىڭ ماڭا بەكمۇ روشەن بولۇشتەك قولايلىق پۇرسەتتىن پايدىلىنىپ، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ رايونلار پەرقىنى ئېنىقلاش ئۈچۈن، ھەر بىر مەھەللە-گۇرۇپپىلارغىچە، ھەتتا چۆل-جەزىرىدىكى چارۋا

رايونلىرى، دولانلىقلارنىڭ قەدىمكى ياشىغان جايلىرى، قالدۇرغان مەدەنىيەت ئىزنالىرىغىچە بېرىپ، كۆرۈش، ئاڭلاش، لېنتىغا، سۈرەتكە ئېلىش، ئېنىقلاش، سېلىشتۇرۇش ئىشلىرىنى ئىشلىدىم. خەلق ئىچىدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان يازما ۋە ئاغزاكى ماتېرىياللارنى ئەستايىدىل توپلىدىم. دولان مۇقامچىلىرىنى ئىزدەپ تېپىپ ئۇلار بىلەن سىردىشىش ئارقىلىق، نۇرغۇن چۈشەنچە ھاسىل قىلدىم. خەلق ئاممىسىدىن ئۆگەندىم. ھەرقايسى تەبىقىدىكى ئوقۇمۇشلۇق زاتلار، ئۇزۇن ئۆمۈر كۆرگەنلەر، مۇقام پېشۋالىرى قاتارلىقلارنىڭ سۆھبىتىدىن ئۈنۈملۈك پايدىلىنىشنىڭ سىرتىدا، مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلارنىڭ ياردىمى بىلەن ئارخىپلاردىنمۇ پايدىلاندىم. مۇناسىۋەتلىك ماقالىلەرنى كۆرۈپ، ئەمەلىيەتتىن شەكىللەنگەن ئۆزگىچە قاراشلىرىم ئۈستىدە پاكىتلارنى ئىزدەشكە ئالاھىدە ئەھمىيەت بەردىم. توپلىغان مول ماتېرىياللارغا ئاساسەن «دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى» ناملىق بۇ كىتابنى يېزىپ، خەلق ئىچىدە ساقلىنىپ كېلىۋاتقان، خاتىرىگە ئېلىنمىغان مىراسلارنى توپلاش، قوتۇلدۇرۇش بىلەن ئۇنىڭ مۇزىكىلىق خاتىرىسىنى ئىشلەش ۋە ھەر خىل ۋارىيانتلىرىنى سېلىشتۇرۇپ رەتلەش، تولۇقلاش، قايتا ئىشلەشتە پايدىلىنىش ئۈچۈن، تەتقىقاتچىلىرىمىزنىڭ دىققىتىگە سۇندۇم. دولان رايونلىرىنى تەپسىلىي تەكشۈرۈپ چىقىش ئىنتايىن مۈشكۈل ئىش ئىدى. ئاۋات ناھىيىسىنىڭ ھاكىمى مەتنىمىن شاھىدىن بىلەن مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ ھاكىمى مەتنىمىن توختىنىڭ يېقىندىن ياردەم بېرىشى، قوللاپ-قۇۋۋەتلىشى نەتىجىسىدە كۆزلىگەن نىشانغا يېتەلىدىم. ئاۋات ناھىيىسىدىن خەلق تارىخچىسى ۋە ئېغىز ئەدەبىياتچىسى ئۇزۇن ئۆمۈر كۆرگەن 107 ياشلىق ئوقۇمۇشلۇق ئايال ھاشىخان موللا ئىبراھىم (1886-يىلى تۇغۇلۇپ، 1993-يىلى 5-ئاينىڭ 15-كۈنى ئالەمدىن ئۆتكەن) بۇنىڭدىن بىر ئەسىر بۇرۇنقى دولان مۇقامى تېكىستلىرى ۋە مەشرەپ قوشاقلىرىدىن 500 كۇپلېتتىن ئارتۇق تەقدىم قىلىشىنىڭ سىرتىدا، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرىنىڭ تارىخىي شەكىللىرى، مەزمۇنلىرى جەھەتلەردە مېنى مۇھىم ماتېرىياللار بىلەن تەمىنلەپ،

كىتابنىڭ پۈتۈشىنى تېزلەتتى ۋە ئىلمىي قىممىتىنى يۇقىرى كۆتەردى. دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى توغرىسىدىكى بىرەر كىتابنىڭ يېزىلىشى پۈتۈن دولان خەلقىنىڭ ئۈمىد-ئارزۇسى بولغانلىقى ئۈچۈن، بارغانلا جايلاردا دولان خەلقىنىڭ قىزغىن قارشى ئېلىشىغا ۋە يېقىندىن ياردىمىگە ئېرىشتىم. مارالبېشى ناھىيىسىنىڭ يېڭىئۆستەڭ يېزىسى 8-كەنتىدە ئولتۇرۇشلۇق 72 ياشلىق ھەسەن غېجەك ئەجدادلىرىدىن قالغان تەخمىنەن 300 يىلدىن ئارتۇق تارىخقا ئىگە ئىككى دانە دولان غېجىكىنى كۆپچىلىك ئالدىدا پۈتۈن دولان خەلقىگە ۋەكالىتەن تەقدىم قىلىپ، دولان مەشرەپ-مۇقاملىرى توغرىسىدا بىر كىتاب يېزىپ ئەۋلادلارغا قالدۇرۇشنى ئۆتۈندى ۋە ناھايىتى ئەمەلىي، ئېنىق، راست بولۇشنى تەلەپ قىلدى. ئەمەلىيەتتە بۇ تەلەپ كىتابنىڭ يېزىلىشى ئۈچۈن قىممەتلىك ياردەم ئىدى. ئۇندىن باشقا كىتابنى يېزىش داۋامىدا يولداش دۇ شياۋيۈەن مۇھىم مەسلىھەتلەرنى بەردى. مارالبېشى ناھىيىسىدىكى پارتىيە، ھۆكۈمەت رەھبەرلىرى دولان ئون ئىككى مۇقامىنى لېنتىغا ئېلىشقا قاتناشتى. ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ دائىمىي ئىشلارغا مەسئۇل مۇئاۋىن باشلىقى، تەتقىقاتچى مەتتېمىن يۇسۇپنىڭ ئىلھام بېرىپ رىغبەتلەندۈرۈشى بىلەن دولان خەلقىنىڭ ئارزۇلىرىنى بەجا كەلتۈرۈشكە مۇيەسسەر بولالىدىم. كىتابنىڭ يېزىلىشىغا ياردەم بەرگەن ئىسمى تىلغا ئېلىنغۇچى شەخسلەرگە، پۈتۈن دولان خەلقىگە، جۈملىدىن مۇشۇنداق بىر تەتقىقات كىتابىنى يېزىش پۇرسىتىگە ئىگە قىلغان مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتىگە كۆپتىن-كۆپ رەھمەت ئېيتىمەن.

مۇھەممەت ئوسمان

1993-يىل 15-ئىيۇل، ئاۋات

